*Маҳмудхон Усмон*

# مبدأ الإعراب

# *Мабдаъ ул-Эьроб*

« 2 »

*Эьроб Асослари*

« *2*-**Мабдаь ул-қироат** » *китобидаги*
**Таркиб ва қоидалар**

SUNNAH
Nashriyoti

# Муқаддима

**_Бисмиллаҳир Роҳманир Роҳийм._**

**_Ассалому алайкум азиз уқўвчи !_**

**И**нсонни барча махлуқотдан афзал ва мукаммал қилиб яратган Аллоҳга ҳамду санолар бўлсин, ҳамда пайғамбаримиз ҳазрат Муҳаммад мустафога дуо ва саловатларимиз бўлсин.

**Б**у қоида китобчани дунёга қелишига марҳум шайх Сунъатуллоҳ Бекпўлат ҳазратларининг машҳур ва маълум китоблари бўлмиш «Мабдаул қироат» қитобларидаги хар бир дарснинг тагига «ўргатилсин» деб қилган устозлик ишоралари сабабчи бўлди. Мухлисларнинг талаблари эса унинг кўпайишига сабабчи бўлди.

**«Мабдаул қироат»** китобини ушбу қоида билан бирга ўргатилса яхши самара беришлиги тажрибадан ўтди.

**Б**у ўқитиш услуби йўналиш янги бўлганлиги учун қандай ўқитиш кераклигин айтиб ўтамиз.

Аввалам бор «Мабдаул қироат» китобининг нусхаси хар хил бўлиб кетди, бизга маъқул бўлгани шайх ўз қўллари билан татар тилида араб имлосида ёзган **«Мабдаул қироат»**нинг асл нусхасидир.

**Ч**унки бошқа нусхаларнинг пати юлинган, кераксиз пардозлар берилган. Китобни унақа услубда гўё тўлдиришлик ва бойитишлик китобнинг асл нусхасини юқолишига олиб келади, ва муъаллифни ва у зотнинг меҳнатини беҳурмат қилиш бўлади.

**Ў**қучининг қўлида учта дафтар бўлиши зарур.

**1-луғатга.** **2-қоидага.** **3-таркибга.**

**1- Л**уғатга катта дафтар тутиш керак, ўқувчи нечта китоб ўқиса ҳаммасини лўғати битта дафтарда жамьланиб боради,

уларни ёд олиш ҳам осон бўлади, луғат ёзиш ўзи алоҳида бир фан, китобда учраган феъл ёки исмни қандай ёзиш кераклигини ҳурматли муьаллимлардан сўраб ўрганилади.

**2- Қ**оидага ҳам алохида дафтар тутилади, ёзиладиган қоида аввало ёд олинади кейин ёддан ёзилади. Ёддан ёзишлик ухлаб ётган зеҳн, заковатни ўйғатадиган услубдир, буни оз оздан бошлаб кейин кўпайтириб борилади.

**3- Т**аркибга ҳам алохида дафтар бўлади, биз таркибни жуда қисқа ёздик, қолганини ўқувчи ўзини дафтарига тўлдириб ёзади, мисол учун биз: قَالَ المُعَلِّمُ ни таркиб қилишда قَالَ феьли мозий, المُعَلِّمُ фоили деб ўтиб кетганмиз, ўқувчи қолганини тўлдиради, масалан: قَالَ феьли мозий, фатҳага мабний, эьробдан унга ўрин йўқ. المُعَلِّمُ фоили, муфрад, музаккар, муьроб, марфуь рафь аломати замма. Деб ҳар бир калимани эьробдаги бор маьлумот билан тўлдиради, яьни биз таркибни бошлаб бердик, ўқувчи ҳар бир калимани таркибини мустақил тўлдиради.

**Д**арсликда баьзи осон жумлаларни ташлаб кетдик, у ҳам ўқувчига мустақил дарс бўлади, уни ҳам ўзи тўлдиради.

## «Мабдаул қироат» ҳақида қисқача сўз.

**Ш**айх, Марҳум Сунъатуллоҳ Бекпўлат ҳазратларининг бу учта **«Мабдаул қироат»** китоблари самимий, содда, риёдан узоқ, холис ёзилганлиги учун ҳозирги кунда бу киторларининг миллиондан ортиқ мухлислари бор.

**А**ллоҳим бу китобларни шайх ҳазратларига садақаи жория қилиб етказгин, гуноҳларини кечиргин, ётган жойларини нур қилгин, ва ўзларига жаннати «Фирдавс» дан жой бергин, Амин.

**Ҳ**ар бир китоб ёзувчи қайсидир мақсадни кўзлаб китоб ёзади, баьзиларни мақсади ошкор бўлади, баьзисиники махфий бўлади.

Зийрак уқувчи бу«Мабдаул қироат»ни ўқиб икки нарсани пайқайди.

**1-** : **К**итобда келган ҳикоялар шунчаки ҳикоялар эмас, балки улар замонлар ўтиши билан маьноси эскирмайдиган сиёсий ҳикоялардир. Агар ўқитувчи болаларга ундаги сиёсатни ёритиб воқийликка қўйиб дарс бериб борса болаларда фикр доираси кенгаяди, ва китобни қандай ўқишлик кераклигини билиб боради, мана бу ҳар дойимги долзарб муаммодир.

**2-** : **Б**у китоб араб гираматикасида келадиган ўта ноёб қоидалардан жуда кўпини ўзида жамлаган, агар бу қоидаларни таг тагига етиб тушунмаса уларни ёд олмаса ўн йил илм ўқиса ҳам фоидаси йўқ, ўқиган китобидан ҳеч нарса ола олмайди, эшитувчи бўлиб юраверади.

**К**ейин биз араб эмасмиз, араб луғатларни ёд олишга муҳтожмиз, бунинг учун луғат қитобларни топиб ўтириб олиб уларни титишимиз керак, лекин Шайх ҳазратлари бу машаққатдан бизни озод қилди, бу уч китобда ҳар бир дарсдан олдин ушбу дарсдаги луғатларни ташқарига алоҳида чиқариб қўйган, учта китобда жами: **3000** дан ортиғроқ луғат жамланган.

**Я**на бу китобларни орасида ўқиладиган китоблар бор, масалан Сарф фанини чуқур ўргатадиган **«Жаноҳ ут-толиб»** китоби бор, бу жуда зарур, уни ҳам пухта ўқиса унда ҳам мингдан ошиқ луғат бор, Кейин Шайх Ҳазратлари ўз қўллари билан татар тилида ёзган **«Мабдаул наҳв»** китоби бор, бу иккинчи **«Мабдаул қироат»** дан олдин уқитилади, бунда ҳам мингта луғат бор.

**Б**у **«Мабдаул наҳв»** ни таржималари талабга жавоб бермайди! Ошиқча оғир масьалалар қўшиб ташланган, ва хатолари ута кўп, Шунинг учун асли нусхадан дарс бериш керак.

**А**гар ўқувчи манашу бошланғич бешта қитобни бировга дарс бера оладиган даражада пухта, пишшиқ ўқиб тўгатса, демак ў

сиёсий онгли наҳв, сарф фанларидан пухта хабардор ва 5000та луғатни яхши ёд олган ўқувчи бўлиб етишади.

**Э**нди бу ўқувчи ҳоҳлаган фандан бошлаб ўқиб кетишликка тайёор, Тафсирми, Ҳадисми, Ақидами, Фиқҳми, Тарихми, ҳаммасига тайёор. Лекин ушбу катта фанларга тушишдан олдин машҳур катта Наҳв китобларидан бирини пухта ўқиб чиқса, нур устига нур бўлади.

## Дарс бериш ва дарс олиш ҳақида.

**Т**алаби илм фарз, бунда ихтилоф йўқ, лекин уни йўл юриғи қандай бўлади? Ва уша йўл юриғини ким ўргатади?

**А**лбатта бу дарс бериш ва дарс олиш билан бўлади, айниқса араб тилин ўқиб динни ўрганаман деган ўқувчига то у ўзи мустақил арабий китобларни бемалол кўрадиган бўлгунича унга вазифа берилади, ва кечаги вазифани тўлиқ қилиб олинади, яьни кеча, домла дарс бераётганда ўқувчи эьтибор бериб қулоқ солиб ўтирган эди, бугун шогирд гапиради, домла эьтибор бериб қулоқ солиб ўтиради.

**М**ана бу илмни талаб қилиш бўлади, яьни кеча шогирд домладан илмни талаб қилиб олди, бугун домла шогирддан кеча берган илмини талаб қилиб олади, демак талаби илм икки томон билан тўлиқ мукаммал бўлади, худди Қуръон ёдлашда икки томон бирга ҳаракат қилганидек, агар икки томондан қайси бири сусткашлик қилса, фарз тўлиқ адо этилмаган бўлади. Худди бу ҳолатда болани қори бўлиши қийин бўлгани дек.

**К**ейин илм олиш ёд олиш дегани, ёд олиш илм олиш дегани, бу иккиси эт билан тирноқдай гап, иккиси ҳеч қачон бир биридан ажралмайди.

**С**аҳобаи киромлар ўқишни ёзишни билмас эдилар, лекин улар олим эдилар, нима билан? Ёд олиш билан, улардан Кейинги мужтаҳид уламолар ҳам ёд олишлиги билан бошқа уламолардан ажралиб туришган, мана шу ёд олган илмлари билан Мазҳаб эгаларига айланишган.

**Қ**адимда Ўрта Осиё мадрасаларида ўн иккита матн ёдлатилган, қайси фанга тушмоқчи бўлса, аввал уша фандаги

матн ёд олинган, Кейин уша матнга биноан дарс олинган, дарслар ҳам пухта олиб борилган, шундай қилиб ўн иккита матн ёд олинган.

**Б**у талабаларни ҳаммаси аввал Ҳофизи Қуръон бўлиши шарт қилинган, Кейин мадрасага ўқишга қабул қилинган, Талабалар ўн олти ёшга бориб бормай мадрасани тугатаверишган. Бухорийлар, Тирмизийлар, Самарқандийлар, ал-Хоразимийлар, манашу мадрасаларнинг покиза ноёб қалдирғочларидирлар. Сабаби ўша мадрасалар илм талаб қилишни ҳақиқий фарз мақомига олиб чиқишган эди, ва шунга яраша натижага ҳам эришган эди, минг афсус! Минг афсус! Минг афсуслар бўлсинким бизнинг кунимизга келиб бу фарз амал мустаҳаб мақомидан ҳам пастга тушиб кетди.

**Қ**уръонни тўлиқ ёд олиш мустаҳаб дийилади, лекин унга қилинган эьтибор ҳаракат олий даражада. Бирорта Қуръон марказида юзта бола ўқиётган бўлса уларни ҳар бирига алоҳида қаттиқ эьтибор берилади, бу яхши.

**Л**екин илмни даьво қиладиганлар ҳақида гапирадиган бўлсак, буларда ўқувчига вазифа беришлик, ва кечаги вазифани талаб қилиб олишлик деган нарса таг томири билан юқолиб бўлган.

**Д**омламан деганини кўпи Интернетга чиқиш билан овора, ёнида утирган болаларга гўё дарс бераётган бўлиб кўринади, лекин бор эьтиборин Интернетга чиқишликка қаратган, Интернетга чиқмайдиганида ҳам ўқувчига вазифа бериш, уни талаб қилиб олиш деган нарса йўқ, шогирдлар китобини очиб китобига қараб ўтиради, дарс тўгаганда китобини ёпиб кетаверади, ҳар куни шу аҳвол, китобини очиб, ёпиб кетаверади, очиб, ёпиб кетавиради, шу билан йиллар ўтади, уларга бирор вазифа бериш ёки улардан вазифани талаб қилиш умуман йўқ.

**Ш**огирдлар домласини ўткир гапларига хурсанд бўлиб кетавиришади.

**М**ўьаллимни, Домлани Ошпаз деб билсак ўқувчини тагида ўт ёниб турган қозонни ичидаги қизиб турган ёғ деб эьтибор қилинади.

**О**шпаз бу ёғга ҳар хил масалликларни навбати билан секин секин ташлаб турса ва яна ёғдаги масалликларни яхшилаб қўзғаб турса ва зарур нарсаларни яна ташлаб турса, ҳаммага суюмли бўлган ажойиб таом ҳосил бўлади.

**Л**екин Ошпаз қизиб турган ёғга эьтибор бермаса, энг камида бу ёғ ўзи кўйиб, исрафь бўлади, ёки атрафьни кўйдириб, кулга айлантиради.

**Б**у ўқувчини чала мулло бўлиб етишганлиги бўлади, ҳозирги кунда ҳар ҳил тоифалар, оқимлар айнан мана шулар орқали пайдо бўлаябди.

**Китобга таркиб ёзишдан, таржима қилишдан ва ундаги қоидаларни битта битталаб тушунтиришдан мақсад:**

**М**ақсадимиз саводсизликка қарши юриш ва жаҳолатга қарши маьрифатдир.

**Ў**қувчи бу қадимий қоидалар ёрдамида таржима қилишни ўрганса, Қуръон ва Ҳадисдаги маьноларга шошилмасдан, бир оз тўхтаб, ўйланиб Кейин маьно берадиган бўлади.

**Ч**унки араб тили жуда мураккаб тил, баьзида катта жумладаги сирни бир дона ҳарф ҳал қилади, агар бу ҳарфга эьтибор берилмаса ўзига зид бўлган ҳужжатни рақибини зиддига кўтариб юради.

**М**асалан: إِمْتِنَاعٌ Мань қилмоқ, инкор қилмоқ, рад қилмоқ маьноларини беради, агар бундан Кейин فِي ҳарфи келса

**я**ьни إِمتِنَاعٌ فِي бўлиб келса унда пухта қилишлик, пишшиқ қилишлик, яхшилаб бажаришлик маьноларини беради, бу ерда فِي ҳарфига эьтибор бермаган одам катта эшалонни стрелкасини бошқа ёққа бўриб юборади, натижа маьлум, уша эшалон, катта куч алоҳида бир тоифа бўлиб тураверади.

**Б**иргина мана шу мисол билан ҳам илмни пухта эгаллашлик қанчалик зарур, фарз эканлаигини тушунса бўлади.

## Таржима ҳақида:

**К**итобда келган жумлаларни ***«шундай кишиларики»*** ёки ***«шундай нарсаларики»*** деб жумлани бўлмасдан, бутун жумлага бутун маьно бердик.

**Ч**унки унақа тушунтиришлар, халқ истиьмолидан чиқиб кетган. Бу бадиьий маьно бериш эмас! биз Халқдан орқада эмас; балки халқ билан бирга бўлишимиз керак!

**Ч**унки Қуръон қурайш тилида нозил бўлди, шунинг учун исломни, қуръонни қабул қилганларнинг энг кўпи оддий халқ бўлди, демак ўзимизни тилимизни яхши, пухта билишимиз керак. Бунинг учунг”ўтган кунлар” румонига ўхшаш, мумтоз адабиётларимизни ўқиб туришимиз керак.

**Шайх Аловуддин Мансур** уламолар ўртасида қуръонни таржима қилиш мусобақасида ғолиб деб топилди, сўнг қуръоннинг таржимаси у кишига топширилди.

**У**ша вақтларда шайх Аловуддин Мансур битта”утган кунлар”ни ўзини тўлиқ қирқ марта ўқиб чиқганлиги айтилар эди, бу мусобақада халқ орасида шайх унвонига эришган олимлардан тортиб то кучли арабшунос ўзбек академикларигача бор эди.

**М**ен бу билан бизнинг китобимиз таржимаси олий даражада бўлди демоқчи эмасман! аксинча келажак авлод бизданда яхши таржима қиладиган исломни халққа гўзал таржималари билан бизданда ўткирроқ етказадиган бўлсинлар деб ибрат учун айтилаябди.

**К**итобда келган ҳикоялар тўлиқ таржима қилинмади, қолгани ўқувчига мустақил бўлиши учун, ҳикоялардаги таркибни қисқа келтирдек, жумладаги нозик таркибларни ўқувчига тўғри етгзганлиги учун ҳурматли муьаллимларга: جَزَاكُمُ اللهُ خَيراً демиз.

## Китобда келган қоидалар ҳақида:

**У**шбу 2-Мабдаул қироат китоби ичидан бир юз элликка яқин қоида ажратиб олинди, ва уларни ҳар бири яна тўрт, беш турга ажратилганини эьтиборга олинса олти юзга яқин қоида

йиғилди, бу қоидаларни иложи борича Қуръон ва Ҳадисда келган ҳолатини келтириб тушунтирилди, Кейин дарсдаги қоида тушунтирилди, мисол қилиб келтирилган Оятлар ва Ҳадислар ҳам тўлиқ таржима, таркиб қилинди, Юқорида айтганимиздек илм деган нарса ёд олиш билан бўлади, бу ёзилганлар ҳаммаси ёд олинади.

**Б**ошқа қизиқувчилар ҳам фоидаланиши учун ва ҳар бир қоидани осон топилиши учун қоидаларни китобни охирига Мундарижа қилиб чиқариб қўйдик.

**«Мабдаул қироат»** даги қоидаларга ёзилган бу китобимизга **«Мабдаул эьроб 2»**деб ном бердик, бундан олдинги ёзган биринчи"Мабдаул қироат қоидалари" китобимизни ҳам бошқатдан тўлдириб унга **«Мабдаул эьроб 1»** деб ном берадиган бўлдик, ва **«Мабдаул эьроб 3»**ни ҳам ёзишлик ниятидамиз, **ин ша Аллоҳу таьоло**.

**Б**у қоида китобини ёзишни менга таклиф қилган ва керакли адабиётлар билан ва замонавий жиҳозлар билан ва ёрдамчилар билан мени таъминлаган ва фойдали маслаҳатларини аямаган **Домла, Шайх Муҳиддин Самарқандий** ҳазратларига кўпдан кўп миннатдорчилигимизни изҳор қиламиз.

**А**ллоҳим бу кишини илимларини янада зиёда қилсин, дунёю, охиратда доимо солиҳ бандалар билан бирга қилсин, Амин.

***Бу қоидада баьзи бир нуқсонлар бўлса албатта улар менинг нуқсонларим бўлади. Тўғри етказа олган бўлсам бу ёлғиз яратганни марҳамати бўлади.***

***Аллоҳим сен кечиргувчи зотсан, мени ва бизни гуноҳларимизни кечиргин!***

**С**енгагина сиғинамиз ва сендангина сўраймиз, бизни тўғри йўлга бошлагин, Амин.

**Б**у китобдан ҳосил бўлган савобни биз фарзандларини гўдаклигимиздан ҳар доим саҳарларда ўйғотиб қўлимизга китоб ушлатган, динни, иймонни, Аллоҳни танитган, намозни ўз вақтида ўқишни қон қонимизга сингдирган ҳақиқий асил устозим Падари бузрукворим Дадамга ва меҳрибоним Онамга бағишлайман.

**Аллоҳим уларни гуноҳларини кечиргин, ётган жойларини нур қилгин, иймонларини бергин, Фирдавс жаннатингдан жой бергин Аллоҳим !**

**Маҳмудхон Усмон**

القاهرة، مصر

2018 / 6 / 14 м.

1439 / 09 / 29 ҳ.

# 1 - Дарс

## فَرِيْدٌ

### 1 – бўлим

**Қоида**

Биз **1-мабдаул қироат қоидалари** китобини мубтадо билан бошлаган эдик.

Бу китобни **хабар** билан бошлаймиз ин ша Аллоҳ.

Аллоҳим хар биримизга куч қувват, гузал сабир ва ажойиб тоқат ато этгин Аллоҳим амин.

**Хабар уч қисмга булинади:**

1- Муфрад. 2- Жумла. 3- Шибҳи жумла.

***Муфрад*** хабар деб жумла бўлмаган ва шибҳи жумла бўлмаган ёлғиз калимага айтилади

Мас: ***ҳадис:*** « **الصَّبْرُ ضِيَآءٌ** » ***«Сабир ёругликдир» (зиёдир)***

**Таркиби:**

- الصَّبرُ – мубтодо.
- ضِيَآء - хабар, бу муфрад калима.

**Муфрад калиманинг ўзи уч хил кўринишда бўлади.**

**1-** Муфрад « الصَّبرُ ضِياءٌ » ⟶ ضِياءٌ муфрад хабар.

**2-** Тасния « ٱلطَّالِبَانِ ٱلْمُخْلِصَانِ مَحْبُوبَانِ » ⟶ مَحْبُوبَانِ тасния хабар.

**3-** Жамь « الْمُسْلِمُونَ الصَّادِقونَ رَاجُونَ فَضْلَ الله » → رَاجُونَ жамь хабар.

Бу уччаласи муфрад деб эътибор қилинади, яъни: булар жумла эмас.

***2- Жумла*** хабар бўлиб келади, бу ҳам иккига булинади.

« **Жумлаи исмия** » ва « **Жумлаи феълия** ».

**I-** ***Жумлаи исмияга*** дарсимиздаги мисол:

فَرِيدٌ عُمرُهُ سَبْعُ سَنَواتٍ

***Фариднинг умри етти ёш*** *жумласидаги* **عُمْرُهُ سَبْعُ سَنَواتٍ** каби.

**Таркиби:**

- عُمْرُهُ - изофа бўлиб мубтадо.
- سَبْعُ سَنَواتٍ - адад маъдуд бўлиб хабар, мубтадо хабар فَرِيدٌ га хабар.

Ёки ***Ҳадис:*** « **الدُّعاءُ هُوَ الْعِبادَةُ** » ***«Дуо ибодатдир»***

**Таркиби:**

- الدُّعَاءُ – мубтадо.
- هُو الْعِبَادَةُ - мубтадо хабар бўлиб хабар.

**II-** ***Жумлаи феълияга*** мисол: ﴿وَٱللَّهُ خَلَقَ كُلَّ دَآبَّةٍ مِّن مَّآءٍ﴾[1]

***«ва Аллоҳ ҳар бир ўрмаловчини сувдан яратди»***

(1) [ سورة النور : ٤٥ ]

**Таркиби:**

- وَاو - ҳарфи атифа.
- ٱللَّهُ- лафзи жалоласи мубтадо, жумла хабар.
- خَلَقَ- Феьли мозий фатҳага мабний. Ўзида هُوَ фоили бор,

мубтадога қайтади.

- كُلَّ دَآبَّةٍ- изофа бўлиб мафулум беҳ.
- مِّن مَّآءٍ жор мажрур мутаьллағи خَلَقَ

**3 – *Хабарнинг шибҳи жумла бўлиб келиши*.**

Бу ҳам иккига булинади.

**I- *жор мажрур*** бўлган хабар.

**II- *Зарф*** бўлган хабар.

***<u>Жор мажрурга</u>*** мисол: الإيمانُ في القَلْبِ

**Таркиби:** الإيمانُ- мубтадо марфуь Рафь аломати дамма зоҳира.

في القَلْبِ - жор мажрур тақдирдаги كَان га мутаьаллиқ бўлиб хабар.

***<u>Зарфга</u>*** мисол: السَّفَرُ يَوْمَ الجُمُعَةِ

**Таркиби:**

- السَّفَرُ - мубтадо
- يَوْمَ الجُمُعَةِ - изофа бўлиб зарф мутаьаллағи тақдирдаги كان га

бўлиб хабар.

## 2 – бўлим

وأُخْتُه عائِشَةُ عُمْرُها تِسْعُ سَنَواتٍ

***ва Опаси Оишанинг умри тўққиз ёшдир***

**Таркиби:**

- وَ - ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- أُخْتُه - изофа бўлиб мубтадо.
- عائِشَةُ - эса أُخْتُه дан бадал, мубдал минҳу أُخْتُه.
- عُمْرُها - изофа бўлиб мубтадо.
- تِسْعُ سَنَواتٍ - адад, маъдуд бўлиб хабар. мубтадо хабар أُخْتُه га хабар.

**Қоида**

**<u>مُذ، مُنْذُ – ҳақида.</u>**

مُذْ، مُنْذُ калималари бир хил эъробланади.

مُنْذُ асли مِن ҳарфи жор билан إذا зарф калимасидан ташкил топган калимадир.

مُذْ эса уни енгиллатилганидир.

شَاهَدتُهُ مُنذُ (مُذ) يَوْمَيْنِ ***«Мен уни бундан икки кун олдин кўрдим»*** *каби.*

مُذْ أو مُنذ ҳозирги ва ўткан замонга хос ҳарфи жорлардир келаси замонга эмас.

Агар مُذْ و مُنْذُ лар жумлаи феълия ёки жумлаьи исмияга изофа қилинса икаласи ҳам зарфи замон бўлади.

Ва бу иккаласидан кейин келган жумла изофалик сабабли мажрур бўлади.

❋ ***<u>Жумлаи исмияга</u>*** мисол:

ما دَرَسْنا مُنْذ (مُذْ) صَدِيقُنا غائِبٌ ***«Дўстимиз йўқ бўлгандан бери дарс қилмадик»***

**Таркиби:**

- ما - ҳарфи нофия.

- دَرَسْنا - феъли мозий ўзида نا муттасил замир фоили бор.
- مُنْذ (مُذْ) - музоф, булардан Кейин келадиган жумла музофун илайҳ. зарф мутаъаллағи دَرَسْنا
- صَدِيقُنا - изофа бўлиб мубтадо.
- غائِبٌ - хабар. Демак бу мубтадо хабар жумласи музофун илайҳ.

⁕ ***Жумлаи феълияга*** мисол:

**ما شاهَدْتُه مُنْذ (مُذْ) تَرَكَ المَدْرَسَةَ *«Мен уни мадрасани тарк қилганидан бери кўрмадим»***

**Таркиби:**

- مَا - ҳарфи нофия.
- شَاهَدْتُه - феъли мозий ўзида تُ муттасил замир фоили бор, ـهُ муттасил замир мафъулум беҳ.
- مُنْذ (مُذْ) - музоф, жумла музофун илайҳ зарф мутаъаллағи شاهَدْتُ
- تَرَكَ - феъли мозий ўзида هو мустатир фоили бор.
- المَدْرَسَةَ – мафъулум беҳ. демак бу феьл фоил мафьулдан таркиб топган жумла музофун илайҳ .

وأمّا أَخُو فرِيدٍ فهُوَ أصْغَرُ مِنْهُ بِثلاثِ سَنَوَاتٍ

***Аммо Фариднинг укаси ундан уч ёш кичкина.***

**Таркиби:**

- وَاو - ҳарфи атиф, жумла жумлага атиф.
- أمّا - таъкидия.

- أَخُو فريدٍ - изофа бўлиб мубтадо.
- فَ - жовобия.
- هُو - фосила.
- أصْغَرُ - хабар.
- مِنْهُ - жор мажрур мутаъаллағи أصْغَرُ
- بِـ - ҳарфи жор
- ثَلاثِ سَنَواتٍ - адад маъдуд бўлиб мажрур мутаъаллағи أصْغَرُ.

***Эслатма:*** أمّا ҳақидаги қоида **«1- мабдаъул- қироат»** қоидалари китобимизда батафсил зикр қилинган.

وهُوَ لمْ يَتَعَلَّمْ بَعْدُ شيئاً

***ва у ҳанузгача бирор нарса таълим олмади***

**Таркиби:**

- وَاو - ҳарфи атиф, жумла жумлага атиф.
- هُوَ - мубтадо, жумла хабар.
- لمْ يَتَعَلَّمْ - феъли жахд, ўзида هُوَ фоили бор, мубтадога қайтади.
- بَعْدُ -зарф мутаъаллағи لمْ يَتَعَلَّمْ.
- شَيْئًا - мафъулум беҳ.
- بَعْدُ изофадан холи бўлганда заммага мабний бўлади, бу замма маҳзуф музофун илайҳдан эваз бўлади, ҳарфи жор ҳам буни ўзгартира олмайди بَعْدُ лигича қолади, مِنْ بَعْدُ каби.

## 3 – бўлим

### Қоида

*** قَدْ * - ҳарфи ҳақида.**

قَدْ - ***ҳарфияси бир неча хил бўлади.***

1) التَّوَقُّعُ кутишлик маъносида.

2) التَّحْقِيقُ исботлашлик маъносида.

3) التقليلُ камдан кам маъносида.

4) التكثيرُ кўпдан кўп маъносида.

5) تقْريبُ الماضِي مِنَ الحالِ яъни: мозийни ҳозирги замонга яқинлаштириш маъносида.

***1) التَّوَقُّعُ*** «قَدْ» деб бирор нарса кутилганда ҳозир болиб содир бўлганда ишлатиладиган قَدْ дир. Мас: Номозхонлар жамоаси номоз вақтини кутиб туришганда ва номоз вақти ҳозир бўлганда Муаззин قَدْ قَامَتِ الصَّلاةُ дийди. Яьни: ***ваниҳоят номоз қоим бўлди*** дегани, демак бизни истилоҳимизда бу قد га ***«ва ниҳоят»*** деб маьно берилади. Дарсимиздаги قد ҳам шу турдандир, буни قد ни мисолларидан Кейин батафсил тушунтирамизмиз ***ин ша Аллоҳ.***

**2) التّحْقِيقُ** «قَدْ» деб бир холатни ҳақиқатда шундай эканлигини исботлашлик учун келадиган قَد дир. Мас: ﴿قَدۡ أَفۡلَحَ مَن زَكَّىٰهَا ۝٩﴾[1]

***«Дар ҳақиқат, нафсини поклаган кимса нажот топди»***

Демак قَد ҳарфи таҳқиқ бўлиб жумладаги маънони исботлаябди.

---

(1) [ سورة الشمس : ٩ ]

**Таркиби:**

- قَدۡ - ҳарфи таҳқиқ.
- أَفۡلَحَ - ўзида هُوَ мустатир фоили бор.
- مَن - мавсула, жумла силаси, мавсула сила фоил.
- زَكَّىٰهَا ٩- феъли мозий ўзида هو мустатир фоили бор من га қайтади.
- ـهَا - мафъулум беҳ.

**3) التَّقلِيلُ** «**قَدْ**» деб музорий феълини олдида келадиган ва бирор нарсани камдан кам содир бўлишини билдирадиган **قَدْ** га айтилади,

Мас: **قَدْ يَصْدُقُ الكَذُوبُ** «***Ёлғончи киши камдан кам рос гапиради***» каби.

Бази Наҳв Шунослар бу **قَدْ** ни зарф қилиб «гоҳида» деб ишлатишади, бу ҳам жоиз яни «гоҳида рост гапиради» каби

**4) التَّكْثِيْرُ** «**قَدْ**» деб музорий феълини олдида келадиган бирор ҳолатни кўпдан кўп содир бўлишлигини билдирадиган **قَدْ** дир.

Мас: ﴿قَدۡ نَرَىٰ تَقَلُّبَ وَجۡهِكَ فِي ٱلسَّمَآءِۖ﴾[1]

«***гоҳо юзингни осмонга тез-тез бурилганини кўрурмиз.***»

**Таркиби:**

- قَدۡ - ҳарфи таксир.
- نَرَىٰ - феъли музорий ўзида نحن мустатир фоили бор
- تَقَلُّبَ - музоф.

---

(1) [ سورة البقرة : 144 ]

- وَجْهِكَ - музофун илайҳ. музоф, музофун илайҳ бўлиб نَرَى га мафъул.

**5) تَقْرِيبُ المَاضِي مِنَ الحَالِ** «قَدْ» деб ўтган замон феълини ҳозирги замонга яқинлаштирадиган قَدْ га айтилади, яьни: бирор ҳолатни ҳозиргина содир бўлганлигини билдиради. Мас: قَدْ سَافَرَ خَالِدٌ ***«Холид ҳозиргина сафарга чиқиб кетди»*** агар قَدْ ни айтмасдан سَافَرَ خَالِدٌ десак яқинлик маъноси чиқмайди, балки у кеча сафар қилгандир ёки сафарига бир ой бўлгандир деган эҳтимолга бориш мумкин.

## 4 - бўлим

وَقَدْ عَزَمَ أَبُوهُ أَنْ يُرسِلَهُ فِي الخَرِيفِ إِلَى الكُتَّابِ لِيَتَعَلَّمَ القِرَاءَةَ والكِتَابَةَ

« ***Ва ниҳоят отаси уни кузда ўқиш ва ёзишни таълим олиши учун мактабга жўнатмоқликни қасд қилди.*** »

***Изоҳ:*** Бу жумла келишидан олдин « ***Фарид ҳанузгача бирор нарса таълим олмагани*** » айтилган эди, демак Фаридни мактабда ўқишлиги кутилятган эди, шунинг учун бу жумла «ва ниҳоят» деб قَدْ таваққуъ билан бошланди.

**Таркиби:**

- وَاو – ҳарфи атифа, жумла жумлага маьтуф.
- قَدْ - ҳарфи таваққуъ.
- عَزَمَ - феъли мозий.

- أَبوهُ - изофа бўлиб фоили.
- أَنْ - носиба, масдария, истиқбол ҳарфи.
- يُرسِلَهُ - мансуб, носиб мансуб бўлиб мафъул. феъли музорий ўзида هُو мустатир фоили бор, ـه муттасил замири мафъулум беҳ.
- فِي الخَريفِ - жор мажрур мутаъаллағи يُرسِلَ
- إلى الكُتَّابِ - жор мажрур мутаъаллағи يُرسِلَ
- لِـ - ҳарфи жор, لامُ التَّعلِيلِ
- أَنْ - носиба, масдария, истиқбол ҳарфи маҳзуф.
- يَتَعلَّمَ - феъли музорий ўзида هُوَ мустатир фоили бор, мансуб, носиба мансуб мажрур мутаъаллағи يُرسِلَ
- القِرَاءَةَ - мафъулум беҳ.
- وَاو - ҳарфи атифа.
- الكِتابَةَ - маътуф, маътуфун алайҳ القِرَاءَة.

## Қоида

***Гоҳида*** **قَدْ** ***ҳарфияси қасам*** **لام** ***билан бирга келади:*** **لَقَدْ** каби, таркибда ломи-қасам ёки ломи-таъкид деб аталади.

Мас: ﴿قَالُواْ تَٱللَّهِ لَقَدْ ءَاثَرَكَ ٱللَّهُ عَلَيْنَا وَإِن كُنَّا لَخَٰطِـِٔينَ ﴿٩١﴾﴾[1]

***Юсуф (а.с.) акалари дедилар:*** « ***Аллоҳга қасамки, ҳақиқатан, Аллоҳ сени биздан устун қилди*** »

---

(1) [ سورة يوسف : ٩١ ]

Бу ерда قَدْ ҳарфи таҳқиқ дир, шунинг учун унга дарҳақиқат" деб маъно берилди. Биз ҳозиргача قَدْ ҳарфиясига мисоллар келтирдик ва уларни тушунтириб ўтдик. бундан ташқари قَدْ исмиялар ва яна قَدْ исми феъллар бор, уларни ўз ўрнида тушунтириб ўтамиз.

## Қоида

### لا مَحَلَّ لَهُ مِنَ الإِعْرَابِ – *ҳақида* Яьни: ***эъробдан унга ўрин йўқ дегани***

**Б**изга маълумки эъроб ўринлар деб калиманинг охири лафзан ёки тақдиран ёки маҳаллан ўзгаришига айтилади, бу учта ҳолат рафь, насб, жор ва жазм кўринишларида амалга ошади.

**Ш**ундай калима ёки жумлалар борки улар бу рафь, насб, жор ва жазм ўринларига тушмайди, шунинг учун уларга لا مَحَلَّ له مِنَ الإعْرَاب эъробдан унга ўрин йўқ деб айтилади, уларни тафсилотига ўтамиз. لا مَحَلَّ له مِنَ الإعْرَاب деган нарса калимада ёки жумлада содир бўлади. **К**алимада бўлганда ҳарфда, исимда, феълда бўлади. жумлада бўлганда эса бир неча хил жумлаларда келади тезда уларни ҳам айтиб ўтамиз. Аввалам бор калимада келишини кўрайлик, у ҳарфда, исимда, ва феълда бўлади.

**1 – *Ҳарф:*** Ҳарфларнинг ҳаммаси «**эъробдан унга ўрин йўқ**» дир, **у** ҳарфи атифа бўладими, ҳарфи истифҳом бўладими ва яна бошқа ҳарфлар бўладими фарқи йўқ, у ҳарф бўлсаки «***эъробдан унга ўрин йўқ***» дир. Яни ҳарф ҳеч қачон фоил, мафуъл, ҳол, тамйизга ўхшаш мўъроб ўринларга тушмайди.

**М**ас :

« أذَهَبْتَ إلَى المَكْتَبَةِ، جَاءَ مُحَمّدٌ وعَلِيٌّ، يا طَالِبُ إجْتَهِدْ، المُؤمِنُ لايَكذِبُ، ألّا فَعَلْتَ الخَيرَ، قَرَأتُ قِصَّةً في كِتَابِ مَوَاعظَ »

Буларда (أ) истифҳом, (و) ҳарфи атифа,(لا) ҳарфи нафи, (يا) ҳарфи нидо, (ألا) ҳарфи араз, (في) ҳарфи жор ҳолатларда келди. Бу ҳарфларнинг бирортаси эъроб ўрнида эмас, демак буларга لا مَحَلَّ له مِنَ الإعْرَاب диймиз.

**2 – *Исми феъл:*** Исми феъл деб феълни маъносига далолат қиладиган ва феълни амалини қиладиган, лекин феълнинг аломатларини қабул қилмайдиган мабний калимадир.

**Я**ьни: у турланмайди муфрад, тасния, жам, музаккар, муаннаслрнинг ҳаммасида битта сийғада тураверади, ўша битта сийға ҳаммасига ишлайди.

Мас: « صَهْ، اسْكُتْ маъносида » « رُوَيدَكَ ، تَمَهّلْ ***маъносида*** » « عَلَيْكَ ، إلْزَمْ маъносида » « إلَيكَ عنِّي ، إبْتعِدْ ***маъносида*** » « سَرْعَان ، أسْرِعْ ***маъносида*** » « بَعُدَ شَتَّانَ ***маъносида*** » « آمِين ، إسْتَجِب ***маъносида*** » « زِدْ ، وَايْهَ ***маъносида*** ».

هَيهَاتَ، أفٍّ، هَا، مَهْ، قَطْ، حَيَّ، هيَّا، هَلُمَّ إليّ، أمَامَكَ، مَكَانَكَ، لَدَيْكَ، دُوْنَكَ

Ва ҳоказо, бу исимларнинг ҳаммаси эъроб ўринларда келмайди, шунинг учун булар таркиб қилинганда لا مَحَلَّ له مِنَ الإعْرَاب деб ўтилади.

**3 – *Феъл:***

- ❒ Музорий феълини эъробда ўрни бор, у мўъроб феълдир факат ғоибни муаннас жамида ва таъкид нуни туташгандагина мабний бўлади.
- ❒ Амр феъли ҳам мабний бўлиб эъробда унга ўрин йўқдир.

- Мозий феълига келсак аслида эъробдан унга ўрин йўқ, лекин мозий феъли жумлаи шартияга тушиб қолса у жазм ўрнида бўлиб қолади, ўшанда маҳаллан мўъроб бўлади, бундан бошқа вақтта мозий феъли учун эъробдан унга ўрин йўқдир.

## 5 - бўлим

### *Жумла қачон* لا مَحَلَّ له مِنَ الإعْرَاب *бўлишини кўриб чиқамиз.*

**А**слида эъробдан унинг учун ўрин бўлган жумла у муфрад бўлишликка ярайдиган жумладир.

Мас: ***жумлаи ҳолияга ўхшаш***.

جاءَ زَيدٌ يَبْتَسِمُ ***Зайд кулган ҳолда келди***, феълни муфрадга айлантириб جاءَ زَيدٌ مُبْتَسِمًا десак ҳам ***Зайд кулган ҳолда келди*** деган маъно чиқади,

**Я**ьни: يَبْتَسِمُ жумлаи феълияси лафзан насб ҳолдаги муфрад مُبْتَسِمًا га айланди демак يَبْتَسِمُ жумлаи ҳолияси мўъроб ўрнида экан.

**Ш**унга ўхшаш бошқа жумлаи феълиялар ҳам муфрад исимга айланиб мубтадога хабар бўладими ёки бирор исимга сифат бўладими улар мўъроб калима бўла оласа унга муьроб жумла дийилади. Қайси жумлаки муфрад исимга айлана олмаса у мўъроб бўла олмайди, ана шундай жумлаларга لا مَحَلَّ له مِنَ الإعْرَاب дийилади.

**Улар қуйдагилардан иборат:**

1) Жумлаи ибтидоия.
2) Жумлаи истиънофия.
3) Жумлаи таълилия.
4) Мавсуланинг силаси бўлган жумла.
5) Жумлаи эътирозия.

**6)** Жазим қилувчи бўлмаган шартга жавоб бўлган жумлаи воқия.

**7)** فَـ ва إذا муфожиа билан бирга келмаган жазм килувчи шартга жавоб бўлган жумлаи воқиа.

**8)** Жумлаи муфассира.

**9)** Қасамга жавоб бўлган жумлаи воқиа.

**10)** لا مَحَلَّ له مِنَ الإعْرَاب жумласини таъкидлаб келган жумла.

**11)** Жавоби ҳазф бўлган ва унга далолат қиладиган нарса жумлани олдида қелган шартия жумласидир.

**12)** لا مَحَلَّ له مِنَ الإعْرَاب жумласига тобиъ жумла.

**1) <u>Жумлаи ибтидоия</u>:** деб биз жумлани у билан бошлайдиган жумладир яни бундан олдин бирор бир жумла ўтмаган, у исмия ҳам феълия ҳам бўлиши мумкин.

**М**ас: صَلَّيْنا في المَسْجِدِ، إنَّ المطَالعَةَ مُفِيدةٌ، المَزْرَعَةُ جَمِيلَةٌ

**2) <u>жумлаи истиънофия</u>:** бу жумла ҳам жумлаи ибтидоия ҳукмида бўлади ва ўзидан олдин ўтган каломи томдан ажраган ҳолда мустақил бўлиб келади, ўзидан олдинги жумлага алоқаси бўлмайди, лекин эътибор берилса маънода алоқаси борлигини сезса бўлади.

Мас: ﴿ وَلَا يَحْزُنكَ قَوْلُهُمْ إِنَّ ٱلْعِزَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًا هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴾ (١)

***уларнинг гапи сени хафа қилмасин. Албатта, азизликнинг барчаси Аллоҳникидир. У Эшитгувчи ва Билгувчи Зотдир”***

Бу ерда إِنَّ ٱلْعِزَّةَ لِلَّهِ жумласи жумлаи истинофиядир яни ўзидан олдинги жумлага алоқаси йўқ мустақил жумладир.

Баъзида жумлаи истинофиялар واو، فَاءُ، ثُمَّ، حَتَّى، بَلْ ҳарифлари билан бошланади ва булар ҳарфи истинофия бўлади.

**3) <u>жумлаи таълилия</u>:** деб жумлани орасида келиб ўзидан олдинги жумлага сабаб бўлиб келган жумлага айтилади.

---

(1) [ سورة يونس : ٦٥ ]

Мас: ﴿ وَصَلِّ عَلَيۡهِمۡۖ إِنَّ صَلَوٰتَكَ سَكَنٞ لَّهُمۡۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴾[1]

***ва уларнинг ҳаққига дуо қил. Албатта, сенинг дуоинг улар учун сокинликдир***

Бу ерда إِنَّ صَلَوٰتَكَ жумласи жумлаи таълилиядир.

**4) <u>мавсуланинг силаси бўлган жумла:</u>**

Мас: جاءَ الَّذي فَازَ بِالجَائِزَةِ даги فَازَ بالجَائِزَة каби.

**5) <u>жумлаи эътирозия:</u>** деб бир бирига чамбарчас боғлиқ бўлган икки калимани орасида келадиган жумлага айтилади.

**М**ас: мубтадо хабарни орасида, феъл фоилни орасида, ёки كَانَ ни исми хабарини орасида, إِنَّ ни исми хабарини орасида келади. Ва ҳокозо.

**М**убтадо билан хабарни орасида келишига мисол:

« مُحَمَّدٌ _ ﷺ _ خَاتَمُ ٱلأَنبِيَآءِ »

ушбу мисолда саловот жумлаи мўътаризадир.

**6) <u>жазм(сукун) қилувчи бўлмаган Шартга жавоб бўлган жумлаи воқи</u>:**

Мас: لوْ زُرْتَني لأكْرَمْتُكَ даги لأكْرَمْتُكَ каби.

**7) <u>ف ва إذا муфожиа билан бирга келмаган жазм килувчи шартга жавоб бўлган жумлаи воқиа:</u>**

Мас: إنْ إحْتَرَمْتَ الكِبَارَ يَحْتَرِمْكَ الصِّغَارُ даги يَحْتَرِمْكَ الصِّغَارُ каби.

**8) <u>жумлаи муфассира</u>*:*** бу ошиқча зоида жумладир, ўзидан олдин ўтган калима ёки жумлани тафсир қилади ва унинг ҳақиқатини очиб беради ва бу жумла баъзида أيْ ҳарфидан кегин келади.

Мас: «هَذَا الوَلَدُ مُؤَدَّبٌ» أيْ: أخْلاقُهُ حَمِيدَةٌ даги أخْلاقُهُ حَمِيدَةٌ каби.

---

(1) [ سورة التوبة : ١٠٣ ]

**9) <u>Қасамга жавоб бўлган жумлаи воқиа:</u>**

Мас: **والله لأَقولَنَّ الحقَّ** даги **لأَقولَنَّ الحقَّ** каби.

**10)** لا مَحَلَّ له مِنَ الإعْرَاب **<u>жумласини таъкидлаб келган жумла:</u>**

**М**ас: نَجَحَ محمّدٌ ، نَجَحَ مُحَمَّدٌ даги Кейинги иккинчи نَجَحَ مُحَمَّدٌ каби.

Ёки: ﴿ فَإِنَّ مَعَ ٱلۡعُسۡرِ يُسۡرًا ۝٥ إِنَّ مَعَ ٱلۡعُسۡرِ يُسۡرًا ۝٦ ﴾ (١)

***Бас, Албатта, қийинчилик билан осончилик бордир*** ﴿5﴾

***Албатта, қийинчилик билан осончилик бордир*** ﴿6﴾

**О**ятдаги Кейинги иккинчи إِنَّ مَعَ ٱلۡعُسۡرِ يُسۡرًا ۝٦ каби.

**11) <u>жавоби ҳазф бўлган ва унга далолат қиладиган нарса жумлани олдида келган шартия жумласидир:</u>**

**М**ас: أَنتَ عَبْقَرِيٌّ إِنْ أَجَبْتَ عن السُّؤالِ даги أنتَ عَبْقَرِيٌّ каби, бу жумлани аслий кўриниши: إِنْ أَجَبْتَ عَنِ السُّؤَالِ فَأَنْتَ عَبْقَرِيٌّ эди.

**12)** لا مَحَلَّ له مِنَ الإعْرَاب **<u>жумласига тобиъ жумла:</u>**

**М**ас: البَابُ مَفْتوحٌ والنَّافِذَةُ مُغْلَقَةٌ даги النَّافِذَةُ مُغْلَقَةٌ каби.

---

(1) [ سورة الشرح : ٥ – ٦ ]

# 2 - Дарс

# فِي الكُتَّابِ

## 1 – бўлим

فِي السَّاعَةِ الثّامِنَةِ صَبَاحًا، دَقَّ الجَرَسُ

***Эрталаб соат саккизда қўнғироқ жиринглади.***

**Таркиби:**

- فِي – ҳарфи жор, эъробдан унга ўрин йўқ.
- **السَّاعَةِ الثّامنةِ** – мавсуф сифат бўлиб мажрур мутаъаллағи **دَقَّ**
- **صَبَاحًا** – зарф мутаъаллағи **دَقَّ**
- **دَقَّ** – феъли мозий, фатҳага мабний, эъробдан унга ўрин йўқ.
- **الجَرَسُ** – фоили.

***Изоҳ:*** Олдинги қоида китобимиздан бизга маълумки сифатга маъно беришда сифатдан бошлаб маъно берилар эди,

Мас: **قَلَمٌ جَمِيلٌ** ***Чиройли қалам*** деб маъно جَمِيلٌ дан бошланар эди.

Лекин дарсимиздаги السَّاعَةِ الثّامِنَةِда маъно бериш السَّاعَةِ дан бошланаябди ***соат саккизда*** деб.

**А**слида бу ерда мавсуф сифат қоидасида ҳеч қандай ўзгариш содир бўлгани йўқ. ўзгариш бизни истилоҳимизда, биз уни 8 чи соатда дийишимиз керак эди лекин соатга бундай маъно бериш бизда урф эмас.

فَدَخَلَ التَّلامِذَةُ الكُتّابَ

***ва Ўқувчилар мактабга кирди***

**Таркиби:**

- فَـ – ҳарфи атиф, жумла жумлага атиф, эъробдан унга ўрин йўқ.
- دَخَلَ - феъли мозий, фатҳага мабний, эъробдан унга ўрин йўқ.
- التَّلامِذَةُ – фоили.
- الكُتَّابَ – мафъул.

## Қоида

الكتّابَ ни دَخَلَ феълига мафуъл қилаяпмиз, دَخَلَ эса мутаъаддий эмас лозим феъл, лозим феълни мафъули бўлмайди.

Баъзи наҳвшунос олимлар: دَخَلَ нинг мафъули аслида мажрур исим,ун инг في ёки إلى ҳарфи жори бор, ҳарфи жор ҳазиф бўлгандан Кейин мажрур исим мансубга айланган дийди.

Баъзи олимлар: агар دَخَلَ феъли маконга келса мафъул билан келади, макондан бошқасига келса ҳарфи жор билан келади деб ушбу оятни Келтиришади:

﴿ فَٱدْخُلِي فِي عِبَٰدِي ﴿٢٩﴾ وَٱدْخُلِي جَنَّتِي ﴿٣٠﴾ ﴾ [(1)]

***Бас, бандаларим ичига киргин!*** ﴿٢٩﴾***ва жаннатимга киргин!*** ﴿٣٠﴾

Яъни: бу ерда ﴿٣٠﴾ جَنَّتِي макон бўлганлиги учун мафъул бўляпти, عِبادي Макон бўлмаганлиги учун мажрур бўляпти,

демак биз бу баҳсдан دَخَلَ ни мафьули

аслида ҳақиқий мафъул эмаслигини билиб оламиз.

---

(1) [ سورة الفجر ٢٩– ٢٩ ]

## 🕮 2 – бўлим

وَكَانَ بَيْنَ هَؤُلآءِ فَرِيدٌ أيضًا

***ва уларнинг орасида Фарид ҳам бор***

**Таркиби:**

- **واو** – ҳарфи атиф, жумла жумлага атиф, эъробдан унга ўрин йўқ
- **كانَ** – афъолу ноқиса, фатҳага мабний, эъробдан унга ўрин йўқ.
- **بَيْنَ هؤلاءِ** изофа бўлиб зарф мутаъаллағи كانَ га бўлиб, كانَ ни хабари.
- **فريدٌ** – **كانَ** ни исми.
- **اَيْضًا** – феъли ҳазф бўлган мафъулум мутлақ.

### Қоида

Бу ерда كانَ ни исми билан хабарини ўрни алмашган яъни: **исми хабардан кийин келябди**.

Бундай ҳолат икки ҳил кўринишда бўлади:

- ❒ **1 – Жоизликка биноан яъни ўзгартирса бўлади, мумкин**
- ❒ **2 – Вожибликка биноан яъни ўзгартириш керак, шарт**.

**1)** Жоизликка биноан деганда كانَ ва аховатларининг хабари шибҳи жумла бўлса яъни зарфми, жор мажрур бўлса ва كانَ исми маърифа исм бўлса, хабар исмдан олдин келиши мумкин.

Дарсимиздаги мисол мана шунга тушади чунки كانَ ни хабари بَيْنَ هَؤُلَاءِ шибҳи жумла, كانَ ни исми فَرِيدٌ эса маърифа исм.

Буни وكان فَرِيدٌ بَيْنَ هَؤُلآءِ أيضًا деб исми хабарини ўз ўрнида келтирса ҳам жоиз, лекин афзали шибҳи жумла бўлган хабарни исмидан олдин келтиришликдир.

**2)** Вожибликка биноан деганда كَانَ ва аховатларининг хабари шибҳ жумла бўлса яъни зарфми, жор мажрур бўлса ва كَانَ ни исми накра бўлса бундай ҳолатда كَانَ ни хабари исмидан олдин келиши шарт бўлади

Мас: ***ҳадис:*** « لَيْسَ لِلْقَاتِلِ مِن تَرِكَةِ المَقْتُولِ شَيْءٌ »

***Қотил учун ўлганни меросидан бирор бир нарса йўқ***

**Я**ъни: Ўғил Отасини ўлдирса бу ўғил отасини меросидан ҳеч нарса ола олмайди.

**Таркиби:**

- لَيْس – афъолу ноқиса, фатҳага мабний, эъробдан унга ўрин йўқ.
- لِلْقَاتِلِ – жор мажрур мутаъаллағи كَانَ га бўлиб, ليْس га хабар.
- مِنْ – ҳарфи жор, сукунга мабний, эъробдан унга ўрин йўқ.
- تَرِكَة المَقْتُولِ – изофа бўлиб мажрур, мутаъаллағи كَانَ
- شَيءٌ – لَيْس ни исми.

**Б**ундай ҳолатда исми ва хабарини ўз ўрнида келтириш мумкин эмас, демак афъолу ноқисани исми накра бўлса, хабари шибҳи жумла бўлса хабари исмидан олдин келиши шарт, вожиб бўлади.

## 3 – бўлим

ثُمَّ قَامَ آخَرُ فَقَرَأَ كَمَا قَرَأَ الأَوَّلُ

***Сўнг бошқаси турди ва олдингиси ўқиганидек ўқиди***

**Таркиби:**

- ثُمَّ - харфи атифа, жумла жумлага атиф, эъробдан унга ўрин йўқ.
- قامَ - феъли мозий, фатҳага мабний, эъробдан унга ўрин йўқ.

- آخَرُ – фоил.
- فـ – харфи атифа, феъл феълга атиф, эъробдан унга ўрин йўқ.
- قَرَأَ –

феъли мозий, ўзида هُوَ мустатир фоили бор, фатҳага мабний. эъробдан унга ўрин йўқ.

- كـ – харфи жар, эъробдан унга ўрин йўқ.
- ما – масдария, жумла мусаддар мажрур мутаъаллаги قَرَأَ
- قَرَأَ – феъли мозий, фатҳага мабний, эъробдан унга ўрин йўқ.
- الأَوَّلُ – фоили.

## Қоида

**ثُمَّ - хақида.**

ثمَّ -харфи атифалардан бўлиб пухта тартибни ва секин, аста, пишиқ, харакат қилишликни ифода қилади.

Мас: « أوْرَقَتِ الشّجَرَةُ ثُمَّ أزْهَرَتْ ثمَّ أثمَرَتْ » ***Дарахт барг чиқарди, сўнг гуллади, сўнг мева берди***

❒ **Масдария харифлар:**

Масдария харифлари учта: ما، أنْ، أنَّ

Буларнинг иктаси ما ва أنْ лар феълга киради.

Мас: дарсимиздаги كَما قَرَأَ الأوَّلُ ёки أنْ يَضْرِبَ каби.

أنَّ эса исимга келади яни мубтадо хабарни олдида келади.

Мас: أعْجَبَنِي أنَّك مُجْتَهِدٌ « Сени тиришқоқлигинг мени лол қолдирди » каби. Демак أنَّ хам масдариядир.

# 3 - Дарс

## كَلْبُ فَرِيْدٍ

### 1– бўлим

كَلْبُ فَرِيدٍ جَرْوٌ جَمِيلٌ يُحِبُّ أنْ يَلْعَبَ ويَرْكُضَ فِي الدَّارِ

Бу жумлани икки хил таркиб қилса бўлади:

**1 - Таркиб:** ***Фариднинг ити чиройлик кучук, у ўйнамоқликни ва ҳовлида югурмоқликни яхши кўради.***

- كَلْبُ فريدٍ – изофа бўлиб мубтадо.
- جَرْوٌ جميلٌ – мавсуф сифат бўлиб биринчи хабар.
- يُحِبُّ – жумласи иккинчи хабар. феъли музорий ўзидаهُو

мустатир фоили бор.

- أنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи.
- يلعبَ – мансуб бўлиб мафъул. феъли музорий ўзида هو

мустатир фоили бор.

- واو – ҳарфи атиф. феъл феълга атиф. эъробдан унга ўрин йўқ.
- يرْكُضَ - феъли музорий ўзида هُو мустатир фоили бор.
- في الدارِ – жор мажрур мутаъаллағи يرْكُضَ

**2 - Таркиб:** ***Фариднинг ити ўнамоқликни ва ҳовлида югурмоқликни яхши кўрадиган чиройли кучук***

- كَلْبُ فريدٍ – изофа бўлиб мубтадо.
- جَرْوٌ – хабар.

- جميلٌ – جَزْوٌ га биринчи сифат.
- يُحِبُّ – жумласи جَزْوٌ га иккинчи сифат.

هُوَلا يَأكُلُ شَيْئًا غَيْرَ الخُبْزِ واللَّحْمِ

***У нон ва гўшдан бошқа нарсани емайди.***

**Таркиби:**

- هو – мубтадо, жумла хабар.
- لا يأكُلُ – феъли нафи ўзида هو мустатир фоили бор,

мубтадога қайтади.

- شَيْئًا – мафъулум беҳ, мавсуф.
- غَيْرَ الخُبْزِ – изофа бўлиб, شَيْئًا га сифат.
- واو – ҳарфи атиф, эъробдан унга ўрин йўқ.
- اللّحْمِ – маътуф, маътуфун алайҳ الخُبْزِ.

## Қоида

**غَيْرُ ноаниқликка шўнғиган калимадир.**

яъни ўта накра бўлган калимадир, хатто унга ال яъни алиф лом кирса ҳам ёки маърифа исимга изофа бўлса ҳам накралигича қолаверади.

Мас: غَيْرُ مُحَمَّدٍ каби, барибир накрадир.

غَيْرُ сифат бўлганда мавсуфига қараб марфуъ, мансуб, мажрур бўлади. дарсимиздаги غَيْرَ الخُبْزِ мансуб, чунки унинг мавсуфи мансуб келган.

Ёки: ﴿ إِنَّهُۥ عَمَلٌ غَيۡرُ صَٰلِحٖۖ ﴾(١)

Албатта у яхши бўлмаган амалдир.

Бу ерда غَيْرُ марфуъ келган, чунки унинг мавсуфи عَمَلٌ марфуъ келган.

بَيْتُ فَرِيدٍ قُرْبَ بَيتِ رَشِيدٍ

***Фариднинг уйи Рашиднинг уйига яқин.***

**Таркиби:**

- بَيْتُ فريدٍ – изофа бўлиб мубтадо.
- قُرْبَ – музоф
- بَيتِ رشيدٍ – изофа бўлиб музофун илайҳ, зарф мутаъаллағи

тақдирдаги كان га бўлиб мубтадога хабар.

**Қоида**

**قُرْبَ – маконга ҳам замонга ҳам ишлатиладиган зарфдир.**

агар маконга изофа қилинса зарфи макон бўлади.
Мас: дарсимиздаги قُرْبَ بيتِ رشيدٍ каби.

Агар замонга изофа қилинса зарфи замон бўлади.
Мас: جاءَ الوالدُ قُرْبَ الظُّهْرِ ***Отаҳон пешинга яқин келди.***

**Таркиби:**

- جاءَ – феъли мозий, фатҳага мабний, эъробдан унга ўрин йўқ.
- الوالدُ – фоили.
- قُرْبَ الظُّهْرِ – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи جاءَ

(1) [ سورة هود : ٤٦ ]

## 2– бўлим

وَحِيْنَ يَذْهَبُ فَرِيدٌ إِلى صَاحِبِه رَشِيدٍ يَذْهبُ الجَرْوُ مَعَهُ وَيدْخُلُ الدَّارَ

***Ва Фарид дўсти Рошидникига борган вақтта, кучик у билан бирга борарди ва ҳовлига кирарди.***

**Таркиби:**

- واو – ҳарфи атиф, эъробдан унга ўрин йўқ
- حِيْنَ – музоф, жумла музофун илайҳ, зарф мутаъаллаги يَذْهَبُ
- يَذْهَبُ – феъли музорий.
- فَرِيدٌ – фоили.
- إِلى - ҳарфи жор.
- صَاحِبِه – изофа бўлиб мажрур мутаъаллаги يَذْهَبُ.
- رَشيدٍ – صَاحِبِه дан бадал.
- يذْهبُ – феъли музорий.
- الجَرْوُ – фоили.
- مَعَه – изофа бўлиб зарф мутаъаллаги يَذْهَبُ
- واو – ҳарфи атиф, эъробдан унга ўрин йўқ
- يَدْخُلُ – феъли музорий هو мустатир фоили бор
- الدَّارَ – мафъулум беҳ.

### Қоида

**حِيْنَ – ҳақида:**

حِيْنَ – вақт учун ишлатиладиган исимдир у ноаниқ калима бўлиб музоф билан хосланади, жумладаги ўрнига қараб эъробланади.

Агар حِيْنَ жумлага изофа қилинса дарсимиздаги каби зарф бўлади,

***Ёки музофун илайҳ бўлиши ҳам мумкин.***
Мас: كُلَّ حينٍ каби.

حِيْنٌ бўлиб ёлғиз ўзи ҳам учрайди.

Мас: ﴿ هَلۡ أَتَىٰ عَلَى ٱلۡإِنسَٰنِ حِينٞ مِّنَ ٱلدَّهۡرِ لَمۡ يَكُن شَيۡـٔٗا مَّذۡكُورًا ۝١ ﴾ [1]

Бу ерда حِيْنٌ калимаси أَتَى феълига фоил бўляпти.

مَرَّةً ذَهَبَ مَعَ فَرِيدٍ كَلْبُهُ

***Бир марта Фарид билан бирга унинг ити борди.***

**Таркиби:**

- مَرَّةً – зарф мутаъаллағи ذَهَبَ
- ذَهَبَ – феъли мозий.
- مع فريدٍ – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи ذَهَبَ.
- كَلْبُهُ – изофа бўлиб фоил

## Қоида

**مَرَّةً – ҳақида.**

مَرَّةً – уч ҳил кўринишда бўлади.

1) **мафъулум мутлақ.**

Мас: تَحَدَّثْتُ إلَيْهِ مرَّةً واحِدَةً ***Унга бир марта гапиришда гапирдим.***

2) **зарфи замон.**

---

(1) [سورة الإنسان : ١]

Мас: ذَهَبْتُ إلى بيْرُوتَ مَرَّةً ***Мен Байрутга бир марта бордим.***

3) **музофун илайҳ**, бу ҳам зарфи замон.

Мас: شاهَدْتُه ذَاتَ مَرَّةٍ ***Мен унга бир марта гувоҳ бўлдим***

مَرَّةً нинг жами مِرارًا муфради дек амал қилади.

وَرَأَى دِيكَ رَشِيدٍ يَسْرَحُ مَعَ الدَّجَاجَةِ

***Ва у Рашиднинг хўрозини товуқлар билан бирга ўтлаб юрганини кўрди.***

**Таркиби:**

- واو – ҳарфи атиф, эъробдан унга ўрин йўқ.
- رَأَى – феъли мозий ўзида هو мустатир фоили бор.
- دِيكَ رشيدٍ – изофа бўлиб رَأَى га биринчи мафъул.
- يَسْرَحُ – жумласи иккинчи мафъул, феъли музорий ўзида هو мустатир фоили бор.
- مع الدَّجَاجَةِ – изофа бўлиб, зарф мутаъаллаги يسرَحُ.

**Қоида**

**رَأَى – ҳақида.**

رَأَى – феъли афъолу яқинлардан бўлиб عَلِمَ، اعْتَقَدَ маъносидадир.

У асли мубтадо хабар бўлган икки мафъулни насбли қилади,

**Я**ъни: رَأَى келишидан олдин унинг икки мафъули мубтадо хабар бўлган, баъзида иккинчи мафъулга хол қилиб хам маъно берилади

**М**ас: ***Ва у Рашиднинг хўрозини товуқлар билан бирга ўтлаб юрган ҳолда кўрди*** каби.

## 3 – бўлим

أُنظُرْ إِلى جَرْوِ فَرِيدٍ فِي الصُّورَةِ، هُوَ لاحِقٌ دِيكَ رَشِيدٍ

***Суратдаги Фариднинг итига қара у Рашиднинг хўрозига етиб олувчидир.***

**Таркиби:**

- أنظُرْ – феъли амр сукунга мабний, эъробдан унга ўрин йўқ.
- إلى – ҳарфи жор, эъробдан унга ўрин йўқ.
- جَرْوِ فريدٍ – изофа бўлиб мажрур, мутаъаллағи أَنْظُرْ
- في الصُّورَةِ – жор мажрур, мутаъаллағи тақдирдаги كان га

бўлиб, جَرْوِ га сифат.

- هُوَ – мубтадо.
- لاحِقٌ – хабар, ўзида هو мустатир фоили бор, мубтадога

қайтади.

- دِيكَ رَشِيدٍ – изофа бўлиб, لاحِقٌ га мафъулум беҳ.

**Қоида**

**Исми фоил ҳақида:**

**И**сми фоил лозим ва мутаъддий холатдаги феълининг амалини қилади.

Агар исми фоил лозим феълдан ясалган бўлса фақат фоилини рафь қилади, агар исми фоил мутаъддий феълдан ясалган бўлса фоилини рафь қилади ва мафъулини насиб қилади, дарсимиздаги لاحِقٌ دِيكَ رَشِيدٍ каби.

Исми фоил икки суратта бўлади,

**1- алиф ломли маърифа,          2- танвинли накра.**

**1)** Исми фоил алиф лом билан келса у маърифа бўлганлиги

сабабли ҳеч бир шартларсиз тўлиқ феълни амалини қилади, бунда учта замонга ҳам амал қилади.

Мас: جَاءَ الْمُعْطِي الْمَسَاكِينَ أَمْسِ أَو الآنَ أو غَدًا

Бундаги ال алиф лом الذي маъносида бўлади.

Мас: الَّذِي يُكْرِمُ ضَيْفَه مَشْكُورٌ яъни المكْرِمُ ضَيْفَه مَشْكُورٌ

**2)** Исми фоил танвинли накра бўлиб келса феълни амалини қилишлиги учун 2 та шарти бор.

**I)** шарти: у хозирги ва келаси замон феъли маъносида бўлиши керак, ўтган замонда эмас.

**II)** шарти: исми фоилдан олдин мубтадо, ёки нафий ёки истифҳом ёки мавсуф ёки нидо ўтган бўлиши керак.

- Ундан олдин "мубтадо" ўтганига дарсимиздаги мисол: هُو لاحِقٌ دِيكَ رَشِيدٍ
- Исми фоилдан олдин "нафий" ўтганига мисол: مَا قَاتِلٌ الفِلَسطِينِيِّينَ إِلَّا اليَهُود
- Исми фоилдан олдин "истифҳом" ўтганига мисол: أمُسَافِرٌ أَخُوكَ
- Исми фоилдан олдин "мавсуф" ўтганига мисол: مَرَرْتُ بِرَجُلٍ حَازِمٍ أَمتِعَتَه
- Исми фоилдан олдин "нидо" ўтганига мисол: يَا صَانِعًا المَعرُوفَ

بَقِيَ كَلبُ فَرِيدٍ يَركُضُ وَرَاءَ الدِّيكِ حَتَّى أَوْصَلَه إِلى آخِرِ الدَّارِ

***Фариднинг ити хўрознинг орқасидан югуриб қолди хатто уни ҳовлининг охирига етказиб қўйди.***

**Таркиби:**

- بَقِيَ – феъли мозий
- كَلبُ فَرِيدٍ – изофа бўлиб, фоили
- يَركُضُ – феъли музорий, ўзида هو мустатир фоили бор, бўлиб

жумла хол. шунинг учун « ***югуриб*** » деб маъно берилди.

- وَرَاءَ الدِّيكِ – изофа бўлиб, зарф мутаъаллағи يركُضُ
- حتَّى – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- أَوْصَلَه – أَوْصَلَ феъли мозий, ўзида هو мустатир фоили бор, ـهُ

муттасил замир мафъули беҳ.

- إلى – ҳарфи жор.
- آخرِ الدّارِ – изофа бўлиб, мажрур мутаъаллағи أَوْصَلَ.

# 4 - Дарс

## الكُتَّابُ

## 1– бўлим

كَرِيمٌ تِلْمِيذٌ صَغِيرُ السِّنِّ

***Карим ёши кичик ўкувчи***

**Таркиби:**

- كريمٌ – мубтадо.
- صَغِيرُ السِّنِّ تِلْمِيذٌ – ни мавсуф сифат қилиб хабар қилишни

иложи йўк,

- чунки تِلْمِيذٌ накра, صَغِيرُ السِّنِّ эса маърифа, иккаласи мавсуф

сифат

- бўлмайди. Агар صَغِيرُ السِّنِّ ни олдига هُو замирни келтирсак
- هو صَغِيرُ السِّنِّ бўлиб мубтадо хабар бўлади, шунда мубтадо

хабарни تِلْمِيذٌ га сифат қилсак бўлади. Демак:

- تِلْمِيذٌ – мавсуф.
- صَغِيرُ السِّنِّ – изофа бўлиб, маҳзуф هُو мубтадосига хабар,

мубтадо хабар.

- تِلْمِيذٌ га сифат, энди бу мавсуф сифат كَرِيمٌ га хабар.

**Қоида**

**صَغِيرُ – сифати мушаббаҳа ҳақида**:

Биз ҳозиргача сифати мушаббаҳани сарф фанига таъаллуқли бўлган маълумотлари билан танишиб келдик яъни: у қанақа феъллардан ясалиши ва унинг вазинлари ва муаннасининг вазинлари ва ҳаказо.

Энди биз сифати мушаббаҳани наҳв фанига таъаллуқли бўлган маълумотлари билан танишиб чиқамиз ***ин ша Аллоҳ.***

Сифати мушаббаҳани асли исми «**сифати мушаббаҳати бил феъл**» дир яъни феълга ўхшаган сифат денгани, агар феълга ўхшаган бўлса демак унинг фоили ёки маъули бўлади. Сифати мушаббаҳа ёлғиз ўзи учрамайди ундан Кейин албатта бир исм келиши шарт, худди дарсимиздаги صَغِيرُ дан Кейин السِنِّ келганидек.

Сифати мушаббаҳадан Кейин келадиган бу исм 4. ҳил суратда бўлади.

**1)** Фоил **2)** Мафьул **3)** Тамйиз **4)** изофа

1) ***<u>Сифати мушаббаҳадан кийин келган исмни фоил бўлиб келиши</u>***

Мас: كَرِيمٌ صَغِيرٌ سِنُّهُ ***Каримнинг ёши кичик.***

**Таркиби:**

- كَرِيمٌ – мубтадо.
- صَغِيرٌ – хабари.
- سِنُّهُ – изофа бўлиб, صَغِيرٌ га фоил, هُ муттасил замир мубтадога қайтади.

2) ***<u>Сифати мушаббаҳадан кийин келган исмни мафъул бўлиб келиши</u>***

كَرِيمٌ صَغِيرٌ سِنَّهُ ***Карим ёшида кичик***

**Таркиби:**

- كَرِيمٌ – мубтадо.
- صَغِيرٌ – хабар, ўзида هُوَ мустатир замир бор,

мубтадога қайтади.

- سِنَّهُ – изофа бўлиб, мафъулум беҳ.

***3) сифати мушаббаҳадан Кейин келган исмни тамйиз бўлиб келиши.***

كَرِيمٌ صَغِيرٌ سِنًّا ***Карим ёш жиҳатидан кичик***

**Таркиби:**

- كَرِيمٌ – мубтадо.
- صَغِيرٌ – хабар, ўзида هو мустатир замир бор,

мубтадога қайтади.

- سِنًّا – тамйиз, мумаййаз صَغِيرٌ

***4) сифати мушаббаҳадан Кейин келган исмни музофун илайҳ бўлиб келиши.***

Бунга дарсимиздаги мисол:

كَرِيمٌ صَغِيرُ السِّنِّ ***Каримни ёши кичик***

Бу таржима **1–** рақамда келган таржима билан бир ҳил,
чунки бу ҳам фоил, яъни: музофун илайҳ ўзининг музофига фоил.

**Таркиби:**

- كَرِيمٌ – мубтадо.

صَغِيرُ السِّنِّ – изофа бўлиб хабар, ўзида هو мустатир замир мубтадога қайтади, السِّنِّ музофун илайҳ калимаси صَغِيرُ га фоил.

## 🕮 2- бўлим

وَلا يَلْعَبُ إِلَّا فِي الوَقْتِ المُعَيَّنِ لِلَّعِبِ

***ва У фақат ўйин учун тайинланган вақттагина ўйнайди.***

**Таркиби:**

- واو – ҳарфи атиф, эъробдан унга ўрин йўқ.
- لا يَلْعَبُ – феъли нафий, ўзида هو мустатир фоили бор.
- إِلّا – ҳарфи истисно مُلْغَاةٌ яъни: амали бекор бўлган ҳарф.
- فِي – ҳарфи жор.
- الوَقْتِ المُعَيَّنِ – мавсуф сифат бўлиб, мажрур мутаъаллағи لا يَلْعَبُ
- لِلَّعِبِ – жор мажрур мутаъаллағи المُعَيَّنِ

### Қоида

**إِلَّا – ҳарфи истиснони مُلْغَاةٌ бўлиши ҳақида**. إِلَّا ни

مُلْغَاة деб истиснолик ишини бажара олмайдиган амали бекор бўлган

إِلّا га айтилади уни مُلْغَاة бўлишлигини 2та белгиси бор.

**1)** إِلّا дан олдинги жумла чала камтик бўлиб إِلّا дан кийин келган калима уни тўлдиришлигидир, дарсимиздаги жумла каби.

**2)** إِلّا дан олдин келган жумла манфий келишлигидир, дарсимиздаги жумла каби.

Демак; إِلّا ни مُلْغاةٌ бўлишидаги икки шарт дарсимиздаги мисолда топилаябди.

الفَصْلُ الَّذِي يَتَعَلَّمُ فِيهِ كَرِيمٌ حُجْرَةٌ غَيْرُ كَبِيرَةٍ

***Карим унда таълим оладиган синф катта бўлмаган хужрадир***

**Таркиби:**

- الفَصْلُ – мавсуф.
- الَّذِي – мавсула.
- يَتَعَلَّمُ – силаси. мавсула, сила сифат мавсуф, сифат мубтадо.

يَتَعَلَّمُ феъли музорий.

- فِيهِ – жор мажрур мутаъаллағи يَتَعَلَّمُ
- كَرِيمٌ – фоили.
- حُجْرَةٌ – мавсуф.
- غَيْرُ كَبيرَةٍ – изофа бўлиб сифат,

мавсуф сифат мубтадога хабар.

يُوجَدُ فِيهَا مَقَاعِدُ لِلتَّلامِذَةِ وَمَكْتَبٌ وَكُرْسِيٌّ لِلْمُعَلِّمِ

***У ерда ўкувчилар учун ўриндиқлар ва муъаллим учун стол стул топилади***

**Таркиби:**

- يُوجَدُ – феъли мажҳул.
- فَيهِا – жор, мажрур мутаъаллағи يُوجَدُ
- مَقَاعِدُ – ноиби фоил.
- للتَّلامِذَةِ – жор мажрур мутаъаллағи مقَاعِدُ
- واو – ҳарфи атиф.
- مَكْتَبٌ – маътуф, маътуфун алайҳ مقَاعِدُ
- واو – ҳарфи атиф, эъробдан унга ўрин йўқ.
- كُرْسِيٌّ – маътуф, маътуфун алайҳ. مكْتَبٌ

- لِلْمُعَلِّمِ - жор мажрур мутаъаллағи كائِنٌ бўлиб كُرْسِيٌّ га сифат.

# 📖 3 – бўлим

## Қоида

**«Мамнуъун минас-сорф» ёки «Ғойру мунсариф»** مَمْنُوعٌ مِّنَ الصَّرفِ

Сарф танвин дегани,
танвин نَوَّنَ феълини масдари бўлиб нунни зиёда

қилмоқ дегани.

***Танвин 3 хил кўринишда бўлади:***

**I)** икки зммали ـٌ

**II)** икки фатҳали ـً

**III)** икки касралик ـٍ

«**Мамнуъун минас-сорф**» ёки «**ғойру мунсариф**» дегани

сарфланишдан манъ қилинган ёки сарфланмайди дегани, яъни: танвиндан манъ қилинган ёки танвинни қабул қилмайди дегани, демак юқорида ўтган учта танвинни. бирортасини қабўл қилмайди, дарсимиздаги مقَاعِدُ каби. Ғойру мунсариф исм рафь ҳолатида рафьни

қабул қилади рафь аломати заммадир.

Мас: дарсимиздаги يُوجَدُ فِيهَا مَقَاعِدُ даги مقَاعِدُ каби.

Насб ҳолатида насбни қабул қилади насб аломати фатҳадир.

Мас: أرسَلَ اللهُ إِبرَاهِيمَ إِلَى قَوْمِه даги إبرَاهِيمَ каби.

Жар ҳолатида жарни қабул килади, жар аломати фатҳадир.

Бу фатҳа касрадан ноибдир. демак жарни қабул қилганлиги сабабли фатҳа бўлди.

Мас: ﴿وَإِذَا حُيِّيتُم بِتَحِيَّةٍ فَحَيُّواْ بِأَحْسَنَ مِنْهَآ أَوْ رُدُّوهَآۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ حَسِيبًا ۝٨٦﴾ [1] Даги بِأَحْسَنَ каби.

Маъноси: « ***Қачонки сизга бир саломлашишлик ила салом берилса, сиз ундан кўра яхшироқ алик олинг ёки худди ўзидек жавоб беринг. Албатта, Аллоҳ ҳар бир нарсанинг ҳисобини олувчи зотдир.***»

Биз юқорида ғойру мунсариф исм жор ҳолатда жорни қабул қилади, жор аломати фатҳадир ва бу фатҳа касрадан ноибдир дедик.

***Лекин ғойру мунсариф исм икки ўринда жор аломати касра бўлиб келади***

Яъни: **Ғойру мунсарифликдан чиқади.**

**I)** ғойру мунсариф исм музоф бўлиб келса.

Мас: ﴿لَقَدْ خَلَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ فِيٓ أَحْسَنِ تَقْوِيمٍ ۝٤﴾ [2]

***“Батаҳқиқ, биз инсонни энг яхши свратда яратдик.”***

أَحسَنِ калимаси في билан мажрур бўлди, жор аломати касра бўлди, бу ғойру-мунсариф исм касрани қабул қилганига сабаб у ўзидан Кейин келган تقْويمٍ га музоф бўлганлигидир.

**II)** ғойру мунсариф исм ال алиф лом билан келса.

Мас: خَرَجْتُ إلى الصَّحْراءِ каби.

الصَّحْراءِ калимаси ғойру мунсариф бўлиб касрани қабул қилди сабаби у «ال» ломни қабул қилганлиги.

---

( 1 ) [ سورة النساء : ٨٦ ]

( 2 ) [ سورة التين : ٤ ]

**12 хил кўринишдаги исм ғойру мунсариф деб юритилади.**

**1)** ***Муаннас алам. яъни муаннас атоқли от.***
Мас: زَيْنبُ، فَاطِمَةُ، عائِشةُ، مُعَاوِيَةُ، طَلْحَةُ، حَمْزةُ каби.

**2)** ***Ажамий алам яъни арабий бўлмаган атоқли отлар.***
Мас: مُوسَى، يُوسُفُ، يَعْقوبُ، إسْحَاقُ، إسْمَاعِيلُ، إبْرَاهِيمُ каби.

**3)** ***Охирада ان/ алиф ва нун зоидаси билан келган атоқли от.***

Мас: سَلْمَانُ، عَدْنَانُ، مَرْوانُ، شَعْبانُ، عُثْمَانُ، رَمَضَانُ каби.

**4)** ***Феълнинг вазнида бўладиган алам, атоқли от.***
Мас: يَزِيدُ، أَحْمَدُ، أَكْرَمُ، أَشْرَفُ، أَيْمَنُ، أَحْسَنُ каби.

**5)** ***Бир калимага ўхшаган тартиб топган мураккаб алам.***
Мас: بوْرُتَوفِيقُ، بَعْلَبَكُّ، بُورْسَعيدُ، حَضْرَموْتُ каби.

**6)** ***فُعَلُ вазнида бўладиган алам، атоқли от.***

Мас: زُحَلُ، عُمَرُ، جُمَعُ، قُزَحُ، عُصَمُ، مُضَرُ، هُبَلُ каби.

**7)** ***فَعْلانُ вазнида бўладиган сифат.***

Мас: سَكْرانُ، فَرْحانُ، غَضْبانُ عطْشانُ، جوْعانُ каби.

**8)** ***أفْعَلُ вазнида бўладиган сифат.***

Мас: أعْلى، أصْغَرُ، أعظَمُ، أحْسَنُ، أكْبَرُ، أفْضَلُ каби.

**9)** ***فُعَالُ ва مَفْعَلُ вазнида бўладиган сифат.***

Мас: ثُلاثُ مَثْلَثُ، ثُناءُ مَثْنى، أُحَدُ مَوْحَدُ каби.

**10)** أُخَرُ лафзи.

Мас: оят فمَنْ كان مِنْكُمْ مَرِيضًا أو على سَفَرٍ فَعِدَّةٌ مِنْ أيّامٍ أُخَرَ даги أُخَرَ каби.

**11)** ***Муаннас чўзиқ алиф билан тугалланган исм.***
Мас: سَمراَءُ، جَرْداَءُ، زَرْقاَءُ، حَمْراَءُ، صَحْراَءُ каби.

**12)** ***Мунтаҳал жумуъ сиғасидаги مَفاعِلُ вазнидаги исм.***

Мас: نَواقِدُ، شَوَارِعُ، مَقَاعِدُ، معَابِدُ، مَسَاجِدُ каби.

**Изоҳ:** Осон ёд олишлик учун ушбу 12 taнинг аввалги олтитаси атоқли отлар, Кейинги тўрттаси сифатлар, 11-си алифи мамдуда, 12-си мунтаҳал жумуъ сиғасини баён қилиш бўлди.

## 4 – бўлим

تَرَى أَمَامَ المَقَاعِدِ لَوْحَ التَّبَاشِيرِ، وفي الجِدَارِ سَاعَةً وَتَقْوِيمًا وَخَرَائِطَ وَعِدَّةَ رُسُومٍ

***Сен ўриндиқларни олдида бўр доскани ва деворда битта соат ва битта тақвим ва хариталар бир нечта расимларни кўраяпсан***

**Таркиби:**

- تَرَى – феъли музорий، ўзида انتَ мустатир фоили бор
- أمامَ المقاعِدِ – изофа бўлиб зарф، мутаъаллағи تَرَى
- لَوْحَ التَّباشيرِ – изофа бўлиб мафъулум беҳ.
- واو – ҳарфи атиф.
- في الجِدَارِ – маътуф маътуфун алайҳ أمامَ المقاعِدِ яъни: шибҳи жумла шибҳи жумлага атиф.
- ساعَةً – мафъулум беҳ.
- واو – ҳарфи атиф
- تَقْويمًا – маътуф، маътуфун алайҳ ساعَةً
- واو – ҳарфи атиф.
- خَرائِطَ – маътуф، маътуфун алайҳ تَقْويمًا
- واو – ҳарфи атиф.

- عِدَّةَ رُسومٍ – изофа бўлиб маътуф، маътуфун алайҳ خَرائِطَ.

فِي هَذِهِ الصُّورَةِ نَرَى كَرِيمًا ورُفَقاءَهُ جَالِسِينَ عَلَى المَقَاعِدِ

***Биз мана бу суратда Каримни ва унинг дўстларини ўриндиқларг а ўтирган ҳолларида кўраяпмиз.***

**Таркиби:**

- في – ҳарфи жор
- هذه الصُّورَةِ « هذه » исми ишора, الصُّورَةِ бадал, мубдал минҳу

бўлиб мажрур мутаъаллаға نَرَى.

- نَرَى – феъли музорий، ўзида نَحنُ мустатир фоили бор.
- كَرِيمًا – мафъулум беҳ.
- واو – ҳарфи атиф
- رُفَقاءَهُ – изофа бўлиб маътуф، маътуфун алайҳ كريمًا.
- جَالِسِينَ – хол، зулҳол رُفَقاءَهُ
- عَلَى المَقَاعِدِ – жор мажрур мутаъаллаға جَالِسِينَ

**Қоида**

**Бир калима жумлада Ҳол бўлишлиги учун унга 3 та шарт керак бўлади.**

**1)** ***Хол мукаммал тўлиқ жумладан Кейин келишлиги шарт***
яъни: феъли фоили бўлиши шарт.

Мас: جاءَ فاضِلا ёки زَيْدٌ قائِمًا ларда жумла тўлиқ эмас

***1-ни фоили йўқ.*** ***2-ни феъли йўқ.***

демак булардаги мансуб исм хол эмас.

**2)** ***Холнинг эгаси*** яъни зулхол факат маърифа бўлиши шарт дарсимиздаги جالِسِينَ нинг эгаси Карим ва унинг дустларидир.

**3)** ***Хол фақат накра исм бўлиб келади***, дарсимиздаги جَالِسِينَ каби.

وَحْدَه، وَحْدَكَ лар маърифа бўлса ҳам хол дийилади чунки улар مُنْفَرِدًا деб

эътибор қилинади яъни: ёлғиз ҳолда дегани, مُنْفَرِدًا ، накра.

Биз ҳолни накра исм бўлиб келади дедик, накра исм ҳам ўзи икки хил бўлади:

**1) Муштоқ**
**2) Жомид**

**1- Муштоқ** исмда хол кўпроқ фоилни ва мафьулни ҳолатини билдириб келишлиги маьлум.

**Баьзида битта жумлада фоил ва мафьулни ҳолати алоҳида алоҳида келади.**
Мас: شَرِبَ مُحَمَّدٌ قَائِماً الـمآءَ رَائِقاً

***Муҳаммад туриб сувни тиниқ ҳолда ичди.***

**Баьзида фоил ва мафьулга битта ҳол келади.**
Мас: إِسْتَقْبَلَ عَلِيٌّ زَيْداً ضَاحِكَيْنِ

***Алий Зайдга кулишган ҳолда юлиқди***

**2- Жомидга** мисол: هَجَمَ عَلِيٌّ أَسَداً

***Алий шер бўлиб ҳужум қилди.***

## 5 – бўлим

فَأَمَّا كَرِيمٌ فَلَمْ يُضَيِّعْ وَقْتَهُ سُدًى بَلْ صَرَفَه إِلَى حَلِّ المَسْئَلَةِ

***Аммо Карим вақтини бекорга зое қилмади балки уни масъалани ечишликка сарфлади.***

**Таркиби:**

- ف - ҳарфи атиф، жумла жумлага атиф.
- أمَّا – таъкидия.
- كَرِيمٌ – мубтадо.
- فَ – жовобия, жумла хабар.
- لم يُضَيِّعْ – феъли жахд ўзида هو мустатир фоили бор,

мубтадога қайтади.

- وَقْتَهُ – изофа бўлиб мафъулум беҳ.
- سُدًى – ҳол, зулҳол фоил.
- بلْ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- صَرَفَه – صَرَفَ феъли мозий ўзида هو мустатир фоили бор, ـهُ

муттасил замир мафъулум беҳ.

- إلى – ҳарфи жор
- حَلِّ المَسْئَلةِ – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи صَرَفَ.

## Қоида

**وَقْتٌ - ҳақида**.

Агар وَقْتٌ калимасини олдига тақдирда في ҳарфи жорини келтириш мумкин бўлса، унда **وَقْتٌ зарфи замон бўлади**.

Мас: قُمْتُ إِلَى الصَّلَاةِ وَقْتَ الفَجْرِ Мен бомдод вақтида намозга турдим.

Демак бу ерда وقْتَ الفَجْرِ олдига في ҳарфи жорини келтириш мумкин демак وقْتَ الفَجْرِ изифа бўлиб зарф мутаъаллағи قُمْتُ дир.

Бундан бошқа холатларда وَقْتٌ ни жумладаги ўрнига қараб эъробланади.

Мас: дарсимизда وَقْتَه изофа бўлиб мафъулум беҳ бўлябди, ёки мажрур бўлиши мумкин ва ҳаказо.

سُدًى калимаси фақат хол бўлади уни зарф дийишлик нотўғри.

## Қоида

**بَلْ – хақида**:

3. ҳил кўринишда бўлади.

1) ***بَلْ ҳарфи атифаси ўзидан олдин келган хукумни суғуриб олиб ўзидан Кейингига беради.***

**М**ас: дарсимизда بَلْ ўзидан олдин келган вақт калимасини суғуриб олиб ўзидан Кейинга берябди.

2) ***Истидрок.*** Яъни: тузатиш, ўнглаш, тўғрилашни ифода қилади ва манфийни мусбатга айлантиради.

Мас: ما سَافَرَ خَالدٌ بَلْ سَلِيمٌ ***Холид сафар қилмади балки Салим***, каби.

Бунда ҳам بَلْ ҳарфи атифадир.

3) ***بَلْ ибтидо ҳарфи. Яьни: жумлани янгиттан бошлайди.***

Мас: ﴿وَقَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَلَدٗاۗ سُبۡحَٰنَهُۥۚ بَلۡ عِبَادٞ مُّكۡرَمُونَ ٢٦﴾[1]

***Улар: «Рахмон фарзанд тутди», дедилар. У зот покдир. Йўқ Балки икром этилган бандалардирлар.***

Бу ерда بَلْ дан олдинги жумла سُبْحَانَه субҳаналлоҳ деб тугаябди, сўнг بَلْ билан янгиттан жумла бошланаябди ،шунинг учун бу بَلْ га ҳарфи ибтидоия дийилади атифа эмас.

---

(1) [ سورة الأنبياء :٢٦ ]

## 🕮 6 – бўлим

فَلَمَّا جَآءَ وَقْتُ الإِمتِحَانِ لَمْ يَقْدِرْ أَحَدٌ عَلَى شَرحِ المَسْئَلَةِ مِثْلَ كَرِيمٍ

***Ва имтихон вақти бўлгач бирон бир киши масалани шархлашилика Каримга ўхшаш қодир бўлмади.***

**Таркиби:**

- فـ - ҳарфи атиф، жумла жумлага атиф.
- لَمَّا – музоф، жумла музофун илайҳ зарф мутаъаллағи لَمْ يَقْدِرْ
- جَاءَ – феъли мозий
- وَقْتُ الإِمتِحَانِ – изофа бўлиб фоили.
- لَمْ يَقْدِرْ – феъли жаҳд.
- أَحَدٌ – фоили.
- عَلَى – ҳарфи жор
- شَرحِ المَسئَلَةِ – изофа бўлиб, мажрур мутаъаллағи لَمْ يَقْدِرْ
- مِثْلَ كريمٍ – изофа бўлиб لَمْ يَقْدِرْ га мафъулум беҳ.

### Қоида

**جَاءَ – феъли уч ҳил холатта бўлади.**

**1 –** Тўлиқ лозим феъл ноқис эмас.
Мас: дарсимиздаги جَاءَ وَقْتُ الإِمتِحَانِ имтихон вақти бўлди каби.

демак جَآءَ га баъзи вақтта « ***келди*** » эмас « ***бўлди*** » маъноси ҳам берилади.

**2 –** Бир мафъулли тўлиқ мутаъддий феъл, ноқис эмас.

Мас:[1]﴿ بَلَىٰ قَدْ جَآءَتْكَ ءَايَٰتِي فَكَذَّبْتَ بِهَا ﴾

***Йўқ ! Батаҳқиқ, сенга Менинг оятларим Келди. Бас, сен уларни ёлгонга чиқардинг.***

جَاءَتْكَ даги ك мафъулум беҳ.

**3 –** صَار маъносидаги ноқис мозий феъл ،бунинг учун جاءَ феълидан олдин « ما »истифҳомия келиши керак.

Мас: مَا جَاءَتْ قَضِيَّتُكَ ***Сенинг муаммойинг нима бўлди*** каби.

**Таркиби:**

- ما – истифҳомия, جاءَتْ ноқисасига хабар.
- جاءَتْ – феъли صار маъносидаги афъолу ноқиса.
- قضِيَّتُكَ – изофа бўлиб, جاءَتْ ноқисасининг исми.

## 7 – бўлим

### Қоида

**<u>Масдар ҳақида</u>:**

**М**асдар лозим ҳолда ҳам ва мутаъаддий ҳолда ҳам феълини амалини қилади ،агар масдар лозим бўлса фоилга мухтож бўлади.

Мас: يُعْجِبُنِي إِحسَانُ زَيدٍ ***Зайидни эҳсони мени лол қолдирди.***

Бу ерда زَيدٍ калимаси музофун илайҳ бўлиб إِحسَانُ ни фоили, إِحسَانُ эса масдар лозим бўлгани учун фақат фоилга муҳтож бўлди.
Агар мутаъаддий бўлса фоилга ва мафъулум беҳга муҳтож бўлади.

**М**ас: سَائَنِي عِصْيانُك أَباك ***Сени отангга исёнинг мени хафа қилди.***

---

( **1** ) **[ سورة الزمر : ٥٩ ]**

**Таркиби:**

- سَاءَ – феъли мозий.
- نِي – нуни виқоя, ва мафъулум беҳ.
- عِصْيانُك – изофа бўлиб фоили.
- عِصْيانُ – масдар мутаъаддий музоф.
- كَ – муттасил замир музофун илайҳ масдарни фоили.
- أَبَاك – изофа бўлиб масдарга мафъулум беҳ

## Қоида

**Масдар ҳақида:**

***Феълнинг амалини қиладиган масдар 3. ҳил бўлади.***

**1)** музоф бўлган масдар.
**2)** танвинли масдар.
**3)** الْ алиф ломли масдар.

**1- музоф бўлган масдар**, демак унинг музофун илайҳиси бор. Бу турни ўзи иккига бўлинади.

**I)** фоилга музоф бўлган масдар.
**II)** мафъулга музоф бўлган масдар.

**I-** фоилга музоф бўлган масдар, музофун илайҳиси унинг фоилидир.

Мас: ﴿وَلَوْلَا دَفْعُ ٱللَّهِ ٱلنَّاسَ بَعْضَهُم بِبَعْضٍ لَّفَسَدَتِ ٱلْأَرْضُ﴾[1]

***Агар Аллоҳ одамларни баъзиларини баъзилари билан дафь қилмаганда эди ер юзи фасодга учраган бўлар эди***

Бу ерда دفْعُ масдар музоф، музофун илайҳ اللهِ лафзи жалоласи دفْعُ ни Фоили, النَّاسَ мафъулум беҳ.

---

(1) [ سورة البقرة :٢٥١ ]

**II**- мафъулга музоф бўлган масдар, музофун илайҳиси унинг мафъулидир.

قال النَّبِيُّ صَلَّى اللهُ عَلَيهِ وَسَلَّم: « **بُنِيَ الإِسْلامُ على خَمسٍ شهَادَةِ أنْ لا إلهَ إلّا اللهُ وأنَّ محمدً رسولُ الله، وإقامِ الصَّلاةِ، وإيْتاءِ الزَّكاةِ، وصَوْمِ رَمَضانَ، وحَجِّ البيْتِ مَنِ اسْتَطَاعَ إليه سَبيلًا** »

Маьноси: "**Пайғамбаримиз (ﷺ) марҳамат қиладилар:**

« ***Ислом бешта нарсани устига бино қилинди:***

***Аллоҳдан бошқа бирор бир илоҳ йўқ эканлигига ва Муҳаммад алайҳис-салом Аллоҳнинг росули эканлигига шаҳодат келтириш,***
***ва Намозни қойим қилишлик,***
***ва Закотни беришлик,***
***ва Рамазон рўзасини тутишлик,***
***ва Йўлга қодир бўлган кимса Байтуллоҳни Ҳаж қилишлик*** »

Бу ерда وَحَجِّ الَبيْتِ مَنِ اسْتَطَاعَ га эътибор берайлик حَجِّ масдар музоф, музофун илайҳиси البيْتِ унинг мафъули, مَنِ эса масдарга фоилдир.

Худди шунга ўхшаш дарсимиздаги شَرحِ المَسئَلَةِ да شَرحِ масдар музоф, музофун илайҳиси المسئَلَةِ мафъулидир.

**2- танвинли масдар.**

Мас: ﴿ أَوۡ إِطۡعَـٰمٌ فِى يَوۡمٍ ذِى مَسۡغَبَةٍ ۝١٤ يَتِيمًا ذَا مَقۡرَبَةٍ ۝١٥ ﴾ (1)

***Ёки очарчилик кунида қариндош етимга таом беришдир.***

Бу ерда إِطْعامٌ танвинли масдар, يَتيمًا эса унинг мафъулидир.

**3- ال алиф ломли масдар.**

Лекин бу жуда кам учрайди, чунки ال алиф лом исимнинг хусусият ларидандир. ال алиф лом

калимани феълга ўхшашликдан узоқлаштиради.

Мас: шоирнинг сўзи.

(1) [ سورة البلد :١٥- ١٤]

ضَعِيفُ ٱلنِّكَايَةِ أَعْدَاءَهُ ** يَخَالُ ٱلفِرَارَ يُرَاخِي ٱلأَجَل

***У душманлардан ўч олишликдан заифдир Қочишликни ажални кечиктиради деб ўйлайди.***

Бу ерда أَعْدَاءَهُ калимаси النِّكَايَةِ алиф ломли масдарга мафъулдир.

## Қоида

**مِثْلُ - ҳақида:**

مِثْلُ ноаниқликка шўнғиган ўта накра калимадир, у маърифа исмга изофа қилинса ҳам маърифа бўлмайди, у жумладаги ўрнига қараб эъробланади.

Мас: ﴿لَيْسَ كَمِثْلِهِۦ شَيْءٌ﴾(1)

***Бирор бир нарса узотга ўхшаш эмас***

كَمِثْلِهِ жор мажрур мутаъаллағи маҳзуф тақдирдаги مَوْجُودًا бўлиб لَيْسَ га Хабар, شيء исми. **Ёки**: ﴿مَا نَرَىٰكَ إِلَّا بَشَرًا مِّثْلَنَا﴾(2)

***Биз сени фақат ўзимизмга ўхшаган одам эканингни кўряпмиз*** каби.

مِثْلَنا маърифага изофа бўлса ҳам накра бўлган بَشَرًا га сифат бўляпди.

Дарсимиздаги سُرَّ мажҳул феълининг маълуми سَرَّ ***хурсанд қилди*** бўлиб мутаъаддий бўлгани учун уни мажҳул қилиб маълум лозим феъл маъноси берилади سُرَّ ***хурсанд бўлди*** каби.

Бунинг учун سُرَّ ни силасига بِـ ҳарфи келиши керак,

---

(1) [ سورة الشورى : ١١ ]

(2) [ سورة هود : ٢٧ ]

дарсимиздаги سُرَّ بِهِ каби мана шу بـ сабабли سُرَّ بِهِ ***хурсанд бўлди*** феъли سُرَّ киндигини кесди феълидан ажралиб туради.

# 5 - Дарс

## مَنْفَعَةُ الْقِرَاءَةِ

### 1- бўлим

جَلَسَ رشيدٌ ذاتَ لَيلَةٍ بِالقُرْبِ مِنَ الِمصْبَاحِ وأَخَذَ يَسْتَعِدُّ لَدُرُوسِهِ

***Рашид бир кеча чироққа яқин ўтирди ва дарслари учун ҳозирлик кўра бошлади.***

**Таркиби:**

- جَلَسَ – феъли мозий, фатҳага мабний эъробдан унга ўрин йўқ.
- رَشِيدٌ – фоили
- ذَاتَ لَيلَةٍ – изофа бўлиб зарф мутаъаллаги جَلَسَ
- بِالقُرْبِ – жор мажрур мутаъаллағи جَلَسَ
- مِنَ الِمصْبَاحِ – жор мажрур мутаъаллағи القُرْبِ
- وَاو – ҳарфи атиф, жумла жумлага атиф.
- أَخَذَ – афоълу шуруъ ўзида هو мустатир исми бор.
- يَسْتَعِدُّ – хабари, феъли музорий ўзида هو мустатир фоили

бор, исмига қайтади

- لِ – ҳарфи жор
- دُرُوسِهِ – изофа бўлиб мажрур, мутаъаллағи يَسْتَعِدُّ

**Қоида**

**ذاتَ – ҳақида.**

ذاتَ – икки хил эъробланади, биринчи зарф, иккинчи мафъулум мутлақ.

**1)** Зарф бўлишлиги учун зарф калимага изофа қилинган бўлиши керак.

Мас: дарсимиздаги ذاتَ ليلةٍ каби.

**2)** Мафъулум мутлақ бўлиши учун зарфдан бошқа калимага изофа қилинган бўлиши керак.

Мас: كَلَّمْتُه ذاتَ مرَّةٍ каби. Бу ерда ذات مرّةٍ изофа бўлиб мафъулим мутлақ.

ذَاتَ калимаси заммали ذَاتُ калимасидан фарқи бор.ذَاتُ ҳам икки ҳил биринчи صَاحِبَةٌ маъносида бўлиб ذُو нинг муаннасидир, иккинчи исми ишора

Мас: ذَهَبَتْ ذاتُ الفتاةُ яъни هَذِه الفَتَاةُ.

## 2- бўлим

وَبَعْدَ أنْ درَسَ قَلِيلًا طَوَى الكِتَابَ وسَأَلَ أُمَّهُ قَائِلًا: لماذا يتعَلَّمُ النَّاسُ القِرَاءَةَ وَمَا المَنْفَعَةُ مِنْهَا؟

***Бир оз дарс қилганидан Кейин китобни ёпди ва онасидан: нима учун одамлар ўқишни таълим олади ва ундан фойда нима? деб сўради***

**Таркиби:**

- واو – ҳарфи атиф, жумла жумлага атиф.
- بَعْدَ – музоф жумла музофун илайҳ зарф мутаъаллағи طَوَى
- أنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи
- درَسَ – мансуб, феъли мозий ўзида هو мустатир фоили бор.
- قَلِيلًا – маҳзуф мафъулум мутлаққа сифат.

- طَوَى – феъли мозий ўзида هو мустатир фоили бор.
- الكِتَابَ – мафъули
- واو – ҳарфи атиф, жумла жумлага атиф.
- سَألَ – феъли мозий ўзида هو мустатир фоили бор «Афъоли

қовл»

- أُمَّهُ – изофа бўлиб мафъули.
- قائِلًا – хол, зулхол سَألَ ни هو фоили, жумла مَقَوْلُ القَولِ
- لماذا – жор мажрур мутаъаллаги يتَعَلَّمُ
- يتَعَلَّمُ – феъли музорий.
- النَّاسُ – фоил.
- القِرَاءَةَ – мафъулум беҳ
- وَاو – ҳарфи атиф, жумла жумлага атиф.
- مَا – хабари муқаддам.
- المَنْفَعةُ – мубтадои муаххар.
- مِنْها – жор мажрур мутаъаллағи المَنْفَعةُ

## Қоида

Биз ўтган дарсларда олдинги китобларда музорийни масдарга айлантирувчи أنْ носибасини ўтган эдик, бу أنْ носиба мозий феълига ҳам келади.

Мас: дарсимиздаги أنْ درَسَ каби, лекин бўнга музорий маъно берилади. демак бу холатда ҳам أنْ носибаси мозий феълига келсада музорий феълини мансуб қилган бўлар экан.

فَقَالَتْ لَهُ أُمُّهُ: لا بُدَّ مِنَ القِرَاءَةِ يا ابْنِي؛ وَمَنَافِعُها كَثِيرَةٌ لا تَعْرِفُها الآنَ.

***Ва Онаси унга: Эй ўғлим; ўқишликдан чорасиз, унинг фойдалари кўп, сен ҳозир уларни билмайсан деди.***

**Таркиби:**

- فَ – ҳарфи атиф, жумла жумлага атиф.
- قَالَتْ – фели мозий ”афъоли қовл”
- لَهُ – жор мажрур мутаъаллағи قالتْ
- اُمُّهُ – изофа бўлиб фоил.
- لا – нафи жинс.
- بُدَّ – исми.
- مِنَ القِرَاءةِ – жор мажрур мутаъаллағи тақдирдаги مَوْجُوْدٌ бўлиб

لا нафий жинсга хабар.

- يَا – ҳарфи нидо.
- ابْنِي – изофа бўлиб мунода.
- وَاو – ҳарфи атиф, жумла жумлага атиф.
- مَنَافِعُها – изофа бўлиб мубтадо.
- كَثِيرَةٌ – хабар.
- لا تَعْرِفُهَا – атифасиз атифа, феъли нафи ўзида أنتَ мустатир

фоили бор, ها муттасил замир мафъулум беҳ.

- الآنَ – зарф мутаъаллағи لا تَعْرِفُ. жумла قالتْ дан مَقَوْلُ القَوْلِ

## Қоида

**لا بُدَّ مِنْهُ، لا مَهْرَبَ مِنْهُ** чорасиз, албатта юз берадиган маъносида **келади.**

لا нафи жинси إنَّ ни амалини қилади яъни исм насб, хабари рафь келади. لا нафи жансни хабари مَوْجُوْدٌ доимо маҳзуф бўлиб келади.

## 3- бўлим

فَقَالَتْ: يا ابْنِي إِسْمَعْ مِنِّي حِكَايَةَ الصَّبِيِّ الَّذِي لمْ يَعْرِفِ القِرَاءَةَ وَمَاذا حَدَثَ لَهُ

***Эй ўғлим! сен мендан ўқишни билмайдиган боланинг ҳикоясини ва унга нима содир бўлганлигини эшит деди.***

**Таркиби:**

- فَ – ҳарфи атиф, жумла жумлага атиф.
- قَالتْ – фели мўзий ўзида هي мустатир фоили бор , афъоли қовл.
- يَا – ҳарфи нидо.
- ابْنِي – изофа бўлиб мунодо.
- إِسْمَعْ – феъли амр ўзида أنتَ мустатир фоили бор.
- مِنِّي – жор мажрур мутаъаллағи إِسْمَعْ
- حِكَايةَ الصَّبِيِّ – изофа бўлиб мафъулум беҳ.
- اَلَّذِي – мавсула, жумла силаси, мавсула сила الصَّبِيِّ га сифат, мавсуф сифат حِكَايةَ га музофун илайҳ.
- لمْ يَعْرِفِ – феъли жаҳд ўзида هو мустатир фоили бор.
- القِرَاءةَ – мафъулум беҳ.
- وَاو – ҳарфи атиф, жумла жумлага атиф.
- مَاذَا – даги ما мубтадо, ذا эса الَّذي маъносидаги мавсула жумла силаси, мавсула сила ما га хабар.

- حَدَثَ – феъли мозий ўзида هُو мустатир фоили бор,

мавсулага қайтади.

- لهُ – жор мажрур мутаъаллағи حَدَثَ. жумла قالتْ дан مَقُوْلُ القَوْلِ

كَانَ وَلَدٌ سَائِرًا فِي الطَّرِيقِ، فَوَصَلَ إِلَى نَهْرٍ عَلَيهِ جِسْرٌ مِن خَشَبٍ،

***Бир бола йўлда кетувчи эди, ва У унинг устида йоғочдан бўлган кўприкли дарёга етди.***

**Таркиби:**

- كَانَ – афъалу ноқиса.
- وَلَدٌ – маҳзуф واحِدٌ билан мавсуф сифат бўлиб كان ни исми.
- سَائِرًا – хабар.
- فِي الطَّرِيقِ – жор мажрур мутаъаллағи سائِرًا
- فَ – ҳарфи атиф, жумла жумлага атиф.
- وَصَلَ – феъли мозий ўзида هو мустатир фоили бор.
- إلى نَهْرٍ – жор мажрур мутаъаллағи وصَلَ
- عَلَيهِ – жор мажрур мутаъаллағи كان га бўлиб хабари

муқаддам.

- جِسْرٌ – мубтадои муаххар, хабари муқаддам мубтадои

муаххар نَهْرٍ га сифат.

- مِن خَشَب – жор мажрур мутаъаллағи كائن га бўлиб جِسْرٌ га

сифат.

## Қоида

Бизга маълумки афъолу ноқисалар мубтадо хабарни олдида келади. Дарсимиздаги وَلَدٌ накра исм мубтадоликка ярамайди, шунинг учун

унга маҳзуф وَاحِدٌ ни келтириб, маърифага яқинлаштириб كَان га исм қилдик. таркибда وَاحِدٌ зарур бўлганидек таржимада ҳам وَاحِدٌ зарур бўлади.

Мас: «**Бир бола йўлда кетувчи эди**» даги ***« Бир бола »*** каби.

## 🕮 4- бўлим

وَرَأَى أَمَامَ الجِسْرِ لَوْحًا مُعَلَّقًا مَكْتُوبًا عَلَيهِ: «لا تَعْبُرْ عَلَى هَذَا ٱلجِسْرِ فِيهِ خَطَرٌ!»

***Ва У кўприкни олдида осиғлиқ « бу кўприк устидан ўтма; унда хатар бор! » деб ёзилган тахтани кўрди.***

**Таркиби:**

- وَاو – ҳарфи атиф, жумла жумлага атиф.
- رَأَى – феъли мозий ўзида هو мустатир фоили бор.
- أمَامَ الجِسْرِ – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи رَأَى
- لَوْحًا – мафъулум беҳ, мавсуф.
- مُعَلَّقًا – 1 – сифати
- مَكْتوبًا – 2 – сифати
- عَلَيهِ – жор мажрур мутаъаллағи مَكْتُوبًا га бўлиб ноиби фоил.
- لا تَعْبُرْ – феъли наҳи ўзида أنتَ мустатир фоили бор.
- عَلَى – ҳарфи жор.
- هَذَا ٱلجِسْرِ – هَذَا исми ишора الجِسْرِ бадал бўлиб мажрур мутъаллағи لا تَعْبُرْ га. لا تَعْبُرْ жумласи مَكْتُوبًا га мафъулум беҳ.
- فِيهِ – жор мажрур мутаъаллағи كان га бўлиб хабари муқаддам

- خَطَرٌ – мубтадои муаххар, хабари муқаддам мубтадои

муаххар жумласи لا تَعْبُرْ жумласига атифасиз атифа.

## Қоида

Дарсимиздаги رَأَى феъли бир мафъулли бўлиб أَبْصَرَ маъносидадир, Учинчи дарсда келган رَأَى феъли икки мафъулли эди اعْتَقَدَ، عَلِمَ каби.

**Танбиҳ:** Кўпчилик дарсимиздаги لا تَعْبُرْ жумласини مكْتُوبًا га ноиби фоил деб таркиб қилишади бу тўғри эмас чунки таржимада ”деб” калима келябди яъни: ”ундан ўтма деб ёзилган” даги ”деб”.

Бу калима мажҳул феълларнинг мафъулида ишлатилади.

Мас: يُسَمَّى مُحمدًا *”Мухаммад деб номланади”* каби. демак لا تعْبُرْ жумласи مَكْتُوبًا га ҳақиқий мафъулдир, عَلَيهِ эса مكتُوبًا га ноиби фоил.

فَلَمَّا قَرَأَ الوَلَدُ الكَلَامَ المَكْتُوبَ لمْ يَعْبُرْ عَلَى الجِسْرِ بَلْ سَارَ إِلَى جِسْرٍ آخَرَ وعَبَرَ عَلَيهِ

***Натижада бу бола ёзилган сўзни ўқигач бу кўприкдан ўтмади балки бошқа кўприкки юрди ва ундан ўтди.***

**Таркиби:**

- فَ – ҳарфи атиф, жумла жумлага атиф,”натижада”

маъносида

- لَمَّا – музоф, жумла музофун илайҳ зарф мутаъаллағи لمْ يَعْبُرْ
- قَرَأَ – феъли мозий, фатҳага мабний, эъробдан унга ўрин йўқ
- الوَلَدُ – фоили.
- الكَلَامَ المَكْتُوبَ – мавсуф сифат бўлиб мафъул.
- لمْ يَعْبُرْ – феъли жаҳд, ўзида هو мустатир фоили бор

- عَلَى الجِسْرِ – жор мажрур мутаъаллағи لمْ يَعْبُرْ
- بلْ – ҳарфи атиф, жумла жумлага атиф.
- سَارَ – феъли мозий, ўзида هو мустатир фоили бор
- إلى – ҳарфи жор
- جِسْرٍ آخرَ – мавсуф сифат бўлиб, мажрур мутаъаллағи سارَ
- وَاو – ҳарфи атиф, жумла жумлага атиф.
- عَبَرَ – феъли мозий, ўзида هو мустатир фоили бор
- عَلَيهِ – жор мажрур мутаъаллағи عَبَرَ

## 5- бўлим

### Қоида

إلى جِسْرٍ آخرَ даги آخرَ калимаси جِسْرٍ га сифат бўлса ҳам касра ва танвинни қабул қилмаган, фатҳали бўлиб турибди, сабаби **бу калима ғойру мунсарифдир.**

آخرَ аслида أفْعَلُ вазнида бўладиган сифатдир.

***Исми тафзил қуйидаги хусусиятларга эга.***

**1 - Исми тафзил** من харфи жори билан келади.

Мас: خَالِدٌ أفضَلُ مِن سَعِيدٍ каби.

**2 - Исми тафзил** ال алиф лом билан келади.

Мас: وَ لَسْتَ بِالأكثَرِ مِنهُم даги بالأكثر каби.

**3 - Исми тафзил** изофа билан келади, бунинг ўзи иккига бўлинади, накрага изофа маърифага изофа

**I -** накраг изофага мисол: خَالدٌ أفْضَلُ قَائِدٍ каби.

**II -** маърифали изофага мисол: عَلِيٌّ أَفْضَلُ القَومِ каби.

Исми тафзилдаги мана бу уч холат آخرَ да йўқ.

Демак дарсимиздаги آخرَ ўзининг аслий холатидан бошқага ўтган, адил бўлган яъни ғойру мунсарифга айганган.

وَلَمَّا بَلَغَ وَسَطَ الجِسْرِ إِنْكَسَرَ تَحْتَ رِجْلِهِ لَوْحٌ قَدِيمٌ فسَقَطَ فِي النَّهْرِ وغَرِقَ فِي المَاءِ

***Ва У куприкни ўртасига етгач аёғини остидаги эски тахта синди, дарёга тушиб кетти ва сувга ғарқ бўлди.***

**Таркиби:**

- وَاو – харфи атифа,жумла жумлага атиф.
- لمَّا – музоф, жумла музофун илайх зарф мутааллағи إِنْكَسَرَ
- بَلَغَ – феъли мози, ўзида هو мустатир фоили бор.
- وَسَطَ الجِسْرِ – изофа бўлиб зарф мутааллағи بَلَغَ
- إِنْكَسَرَ – феъли мози.
- تَحْتَ رِجْلِهِ - катта изофа бўлиб зарф мутааллағи тақдиридаги

كان га бўлиб хабар муқаддам,

- لَوْحٌ قديمٌ – мавсуф сифат бўлиб мубтадои муаххар, энди

хабар муқаддам мубтадои муаххар إِنْكَسَرَ га фоил.

- فَ – харфи атифа للتَّعقِيبِ таъқиб учун.
- سَقَطَ – феъли мози ўзида هو мустатир фоили бор.
- فِي النَّهْرِ – жор мажрур мутааллағи سقط
- وَاو – харфи атифа жумла жумлага атиф.
- غَرِقَ – феъли мозий ўзида هو фоили бор.

- غَرِقَ – жор мажрур мутааллағи فِي الْمَاءِ

## Қоида

**فَ – ҳарфи атифа لِلتَّعْقِيب таъқиб учун,** бу тўхтўвсиз кетма кетликни тақозо қилади.

Мас: ﴿فَكَذَّبُوهُ فَعَقَرُوهَا فَدَمْدَمَ عَلَيْهِمْ رَبُّهُم بِذَنۢبِهِمْ فَسَوَّىٰهَا ۝١٤﴾ (1)

***“Бас, (Уни) ёлғончига чиқаришди ва (туяни) сўйишди. Бас, Роббилари уларни гуноҳлари сабабли йўқ қилиб юборди ва бунда барчани баробар қилди.”***

Демак إِنْكَسَرَ билан سَقَطَ лардаги холат тўхтўвсиз кетма кет бўлган яъни: синдию тушуб кетти каби.

(1) [ سورة الشمس :١٤ ]

# 6 - Дарс

## الدُّبُّ

### 1 – бўлим

وَكَانَ مِن دَأْبِهِما الخُرُوجُ إِلَى الغَابَةِ القَرِيْبَةِ مِن القَرْيَةِ لِصَيْدِ بَعْضِ الوُحُوشِ الصَّغِيرَةِ

***Ва кичкина ваҳшийларни баъзисини овлашлик учун қишлоққа яқин ўрмонга чиқишлик улар иккисини одатидан эди***

**Таркиби:**

- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- كانَ – афъолу ноқиса
- مِن – ҳарфи жор, сукунга мабний, эъробдан унга ўрин йўқ
- دَأْبِهِما – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи كانَ бўлиб хабари
- الخُرُوجُ – исми
- إِلى – ҳарфи жор
- الغَابَةِ القَرِيْبَةِ – мафсуф сифат бўлиб мажрур мутаъаллағи الخُرُوجُ
- مِن القَرْيَةِ – жор мажрур мутаъаллағи القريْبَةِ
- لِـ – ҳарфи жор
- صَيْدِ بَعْضِ – изофа бўлиб музоф
- الوُحوشِ الصَغيرةِ – мафсуф сифат бўлиб музофун илайҳ, لِـ га мажрур мутаъаллағи الخُرُوجُ.

**Эслатма:** мана бу ерда كَانَ ни исми الخُروجُ маърифа, хабари مِن دأْبِهِما шибҳи жумла. ***хабар исмидан олдин келган бу жоиз.*** исмни биринчи хабарни Кейин келтирса ҳам жоиз, лекин исмнинг жумласи узун бўлганлиги учун ундан Кейин хабарни келтирсак иккаласи чалкашиб кетади, уларни орасини ажратиш қийинлашади ва маъно бериш ҳам ўзгаради, демак бундай ҳолатта хабарни олдин исмни Кейин келтириш афзал экан.

فخَرَجَا مَرَّةً عَلى عَادَتِهِما إلى تِلكَ الغَابَةِ

***Бас иккаласи бир марта одатларига бинон ўша ўрмонга чиқишди.***

**Таркиби:**

- فَـ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- خَرَجَا – феъли мозий ўзида هما мустатир фоили бор
- مرَّةً – зарф мутаъаллағи خَرَجَا
- عَلى – ҳарфи жор
- عَادِتِهما – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи خَرَجَا
- إلى – ҳарфи жор
- تِلكَ – исми ишора, هذه каби
- الغَابَةِ – бадал, мубдал минҳу تلك бўлиб إلى га мажрур

мутаъаллағи خَرَجَا.

**Эслатма:** ***1– мабдаъул қироат*** қоидалари китобимизда هذا الولدُ ни мавсуф сифат деб ўтган эдик, бу унчалик тўғри эмас, чунки мавсуф сифатга кўпроқ сифатдан бошлаб маъно берилади.

Мас: قلَمٌ جَميلٌ *Чиройли қалам* каби.

هَذا الوَلَدُ га الوَلَدُ дан бошлаб маъно беришни иложи йўқ, Кейин هذا дийишлик билан الوَلَدُ га йўл очилаяпти. Демак هذا исми ишора الوَلَدُ бадал, мубдал минҳу هذا.

Лекин ўша дарсда هذا الوَلَدُ сабабли мавсуф сифатга яхши таъриф берилган сифатни қоидасини билиб олиб هَذَا الوَلَدُ ни бадал мубдал минҳу деб кетилаверади.

## 2 – бўлим

فبَيْنَمَا هُماَ يُفَتِّشَانِ في الغَابَةِ عن الصَّيْدِ إذا دُبٌّ يزْحَفُ إِلَيهِما

***Ва улар иккаласи ўрмонда овни излаб юрган вақтларида қўққисдан бир айиқ улар иккаласига бостириб келар эди.***

**Таркиби:**

- فَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- بَيْنَمَا – بَيْنَ зарф замон музоф, ما зоида
- هما – мубтадо, жумла хабар
- يُفَتِّشانِ – феъли музорий, ўзида هما фоили бор, мубтадога қайтади
- في الغابةِ – жор мажрур мутаъаллағи يُفَتِّشَانِ
- عن الصَّيْدِ – жор мажрур мутаъаллағи يُفَتِّشَانِ. энди мубтадо хабар жумласи بَيْنَ га музофун илайҳ бўлиб зарф мутаъаллағи يزْحَفُ дир
- إذا – муфожаъат
- دُبٌّ – маҳзуф واحدٌ билан мафсуф сифат бўлиб мубтадо, жумла хабар

- يزْحَفُ – фели музорий ўзида هو фоили бор, мубтадога қайтади
- إليها – жор мажарур мутаъаллағи يزْحَفُ

**Қоида**

## بَيْنَما – ҳақида.

بَيْنَما – мозий феълига хос зарфи замондир. демак بَيْنَما ни мутаъаллағи мозий феъли бўлиши керак, лекин баъзида мутаъаллағи музорий феъли ҳам бўлади дарсимиздаги يزْحَفُ каби.

بَيْنَما даги ما зоида, аслида بَيْنَ дир.

**Қоида**

## إذا – муфожаъат ҳақида.

إذا – калимаси икки хил зарфия ва муфожаъатга бўлинади.

Зарфияни ўзи ҳам иккига бўлинади, шартия ва ғойри шартия бўларни ўз ўрнида айтиб ўтамиз.

إذا – муфожаъат деб إذا дан Кейин албатта исм келадиган إذا га айтилади, дарсимиздаги إذا دُبٌّ каби, мана шу билан бу إذا калимаси юқоридаги бошқа икки إذا дан ажралиб туради, чунки у икки إذا дан Кейин албатта феъл келади. яна бу إذا ни улар иккисидан фарқи, бу إذا жавобияга муҳтож эмас, улар иккаласи жавоби шартга ёки мутаъаллағ бўладиган феълга муҳтож.

إذا муфожаъат дан Кейин келган исм мубтадо ва жумла эса хабари бўлади, дарсимиздаги каби.

إذا муфожаъатга қўққисдан, баногоҳ, беҳосдан деган маънолр берилади.

**Танбеҳ:** Баъзилар даъво қилганидек إذا муфожаъатда тақдирда أَبْصَرَ феъли йўқ, китобларда келмаган.

## 3 – бўлим

وَهُوَ يَصْرُخُ صُرَاخًا هَائِلًا فَأَخَذَ الغُلَامَينِ خَوفٌ شَدِيدٌ

***Ва у қўрқинчли бўкиришда бўкирар эди натижада бу икки болани қаттиқ қўркинч ушлади.***

**Таркиби:**

- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- هو – мубтадо, жумла хабар.
- **يَصْرُخُ** – феъли музорий ўзида هو фоили бор, мубтадога қайтади.
- **صُرَاخًا** – мафъулум мутлақ.
- **هائلًا** – сифати.
- **فَ** – ҳарфи атифа”натижада, Кейин” маъносида.
- **أخَذَ** – феъли мозий.
- **الغُلامَينِ** – мафъулум беҳ.
- **خَوفٌ شَدِيدٌ** – мавсуф сифат бўлиб фоил.

وَكَانَ الدُّبُّ قَدْ ٱقْتَرَبَ إلَيهِ فَألْقَى نَفْسَهُ إلى الأَرْضِ وَتَمَاوَتَ

***Ва айиқ дарҳақиқат унга яқинлашиб қолган эди, натижада у ўзини ерга ташлади ва ўзини ўликка солди.***

**Таркиби:**

- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- كان – афъолу ноқиса
- الدُّبُّ – исми
- قَدْ – ҳарфи таҳқиқ
- اقْتَرَبَ – фели мозий, ўзида هو фоили бор, мубтадога қайтади,

бўлиб жумла كان га хабар.

- إليه – жор мажрур мутаъаллағи اقْتَرَبَ
- فَ – ҳарфи атифа , натижада, Кейин маъносида.
- أَلْقَى – фели мозий, ўзида هو фоили бор.
- نفْسَه – изофа бўлиб мафъулум беҳ.
- إلى الأرْضِ – жор мажрур мутаъаллағи أَلْقَى
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- تماوَتَ – фели мозий, ўзида هو фоили бор.

فَجَاءَ إليه الدُّبُّ وَأَخَذَ يَشُمُّه ولمّا رَآهُ لا يَتَحَرَّكُ وَلا يتَنَفَّسُ ظَنَّ أَنَّهُ مَيِّتٌ

***Натижада айиқ унга келди ва уни ҳидлай бошлади, ва уни ҳаракатланмаётганини ва нафас олмаётганини кўргач албатта у ўлик эканлигин гумон қилди.***

**Таркиби:**

- فَ – ҳарфи атифа"натижада, Кейин" маъносида.
- جَاءَ – феъли мозий.
- إِلَيهِ – жор мажрур мутаъаллағи جاءَ.

- الدُّبُّ – фоил.
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- أَخَذَ – афъолу шуруъ, ўзида هو исми бор.
- يَشُمُّه – хабари, феъли музорий ўзида هو фоили бор, исмига қайтади. ـه муттасил замир мафъулум беҳ.
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- لمّا – музоф, жумла музофун илайҳ зарф мутаъаллағи ظَنَّ
- راَهُ – фели мозий ўзида هو фоили бор, ـهُ муттасил замир 1 чи мафъулум беҳ.
- لا يتَحَرَّكُ – феъли нафи ўзида هو фоили бор, رأى га 2 чи мафъулум беҳ.
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- لا يتَنَفَّسُ – феъли нафи ўзида هو фоили бор.
- ظَنَّ – афъўлу қулуб, феъли мозий ўзида هو фоили бор.
- أنَّه – أَنَّ ҳуруфу мушуббаҳати бил феъл, ـهُ муттасил замир исми.
- ميِّتٌ – хабари.

## Қоида

**Масдарга айлантирувчи ҳарифлар учта** أنَّ، ما، أنْ

Булар жумлани йиғиб бир исмга айлантириб беради.

Мас***: أنَّ бу жумлаи исмияни йиғиб бир исмга айлантириб беради*** сўнг жумлада ҳоҳлаган ўринда ишлатса бўлади.

Мас: дарсимизда ظنَّ أنَّه ميِّتٌ келди бу ерда أنَّ жумлани йиғиб бир исмга айлантириб ظنَّ га мафъулум беҳ бўлиб хизмат қиляпти, яъни: *албатта у ўлик эканлигини гумон қилди"* каби, демак أنَّ га *"эканлигини"* деб маъно берилади, ёки أنَّ га *"деб"* деган маъно берса ҳам бўлади яъни: *албатта у ўлик деб гумон қилди"* каби.

**ما - масдария:**

Бу ҳарф мозий феълига келиб жумлани бир исмга айлантириб беради.

**Мас:** ﴿وَضَاقَتْ عَلَيْكُمُ ٱلْأَرْضُ بِمَا رَحُبَتْ﴾ (1)

Ер кенг бўлишлиги билан сизларга торлик қилиб қолди.

Бу ерда ما ҳарфи жумлаи феълияга келиб уни бир исмга айлантириб بِ ҳарфи жорига мажрур қилиб беряпти بما رَحُبَتْ каби.

**أنْ - масдария:**

أنْ – музорий феълига келиб жумлани бир исмга айлантириб беради, Кейин бу исмни жумлада ҳоҳлаган ўринда ишлатса бўлади.

Мас: سَائَني أنْ تَضْرِبَ أخَاكَ

Укангни урмоқлигинг мени хафа қилди.

أنْ تَضْرِبَ - бу ерда фоил бўлиб келяпти.

## 4 – бўлим

فتَرَكَه بِدُونِ أنْ يُضِرَّ بِهِ لأنَّ الدُّبَّ لا يَمَسُّ الجُثَّةَ المَيِّتَة

***Натижада унга озор бермасдан уни тарк қилди, чунки айиқ ўлик жуссага тегмайди***

---

(1) [ سورة التوبة: ٢٥ ]

**Таркиби:**

- فَـ – ҳарфи атифа*”натижада, Кейин”* маъносида.
- تَرَكَه – تَرَكَ фели мозий ўзида هُوَ фоили бор, ـهُ муттасил замир мафъулум беҳ.
- بِـ – ҳарфи жор
- دُونِ – музоф
- أنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи
- يُضِرَّ - мансуба, دونِ га музофун илайҳ бўлиб мажрур мутаъаллағи تَرَكَ.
- بِه – жор мажрур мутаъаллағи يُضِرَّ
- لِـ – ҳарфи жор, сабабия
- أنَّ – ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл
- الدُّبَّ – исми, жумла хабари
- لا يَمَسُّ – феъли нафи ўзида هو фоили бор.
- الجُثَّةَ المَيِّتَة – мавсуф сифат бўлиб мафъулум беҳ.

## Қоида

**دُونَ – ҳакида:**

دُونَ – жумлада кўпроқ музоф ҳолида ёки мажрур ҳолида учрайди камдан кам ҳолатта музофун илайҳиси маҳзуф бўлиб келади.

دونَ мажрурдан бошқа ҳамма ҳолатта зарфи макон бўлиб келади, зарфи макон бўлганда فوقَ، تَحْتَ، قُرْبَ маънодарида келади ва зарф мутаъаллағи бирор феъл бўлади.

دُونَ мажрур бўлганда қайси ҳарифга мажрур бўлса ҳам унга مِنْ ҳарфи жори маъноси берилади.

Мас: بِدُونِ أَنْ يُضِرّ بِه *”унга озор бермасдан"* даги *"дан"* каби.

لأَنَّ даги لِ ломи таълил ёки ломи сабабия дийилади, бу ломдан олдинги вокия бундан Кейинги ҳолат сабабли маъносидадир, очиқроқ қилиб айтганда бу لِ дан олдин “айиқ озор бермасдан тарк қилди” чунки لِ дан Кейин унинг сабаби келяпти яъни: чунки айиқ ўлик жуссага тегмайди каби, шунинг учун бу لِ лига ломи сабабия дийилади.

Таржимада *”чунки”* ёки *”сабаби”* деб маъно берилади.

وَلَمَّا ذَهَبَ الدُّبُّ وَغَابَ عن أَعْيُنِهِمَا، نَزَلَ مَحْمُودٌ مِن الشَّجَرَةِ، فَقَالَ لِسَعِيدٍ مُمَازِحاً لَهُ: إِنِّي رَأَيتُ الدُّبَّ قَدْ هَمَسَ إِلى أُذُنِكَ فَأَخْبِرْنِي مَاذَا قَالَ لَكَ

***ва Айиқ кетгач ва у улар иккисини кўзларидан ғойиб бўлгач Махмуд дарахтдан тушди, сўнг у Саидга уни мазах қилиб: Албатта, мен айиқни қулоғинга пичирлаётганини кўрдим, бас менга у сенга нима деганини хабар бергин деди.***

**Таркиби:**

- واو – харфи атифа, жумла жумлага атиф
- لَمَّا – музоф жумла музофун илайх зарф мутаъаллағи نزل
- ذَهَبَ – феъли мозий.
- الدُّبُّ – фоили.
- واو – харфи атифа,жумла жумлага атиф.
- غَابَ – феъли мозий,ўзида هو фоили бор.
- عن – харфи жор.
- أَعْيُنِهِمَا – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи غاب

- نَزَلَ – феъли мозий.
- محمودٌ – фоили.
- من الشَّجَرَةِ – жор мажрур мутаъаллағи نزل
- فَـ – харфи атифа ”сўнг ва натижада” маъносида.
- قَال – афьолу қовл, феъли мозий, ўзида هو фоили бор, жумла

مَقَول القَوْلِ

- لِسَعِيدٍ – жор мажрур мутаъаллағи قال
- مُمازِحاً – ҳол,зул ҳол قال нинг هو фоили.
- لهُ – жор мажрур мутаъаллағи مُمازِحاً
- إنّي – إنَّ ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл, ي муттасил замир

исми.

- رَأيتُ – жумласи хабар, феъли мозий, تُ муттасил замир

фоили.

- الدُّبَّ – бирингчи мафъулум беҳ.
- قَدْ – харфи таҳқиқ.
- همَسَ – жумласи иккинчи мафъулум биҳ, феъли мозий ўзида

هو фоили бор

- إلى – харфи жор.
- أُذُنِكَ – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи همَسَ
- فَـ - харфи атифа لِلتَّرتيب тартиб учун.
- أَخْبِرني- أخْبِر феъли амр ўзида أنت фоили бор, نِـ виқоя, ي

муттасил замир биринчи мафъулум беҳ.

- ما ذا – ما мубтадо, ذا мавсула, жумла силаси бўлиб хабар,

мубтадо хабар иккинчи мафъулум биҳ.

- لك –жор мажрур мутаъаллағи قال

فَأَجَابَه سَعِيدٌ: إِنَّهُ قَالَ لِي لَقَدْ أَخْطَأْتَ كَثِيرًا بِمُرافقَتِكَ هَذَا الغُلَامَ الدَّنِيء

***Натижада Саид унга: Албатта, У менга батахқиқ мана бу пасткаш болани дўст қилиб олишингда кўп хато қилибсан деди деб жавоб берди.***

**Таркиби:**

- فَـ - харфи атифа, натижада Кейин маъносида.
- أَجَابَه - أجاب феъли мозий, ـهُ муттасил замир биринчи мафъулум биҳ.
- سَعِيدٌ – фоили.
- إِنَّهُ - إِنَّ ҳуруфу мушаббаҳа бил феъл, ـهُ муттасил замир исми, жумла хабар, إِنَّ исми хабари билан أَجَابَ га иккинчи мафъулум беҳ.
- قَالَ – афъолу қовл, феъли мозийи, ўзидаهو фоили бор жумла مَقوْلُ القَوْلِ
- لِي – жор мажрур мутаъаллағи قال
- لَقَد – ل таъкид, قد харфи таҳқиқ.
- أَخْطَأْت – феъли мозий تَ муттасил замир фоили.
- كَثِيراً – маҳзуф мафъул мутлаққа сифат.
- بـ – харфи жор.
- مُرَافقَتِك – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи أَخْطَأْتَ. مُرَافَقَة масдари музоф, ك музофун илайх унинг фоилидир.
- هَذَا – исми ишора.

- الغُلَامَ الدَّنِيءَ– мавсуф сифат бўлиб бадал, мубдал минҳу هذا бўлиб,
- هَذَا الغُلام الدَّنيء калимаси مرافقتك га мафъул.

# 7 - Дарс

## اَلْوَلَدُ وَالصَّدَى

## 1 – бўлим

خَرَجَ عَلِيٌّ ذَاتَ يَوْمٍ إِلَى الصَّحْراءِ

***Алий бир куни саҳрога чиқди.***

**Таркиби:**

- خَرَجَ – феъли мозий
- عَلِيٌّ – фоили
- ذاتَ يوْمٍ – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи خَرَجَ
- إلى الصَّحْراءِ – жор мажрур мутаъаллағи خَرَجَ

**Қоида**

**الصَّحْرَاءِ – ҳақида:**

الصَّحْراءِ бу охири чўзиқ алифли исмлардандир, бу исмни белгиси охирида ҳамза бўлади, ҳамзадан олдин зоида алиф бўлади, ва бу зоида алифдан олдин иккита ёки кўпроқ ҳарф бўлади.

Мас: الصَّحْراء ، بَيضَاءُ ، سَمَاءُ ، بِنَاءُ каби

Бу исм ғойри мунсариф исмлардан бўлиб танвинни ва касрани қабул қилмайди, лекин бу исм ال али лом билан келса ёки изофа қилинса касрани қабул қилади.

Мас: дарсимиздаги إلى الصَّحْراءِ каби.

وَبَيْنَمَا هُو يَمْشِي فِيهَا وَصَلَ إِلى مَرْجٍ قَرِيبٍ مِنْ غَابةٍ كَثِيرةِ الأَشْجَارِ

***Ва У ўша ерда юрган вақтта дарахтлари кўп ўрмонга яқин ўтлоққа етди.***

**Таркиби:**

- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- بينما – بين музоф, ما зоида, жумла музофун илайҳ зарф

мутаъаллаҳи وصَل.

- هُوَ – мубтадо, жумла хабар.
- يمْشِي – феъли музорий ўзида هو бор мубтадога қайтади.
- فِيها – жор мажрур мутаъаллаҳи يمْشِي
- وَصَل - феъли мозий ўзида هو бор.
- إلى – ҳарфи жор
- مرْجٍ قَرِيبٍ – мафсуф сифат бўлиб мажрур мутаъаллаҳи وصَل
- منْ – ҳарфи жор
- غابةٍ – мавсуф
- كَثيرةِ الأَشْجارِ – изофа бўлиб غابةٍ га сифат, мафсуф сифат

мажрур мутаъаллаҳи قَريبٍ.

- كَثيرةِ феълни амалини қиляпти, уни الأَشْجارِ фоили, демак كثُرَ

الأَشجَارُ маъносидадир.

وَفِيما هُوَ يَلعَبُ في المَرجِ فرَّ مِنْ أَمَامِهَ طَيْرٌ فَصَرَخَ عَلِيٌّ"هَا، هَا، هَا"

***Ва У ўтлоқда ўйнаб юрган вақтта, бир қуш олдидан учиб ўтди, натижада Алий ҳа ҳа ҳа деб қичқирди.***

**Таркиби:**

- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- في – ҳарфи жор, зарфия
- ما – мавсула, жумла силаси, мавсула сила мажрур

мутаъаллағи فرَّ

- هو – мубтадо, жумла хабар
- يَلعَبُ – феъли музорий ўзида هو фоили бор, мубтадога

қайтади.

- في المَرجِ – жор мажрур мутаъаллағи يلعَبُ
- فرَّ – феъли мозий
- مِنْ – ҳарфи жор
- أمَامِه – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи فرَّ
- طَيْرٌ – фоил
- فَـ - ҳари атифа, натижада маъносида.
- صَرَخَ – феъли мозий
- عليٌّ – фоил
- هَا، هَا، هَا – 1 чи ها мафъулум беҳ, 2 чи 3чи ها лар 1 чи ها га

таъкиди лафзий.

- Худди мас: جاءَ جَاءَ الأمِيرُ каби.

## 2 – бўлим

أمَّا عَليٌّ فَعَجِبَ مِنْ ذَلِكَ كَثِيرًا لأنَّه مَا كَانَ يَعْرِفُ قَبْلَ ذَلِكَ مَا هُوَ الصَّدَى

***Аммо Алий бундан кўп ажабланди, чунки У бундан олдин садо нималигини билмас эди.***

**Таркиби:**

- أمّا – таъкидия
- عليٌّ – мубтадо, жумла хабар.
- فَ - ҳари жавобия
- عَجِبَ – феъли мозий ўзида هو фоили бор, мубтадога қайтади
- مِنْ ذَلِكَ – жор мажрур мутаъаллағи عَجِبَ
- كَثِيرًا – маҳзуф мафъулум мутлаққа сифат.
- لِـ – ҳарфи жор, сабабия
- أنَّه - أنَّ ҳуруфу мушуббаҳати бил феъл, ـه муттасил замир исми,

жумла хабар, أنَّ исми хабари билан ل га мажрур мутаъаллағи عَجِبَ

- ما – ҳарфи нофия
- كَانَ – афъолу ноқиса, ўзида هو исми бор, أنَّ исмига қайтади,

жумла хабари

- يَعْرِفُ – феъли музорий, ўзида هو фоили бор, كان ни исмига

қайтади

- قَبْلَ ذَلِكَ – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи يَعْرِفُ
- مَا – хабари муқаддам
- هُو – мубтадо
- الصَّدَى – хабар, мубтадо хабар ما га мубтадои муаххар,

хабари муқаддам мубтадои муаххар يعْرِفُ га мафъулум беҳ.

وَظَنَّ أَنَّ فِي الغَابَةِ وَلَدًا يَصْرُخُ مِثْلَ صُرَاخِهِ فَقَالَ مَنْ أَنتَ يَا هَذا؟

***Ва У ўрмонда унинг қичқиригига ўхшаш қичқирадиган бир бола бор деб гумон қилди, натижада У эй бу кимсан деди.***

**Таркиби:**

- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- ظَنَّ – афъолу қулуб, ўзида هو фоили бор.
- أنَّ – ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл
- في الغَابَةِ – жор мажрур мутаъаллағи тақдирдаги كان бўлиб, أنَّ га хабар.
- وَلَدًا – أنَّ га исм, мавсуф
- يَصْرُخُ – феъли музорий, ўзида هو фоили бор, жумла ولدًا га сифат.
- مِثْلَ – музоф
- صُرَاخِهِ – изофа бўлиб музофун илайҳ, бўлиб мафъулум беҳ
- فَ - ҳари атифа, натижада маъносида.
- قَال – феъли мозий, ўзида هو фоили бор, жумла مَقَوْلُ القَوْلِ
- مَنْ – мубтадо
- أنتَ – хабари, мубтадо хабар قال га 1 чи مَقَوْلُ القَوْلِ
- يا – ҳарфи нидо
- هَذا мунодо, бўлиб قال га 2 чи مَقَوْلُ القَوْلِ.

فَأجَابَه الصَّدَى مَنْ أنتَ يا هَذا؟ فَصرَخَ عَليٌّ بِأعْلى صَوْتِه"أنتَ أحْمَقُ"

***Натижада Садо унга: Эй бу! Кимсан? деб жавоб берди, сўнг Алий бор овози билан: сен ахмақ деб кичқирди.***

**Таркиби:**

- فَ - ҳари атифа, натижада маъносида.

- أجابَ – أجابَه афъолу қовл, феъли мозий, ўзида هو фоили бор, ـه муттасил замир мафъулум беҳ. жумла مَقَوْلُ القَوْلِ.
- الصَّدَى – фоил
- مَنْ – мубтадо
- أنتَ – хабар, мубтадо хабар 1 чи مَقَوْلُ القَوْلِ.
- يا – ҳарфи нидо
- هَذا – мунодо, бўлиб 2 чи مَقَوْلُ القَوْلِ.
- فَـ - ҳари атифа, للترتيب тартиб учун.
- صرَخَ – афъолу қовл, феъли мозий
- عَليٌّ – фоил
- بِـ – ҳарфи жор
- أعْلى – музоф
- صَوْتِه – изофа бўлиб музофун илайҳ بِـ га мажрур мутаъаллағи صرَخَ
- أنتَ – мубтадо
- أحْمَقُ – хабар, мубтадо хабар صرَخَ га مَقَوْلُ القَوْلِ.

## Қоида

**أحْمَقُ – ҳақида:**

أحْمَقُ – юқорида келган ғойру мунсариф исмларнинг أفْعَلُ вазнидаги сифатдир, у сарфдан манъ қилинган, унинг муаннаси فَعْلاءُ вазнида бўлса хам.

Мас: أبْيَضُ بَيْضاءُ، أحْمَرُ حَمْراءُ

Ёки муаннаси فُعْلَى

Мас: أَحمَقُ حُمْقَى، أَدْنَى دُنْيَا، أَعْظَمُ عُظْمَى каби.

## 3 – бўлим

وَعِنْدَ ذَلِكَ ٱشْتَدَّ غَضَبُ عَلِيٍّ وأَخَذَ يسُبُّ وَيَشْتِمُ وكَانَ الصَّدى يُعِيدُ إليه شَتَائِمَهُ كَلِمَةً فكَلِمَةً

***Ва ўша пайтда Алийни ғазаби қаттиқлашди ва сўка бошлади ва ҳақоратлай бошлади ва садо унга ҳақоратларини сўзма сўз қайтарар эди.***

**Таркиби:**

- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- عنْدَ ذلك – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи اشْتدّ
- ٱشْتدَّ – феъли мозий
- غَضَبُ عليٍّ – изофа бўлиб фоил
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- أخَذَ – афъолу шуруъ, ўзида هو исми бор, жумла хабар.
- يسُبُّ – феъли музорий, ўзида هو фоили бор.

واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.

- يَشْتِمُ – феъли музорий, ўзида هو фоили бор.
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- كَانَ – афъолу ноқиса
- الصَّدى – исми, жумла хабар
- يُعِيدُ – феъли музорий, ўзида هو фоили бор, исмига қайтади.
- إليه – жор мажрур мутаъаллағи يُعِيدُ

- شَتائِمَهُ – изофа бўлиб мафъулум беҳ
- كَلِمَةً – хол, зул хол мафъул.
- فـ – ҳари атифа.
- كَلِمَةً – маътуф, маътуфун алайҳ олдинги كلمةً.

وَعِندَ ذَلك أَخَذَ عَليٌّ يُفَتِّشُ عنِ الوَلَدِ الَّذِي شَاتَمَهُ ولَمَّا لمْ يَجِدْه عَادَ إلى بيْتِهِ وَشَكَا أمْرَه إلى أَبِيهِ

***Ва ўша пайтда Алий у билан ҳақоратлашган болани излай бошлади ва уни топа олмагач уйига қайтди ва ишини отасига шикоят қилди.***

**Таркиби:**

- وَاو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- عِندَ ذلك – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи أَخَذَ
- أَخَذَ – афъолу шуруъ
- عَليٌّ – исми, жумла хабар.
- يُفَتِّشُ – феъли музорий, ўзида هو фоили бор, исмига қайтади
- عَن – ҳарфи жор
- الوَلَدِ – мавсуф
- الَّذِي – мавсула, жумла силаси, мавсула сила сифат, мавсуф сифат عن га мажрур мутаъаллаҕи يُفَتِّشُ.
- شَاتَمَهُ – شَاتَمَ феъли мозий, ўзида هو фоили бор, мавсулага қайтади, ـه муттасил замир мафъулум беҳ.
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф

- لمّا – музоф, жумла музофун илайҳ зарф мутаъаллағи عاد
- لمْ يَجِدْه – феъли жаҳд, ўзида هو фоили бор, ـه муттасил замир мафъулум беҳ.
- عَادَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- إلى – ҳарфи жор.
- بَيْتِهِ – изофа мажрур мутаъаллағи عاد.
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- شَكَا – феъли мозий, ўзида هو фоили бор.
- أمْرَه – изофа бўлиб мафъулум беҳ
- إلى – ҳарфи жор.
- أَبيهِ – изофа мажрур мутаъаллағи شَكَا

فَقَالَ أَبُوه: لمْ تَسْمَعْ يا ٱبْنِي سِوَى صَدَى كلَامِك، وَأَنتَ الَّذِي بَدَأْتَ بِالشَّتْمِ

***Натижада отаси: Эй ўғлим сен сўзингни садосидан бошқасини эшитмагансан ва сен ҳақоратни бошлагансан.***

**Таркиби:**

- فـ - ҳари атифа, натижада маъносида.
- قَالَ – феъли мозий.
- أَبُوه – фоили.
- لمْ تسْمَعْ – феъли жаҳд, ўзида أنتَ фоили бор, жумла مَقَوْلُ القَوْلِ.
- يا – ҳарфи нидо.
- ابْني – изова бўлиб мунодо.
- سِوَى – музоф.

- صَدَى كَلامِكَ – катта изова бўлиб музофун илайҳ, бўлиб мафъулум беҳ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- أنتَ – мубтадо.
- الَّذِي – мавсула, жумла силаси бўлиб хабар.
- بدأْتَ – феъли мозий, ўзида أنتَ фоили бор, мавсулага қайтади.
- بِالشَّتْمِ – жор мажрур мутаъаллағи بدَأْتَ

## Қоида

**سِوَى – ҳақида:**

سِوَى – ноаниқликка накраликка шўнғиган накра исмдир. У س ҳарфининг касраси билан سِوَى ёки س нинг заммаси билан سُوَى кўринишларда учрайди, سِوى нинг ҳукми эъробда غير билан бир хилдир.

سِوَى ва غيرُ дан ҳар бири إلا дан Кейин воқий бўлган мустаснонинг ҳукмини олади, бу уч хил кўринишда бўлади.

**1 –** Агар калом том ва мусбат бўлса سِوَى ва غير ларни насиб қилишлик  вожиб бўлади.

Мас: جَاءَ الطُّلَّابُ غَيرَ سَعِيدٍ ёки سِوَى سَعِيدٍ каби.

Бу ерда سِوَى ни ҳаракати тақдирийдир.

**2 –** Агар калом том манфий бўлса уларни насб қиласа ҳам бўлади ёки мустасно минҳудан бадал қилса ҳам жоиз.

Мас: مَا حَضرَ الطُّلَّابُ غَيرَ طَالِبٍ ёки سِوَى طالبٍ

Ёки ما حَضرَ الطُّلَّابُ غَيرُ طَالِبٍ ёки سِوَى طالبٍ каби.

**3 –** Агар калом ноқис манфий бўлса سِوَى ва غير дан ҳар бири жумладаги ўрнига қараб эъробланади.

Мас: ما حَضَرَ غَيرُ طالبٍ ёки سِوَى طالبٍ бу ерда фоил

مَا رَأَيتُ غَيرَ طَالِبٍ ёки سِوَى طَالبٍ бу ерда мафъул

ما سَلَّمْتُ عَلى غَيرِ طَالِبٍ ёки سِوَى طَالبٍ бу ерда мажрур.

Дарсимизда келган سِوَى жумла том ва манфий бўлган 2 чи қисимга тўғри келди, шунинг учун уни мафъулум беҳ қилдик.

فرَجَعَ إلَيْكَ صَدَاهُ مِنْ وَسَطِ الغَابَةِ، وَلا عَجَبَ مِنْ ذَلِكَ، فَإنَّ مَنْ طَرقَ البَابَ سَمِعَ الجَوَابَ

***Натижада унинг садоси сенга ўрмоннинг ўртасидан қайтган ва бундан бирон бир таъажжубланишлик йўқ чунки кимики эшикни тақчиллатса жовобини эшитади.***

**Таркиби:**

- فَـ - ҳари атифа, натижада маъносида
- رَجَعَ – феъли мозий
- إليكَ – жор мажрур мутаъаллағи رَجَعَ
- صَدَاهُ – изофа бўлиб фоил
- منْ – ҳарфи жор
- وَسَطِ الغَابَةِ – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи رَجَعَ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- لا – нафий жинс
- عَجَبَ – исми
- مِنْ ذلك – жор мажрур мутаъаллағи مَوْجُودٌ га бўлиб хабари

- ف - ҳари сабабия, чунки маъносида.
- إِنَّ – ҳуруфу мушаббаҳату бил феъл
- مَنْ – шартия бўлиб إِنَّ га исм
- طَرَقَ – феъли шарт, мозий ўзида هو фоили бор
- البَابَ – мафъулум беҳ
- سَمِعَ – жавоби шарт ва إِنَّ га хабар, феъли мозий ўзида هو

фоили бор

- الجَوَابَ – мафъулум беҳ.

# 8 - Дарс

## الصَّيَّادُ والدُّبُّ

### 1 – бўлим

صَيَّادٌ صَادَ دُبًّا وَرَبَّاهُ، فَأَلَفَهُ الدُّبُّ كَثِيرًا، وَأَحَبَّهُ حُبًّا شَدِيدًا

***Бир овчи айиқ овлади ва уни тарбия қилди натижада бу айиқ унга кўп ўрганиб қолди ва уни каттиқ яхши кўришда яхши кўриб қолди.***

**Таркиби:**

- صَيَّادٌ – маҳзуф واحِدٌ билан мавсуф сифат бўлиб мубтадо, жумла хабар
- صَادَ – феъли мозий, ўзида هُوَ фоили бор, мубтадога қайтади.
- دُبًّا – мафъулум беҳ.
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- رَبَّاهُ - رَبَّ феъли мозий, ўзида هو фоили бор, ـه муттасил замир мафъулум беҳ.
- فَ - ҳарфи атифа, натижада маъносида.
- أَلَفَهُ – أَلَفَ феъли мозий, ـهُ муттасил замир мафъулум беҳ.
- الدُّبُّ - фоил
- كَثِيرًا – маҳзуф мафъулум мутлаққа сифат
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- أَحَبَّهُ – أَحَبَّ феъли мозий, ўзида هو фоили бор, ـهُ муттасил замир мафъулум беҳ.

- حُبًّا – мафъулум мутлаққа
- شَدِيدًا – сифати.

## Қоида

Бизга маълумки мубтадо маърифадан ясалади, накра исмдан мубтадо ясалмайди, биз дарсни ***"Бир овчи"*** деб бошладик яъни: овчига ***"Бир"*** ни қўшиб айтдик ва мана шу бирни таркибда ҳам واحدٌ деб келтирдик яъни: мубтадони маърифага яқинлаштириб Кейин дарсни бошладик.

Сифатларни ҳазф бўлиб келиши араб тилида жумлани "тахфиф" енгиллатиш услубидандир бу тахфиф жумлада келган ҳамма калимада қўлланилиши мумкин.

وَيَحْفَظُهُ إذا نَامَ مِن الحَشَرَاتِ المُؤذِيَةِ، مَرَّةً خَرَجَ الصَّيَّادُ إلى بَعْضِ الجِهَاتِ، وَمَعَه الدُّبُّ

***Ва У ухлаган вақтта Айиқ уни озор берувчи ҳашаротлардан ҳимоя қилар эди. Бир марта овчи Айиқ у билан бирга бўлган ҳолда томонларни баъзисига чиқди.***

**Таркиби:**

- و – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- يَحْفَظُهُ – феъли музорий, ўзида هو фоили бор, ـهُ муттасил замир мафъулум беҳ.
- إذا – музоф, жумла музофун илайҳ зарф мутаъаллағи يَحْفَظُ
- نَامَ – феъли мозий, ўзида هُوَ фоили бор.
- مِن – ҳарфи жор
- الحَشَرَاتِ المُؤذِيَةِ – мавсуф сифат бўлиб мажрур мутаъаллағи يَحْفَظُ
- مرَّةً – зарф мутаъаллағи خرجَ

- خَرَجَ – феъли мозий.
- الصَّيَّادُ – фоил.
- إلى - ҳарфи жор
- بَعْضِ الجِهَاتِ – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи خَرَجَ
- و – холия.
- مَعَه – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи тақдирдаги كان га бўлиб

хабари муқаддам.

- الدُّبُّ – мубтадои муаххар.

فَسَقَطَتْ ذُبَابَةٌ عَلَى وَجْهِهِ، فَمَنَعَهَا الدُّبُّ مِرارًا، وَهِيَ تَرْجِعُ وَتَسقُطُ عَلى وَجْهِهِ

***Сўнг бир Пашша унинг юзига қўнди ва Айиқ уни бир неча марта ҳайдади, ва у қайтиб келар эди ва уни юзига қўнар эди.***

**Таркиби:**

- فَـ - ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- سَقَطَتْ – феъли мозий
- ذُبَابَةٌ – фоил
- عَلى – ҳарфи жор
- وَجْهِهِ – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи سَقَطَتْ
- فَـ - ҳарфи атифа, натижада маъносида.
- مَنَعَها – феъли мозий, ـها муттасил замир мафъулум беҳ.
- الدُّبُّ – фоил
- مِرارًا – зарф мутаъаллағи مَنَعَ
- وَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф

- هِيَ – мубтадо жумла хабар
- تَرْجِعُ – феъли музорий, ўзида هِيَ фоили бор, мубтадога қайтади.
- و – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- تَسقُطُ – феъли музорий, ўзида هَيِ фоили бор.
- عَلى – ҳарфи жор
- وَجْهِهِ – изофа бўлиб мажрур, мутаъаллағи تَسقُطُ

# 9 - Дарс

## أَسَدٌ وثَعْلَبٌ

### 1 – бўлим

أَسَدٌ شَاخَ وَضَعُفَ، فَلَمْ يَقْدِرْ عَلى صَيْدِ الوُحُوشِ، وَأَرادَ أنْ يَحْتَالَ لِنَفْسِه في المَعِيشَةِ، فَتَمَارَضَ وَأَلْقَى نَفْسَهُ في بَعضِ الغَيرَانِ

***Бир Шер қариди ва заифлашди натижада вахшийларни овлашликка қодир бўлмай қолди ва яшашлик тўғрисида ўзини фойдасига ҳийла қилмоқликни ҳоҳлади натижада ўзини касалга солди ва ўзини ғорларни баъзисига ташлади.***

**Таркиби:**

- أسدٌ – маҳзуф واحدٌ билан мавсуф сифат бўлиб мубтадо, жумла хабар.
- شاخ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор, мубтадога қайтади.
- و – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- ضَعُفَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- فَ – ҳарфи атифа натижада маъносида.
- لمْ يقْدِرْ – феъли жаъд, ўзида هو фоили бор.
- عَلى – ҳарфи жор.
- صَيْدِ الوُحُوشِ – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи لمْ يقْدِرْ
- وَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- أَرادَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор.

- أنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи.
- يحْتَالَ – мансуб бўлиб мафъулум беҳ, феъли музорий, ўзида

هو фоили бор.

- لِـ – ҳарфи жор.
- نَفْسِه – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи أنْ يحْتَالَ.
- في المَعِيشَةِ – жор мажрур мутаъаллағи أَنْ يحْتَالَ
- فَـ – ҳарфи атифа натижада маъносида
- تمَارضَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- وَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- أَلْقَى – феъли мозий, ўзида هو фоили бор.
- نَفْسَهُ – изофа бўлиб мафъулум беҳ.
- في – ҳарфи жор.
- بَعضِ الغِيرانِ – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи ألْقَى.

وَكَانَ كُلَّمَا أَتَاهُ زَائِرٌ مِنَ الوُحُوشِ إفْتَرَسَهُ دَاخِلَ الغَارِ وَأكَلَهُ

***Ва У вахшийлардан бирор зиёратчи унга келган сари ғорни ичида уни ўлжа қилар эди ва уни ер эди.***

**Таркиби:**

- و – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- كَانَ – афъолу ноқиса, ўзида هو исми бор, жумла хабар.
- كُلَّمَا – музоф, жумла музофун илайҳ, зарф мутаъаллағи اِفْتَرَسَه
- أَتَاهُ – أتى феъли мозий, ـه муттасил замир мафъулум беҳ.
- زائِرٌ – фоил.

- مِنَ الوُحُوشِ – жор мажрур мутаъаллағи أتاه
- اِفْتَرَسَهُ – اِفْتَرَسَ феъли мозий, ўзида هو фоили бор كان ни исмига

қайтади, ـهُ муттасил замир мафъулум беҳ.

- داخِلَ الغَارِ – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи إفْتَرَسَ
- و – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- أكَلَهُ – أكَلَ феъли мозий, ўзида هو фоили бор, ـهُ муттасил

замир мафъулум беҳ.

## Қоида

**كُلَّمَا – ҳақида:**

كُلَّمَا – бу كُلٌّ ва ما масдария зарфиядан ташкил топган калимадир, у битта жумлани ичида маьнони бир неча бор такрорланишни ифодалайди, шунинг учун таржимада унга "сари" деб маъно бердик яъни”бирор зийоратчи унга келган сари’’ дедик.

كلما дан Кейин доимо мозий феъли келади كُلَّمَا أتَاهُ даги каби ва мутаъаллағи ҳам кўпроқ мозий феъли бўлади, ушбу мисолдаги إفْتَرَسَ каби ва كُلَّمَا доимо зарфи замонга ноиб бўлиб унинг амалини қилади, яъни كُلَّمَا музоф бўлиб ундан Кейин келган мозий феъли жумласи музофун илайҳ зарф мутаъаллағи бирор феъл бўлади.

وَأتَى الثَّعْلَبُ يومًا، وَوَقَفَ عَلَى بَابِ الغَارِ مُسَلِّماً عَلَيه، قَائِلاً لَهُ: كَيفَ حَالُكَ يَا سَيِّدَ الوُحُوشِ؟

***Ва Тулки бир куни келди ва унга эй вахшийларнинг улуғи аҳволинг қалай деб унга салом берувчи ҳолда ғорни эшигида турди.***

**Таркиби:**

- وَاو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- أَتَى – феъли мозий
- الثَّعْلَبُ – фоил
- يَوماً – зарф мутаъаллағи أَتَى
- وَاو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- وَقَفَ – феъли мозий, ўзида هُو фоили бор
- عَلَى – ҳарфи жор
- بَابِ الغارِ – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи وَقَفَ
- مُسَلِّماً – 1 чи хол, фоилдан
- عَلَيه – жор мажрур мутаъаллағи مسلِّما
- قَائِلاً – 2 чи хол, фолдан
- له – жор мажрур мутаъаллағи قائلا
- كَيْفَ – хабари муқаддам
- حَالُكَ – изофа бўлиб мубтдои муаххар, бўлиб قائلا дан 1 чи مَقَوْلُ القَوْلِ.
- يَا – ҳарфи нидо
- سَيِّدَ الوُحُوشِ – изофа бўлиб мунодо бўлиб قائلا дан 2 чи مَقَوْلُ القَوْلِ

## 2 – бўлим

فَقَالَ لَهُ الأَسَدُ: مَالَكَ لا تَدْخُلُ، يا أَبا الحُصَيْنِ

***Сўнг Шер унга: Эй Абул Хусайн сенга нима бўлди кирмаяпсан деди.***

**Таркиби:**

- فَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- قَال – феъли мозий
- لَهُ – жор мажрур мутаъаллағи قال
- الأَسَدُ – фоил
- مَا – мубтадо
- لَكَ – жор мажрур мутаъаллағи тақдирдаги كان га бўлиб

хабар, قال дан 1 чи مَقَوْلُ القَوْلِ

- لا تدْخُلُ – феъли нафи, ўзида أنتَ фоили бор, жумла قال дан 2

чи مَقَوْلُ القَوْلِ

- يا – ҳарфи нидо
- اَبا الحُصَيْنِ – изофа бўлиб мунодо бўлиб قال дан 3 чи مَقَوْلُ القَوْلِ

فَقَالَ لَهُ الثَّعْلَبُ: يا سَيِّدُ، قَدْ كُنْتُ أَرَدْتُ ذَلِكَ، غَيرَ أَنِّي أَرَى عِندَكَ آثارَ أَقْدَامِ كَثِيرِينَ قَدْ دَخَلُوا، وَلَستُ أَرَى أَنْ قَدْ خَرَجَ أَحَدٌ مِنْهُمْ

***Натижада Тулки унга Эй Улуғ батаҳқиқ мен мана шуни хохлагандим лекин мен сени ҳузурингга ҳақиқатда киришган кўпларнинг қадамларини изларини кўряпман ва мен улардан биронтасини чиққанини кўрмаяпман деди.***

**Таркиби:**

- فـ – ҳарфи атифа натижада маъносида.
- قال – феъли мозий

- له – жор мажрур мутаъаллағи قال
- الثَّعْلَبُ – фоил
- يا – ҳарфи нидо
- سَيِّدُ – мунода бўлиб قال дан 1 чи مَقَوْلُ القَوْلِ
- قَدْ – ҳарфи таҳқиқ
- كُنْتُ – афъолу ноқиса, ـتُ муттасил замир исми, жумла хабари бўлиб жумла قال дан 2 чи مَقَوْلُ القَوْلِ
- أَرَدْتُ – феъли мозий, تُ муттасил замир фоили
- ذلك – мафъулум беҳ
- غَيرَ أَنِّي - غَيرَ أَنِّي калимаси لَكِنَّ маъносида, ي муттасил замир исми, жумла хабари.
- أَرَى – феъли музорий, ўзида أنا фоили бор
- عِندَكَ – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи أَرَى
- آثارَ أَقْدامِ كثيرينَ – катта изофа бўлиб мафъулум беҳ
- قَدْ – ҳарфи таҳқиқ
- دَخَلُوا – феъли мозий, ўзида هُم фоили бор, бўлиб жумла كَثِيرينَга сифат
- و – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- لَسْتُ – афъолу ноқиса, ـتُ муттасил замир исми, жумла хабари
- أَرَى – феъли музорий, ўзида أنا фоили бор
- أنْ – ҳарфи носиба
- قَدْ – ҳарфи таҳқиқ

- خَرَجَ – мансуб, носиба мансуб мафъулум беҳ, феъли мозий.
- أَحَدٌ – фоил
- مِنْهُمْ – жор мажрур мутаъаллағи тақдирдаги كائِنٌ га бўлиб اَحدٌ

га сифат

مَعْنَى الحِكَايةِ: أَنَّ الإنسَانَ لا يَنْبَغِي لَهُ أَنْ يَفْعَلَ شَيئًا إلّا بَعْدَ أَنْ يُفَكِّرَ فِيهِ وَيُمَيِّزَهُ

***Ҳикоянинг маъноси албатта Инсон бир нарса қилмоқлиги фақат у ҳақда фикр юритмоқлиги ва уни ажратмоқлигидан Кейингина унга мумкин бўлишлигидир.***

**Таркиби:**

- مَعْنَى الحِكَايةِ – изофа бўлиб мубтадо
- أَنَّ – ҳуруфи мушаббаҳату бил феъл, исми хабари билан

мубтадога хабар.

- الإنسَانَ – исми, жумла хабар.
- لا يَنْبَغِي – феъли нафи, ўзида هو фоили бор исмига қайтади.
- لَهُ – жор мажрур мутаъаллағи لا يَنْبَغِي
- أَنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи
- يَفْعَلَ – мансуб бўлиб мафъулум беҳ, феъли музорий, ўзида

هو фоили бор.

- شيئًا – мафъулум беҳ.
- إلّا – ҳарфи истисно مُلغَاةٌ яъни амали бекор бўлган ҳарф
- بَعْدَ – музоф, жумла музофун илайҳ зарф мутаъаллағи أَنْ يفْعَلَ
- أَنْ - носиба, масдария, истиқбол ҳарфи

- يُفَكِّرَ – мансуб, феъли музорий, ўзида هو фоили бор.
- فِيه - жор мажрур мутаъаллақи أَنْ يُفَكِّرَ
- و – ҳарфи атиф.
- يُمَيِّزَه – маътуф, маътуфун алайҳ يُفكِّرَ
- يُمَيِّزَ феъли музорий, ўзида هُو фоили бор, ـهُ муттасил замир мафъулум беҳ.

# 10 - Дарс

## أَعْضَاءُ الإنسَانِ

### 1 – бўлим

قَالَ سَلِيمٌ مُخَاطِبًا شَقِيقَهُ يُوسُفَ الصَّغِيرَ: لَكَ يا يُوسُفُ عَينَانِ، الواحِدَةُ عَن يَمِينِ أَنْفِك، والأُخْرَى عَن شِمَالِه

***Салим туғишгани кичкина Юсуфга мкрожаъат қилган ҳолда Эй Юсуф сенда иккита кўз бор, бири бурнингни ўнг томонида ва бошқаси унинг чап томонида деди.***

**Таркиби:**

- قال – феъли мозий
- سَلِيم – фоил
- مُخَاطِبًا – хол, фоилдан
- شَقِيقَهُ – изофа бўлиб мафъулум беҳ مُخاطِبًا га
- يُوسُفَ الصَّغِيرَ – мавсуф сифат бўлиб شَقيقَ дан бадал, келадиган

жумла ҳаммаси قال дан مَقَوْلُ القَوْلِ

- لك – жор мажрур мутаъаллағи كان бўлиб хабари муқаддам
- يا – ҳарфи нидо
- يُوسُفُ – мунодо
- عَينَانِ – мубтадои муаххар
- الواحدةُ – мубтадо

- عن – ҳарфи жор
- يمينِ أَنْفِك – катта изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи كان бўлиб

хабар, мубтадо хабар عَينانِ дан бадал

- و – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- الأُخْرَى – мубтадо
- عَن – ҳарфи жор
- شِمالِهِ – изоф бўлиб мажрур мутаъаллағи كان бўлиб хабар.

وَلَكِنْ لَكَ جَبهَةٌ وَاحِدَةٌ، وأنفٌ واحِدٌ، وذَقْنٌ واحِدٌ، وَصَدْرٌ وَاحِدٌ، وَمَعِدَةٌ وَاحِدَةٌ

***Ва лекин сенда битта пешона ва битта бурун ва битта ияк ва битта кўкрак ва битта ошқозон бор.***

**Таркиби:**

- وَ – ҳарфи ибтидоия
- لَكِنْ – ҳарфи истидрок
- لك – жор мажрур матаъаллағи كان га бўлиб хабари

муқаддам

- جَبهَةٌ وَاحِدَةٌ – мавсуф сифат бўлиб мубтадои муаххар
- و – ҳарфи атифа
- أنفٌ واحدٌ – маътуф, маътуфун алайҳ جَبهَةٌ وَاحِدَةٌ
- و - ҳарфи атифа
- ذقْنٌ واحِدٌ – маътуф, маътуфун алайҳ أنفٌ واحِدٌ
- و – ҳарфи атифа
- صَدْرٌ واحدٌ – маътуф, маътуфун алайҳ ذَقْنٌ وَاحِدٌ

- و – ҳарфи атифа
- مَعِدةٌ واحِدَةٌ – маътуф, маътуфун алайҳ صَدْرٌ واحِدٌ

## Қоида

### لَكِنْ – ҳақида:

لَكِنْ калимасини наҳушунослар иккига бўлишади.

**1 – ҳарфи атифа.** **2 – ҳарфи ибтидоия.**

لَكِنْ ҳарфи атифа бўлишлиги учун унда учта нарса бўлиши шарт қилинади.

**I –** لَكِنْ ни маътуфи муфрад исм бўлиши керак.

Мас: ما سافر خالدٌ لَكِنْ سَلِيمٌ даги سَلِيمٌ каби.

**II -** لَكِنْ дан олдин нафи ёки наҳи ўтган бўлиши керак.

Мас: لا يَذهَبُ خَالدٌ لَكِنْ سَلِيمٌ даги لا يَذهَبُ каби.

**III -** لَكِنْ калимаси واو билан келмаслиги керак. юқорида ўтган мисоллар каби.

**2 –** لَكِنْ ҳарфи ибтидоия истидрок яъни тузатишни, тўлдиришни ифода килади, бунда ҳам учта холат кузатилади.

**I –** لَكِنْ дан олдин و ўтган бўлиши керак.

Мас: ﴿مَّا كَانَ مُحَمَّدٌ أَبَآ أَحَدٍ مِّن رِّجَالِكُمْ وَلَٰكِن رَّسُولَ ٱللَّهِ﴾[1]

даги لَكِنْ каби бу ерда و ҳарфи ибтидоия, لَكِنْ истидрок, аслида ولَكِنْ كانَ محمَّدٌ رسولَ اللهِ бўлган, демак لَكِنْ ўзидан олдинги манфий жумлани мусбатга айлантириб тузатяпти, тўлдиряпти.

---

(1) [ سورة الأحزاب:٤٠ ]

**II –** لَكِنْ дан олдин гоҳида мусбат калом ҳам келади, бунда ҳам ҳарфи истидрок бўлади.

Мас: سَافَر خَالِدٌ لَكِنْ زَيدٌ لمْ يُسَافِرْ каби.

Бу ерда لَكِنْ ўзидан олдинги мусбат жумлани манфийга айлантириб тузатяпти, тўлдиряпти.

**III –** لَكِنْ ҳарфи ибтидоия истидрокни ифода қилади ва ундан Кейин жумлаи исмия ва жумлаи феълия келади لَكِنْ баъзида واو билан баъзида واو сиз келади. ва لَكِنْ калимаси لَكِنَّ нинг мухоффафасидир.

فَهَلْ تَعْرِفُ وَظِيفَةَ كُلِّ عُضْوٍ مِنهَا؟ وَكَان يُشِيرُ بِإِصْبَعِه إِلى الأَعْضَاءِ الَّتِي كَان يُسَمِّيهَا

***Бас сен улардан бўлган ҳар бир аъзонинг вазифасини биласанми деди ва у бармоғи билан ўзи уларни номлаган аъзоларга ишора қилар эди.***

**Таркиби:**

- فَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- هلْ – истифҳом, жумла мустафхом
- تعْرِفُ – феъли музорий, ўзида أنت фоили бор
- وظيفةَ كلِّ عضْوٍ – катта изофа бўлиб мафъулум беҳ.
- منها – жор мажрур мутаъаллағи тақдирдаги كائِن га бўлиб عضْوٍ га сифат.
- و – харфи атифа жумла жумлага атиф
- كان – афъолу ноқиса, ўзида هو исми бор, жумла хабар
- يُشيرُ – феъли музорий, ўзида هو фоили бор исмига қайтади.

- بِـ – ҳарфи жор
- إِصْبَعِه – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи يُشيرُ
- إلى – ҳарфи жор мажрур мутаъаллағи
- الأعْضاءِ – мавсуф
- التي – мавсула, жумла силаси бўлиб сифат, мавсуф сифат إلى

га мажрур мутаъаллағи يُشيرُ

- كان – афъолу ноқиса, ўзида هو исми бор, жумла хабар.
- يُسمِّيها - феъли музорий, ўзида هو фоили бор исмига қайтади,

ها муттасил замир мафъулум беҳ.

وَبَينَمَا هُمَا كَذَلِكَ إِذْ رَآهُمَا الْمُعَلِّمُ

***Ва улар мана шундай бўлиб турган вақтларида қўққисдан улар иккисини Муаллим кўриб қолди.***

**Таркиби:**

- و – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- بَيْنَما – بَيْنَ зарфи замон музоф, ما зоида
- هُمَا – мубтадо
- كذلك – жор мажрур мутаъаллағи тақдирдаги كان га бўлиб

хабар, жумла بين музофун илайҳ зарф мутаъаллағи رأى

- إذْ – ҳарфи муфожаъат
- رَآهما – رأى феъли мозий, هما муттасил замир мафъулум беҳ.
- المَعَلِّمُ – фоил.

Эслатма:

Демак إِذْ муфожаъатдан олдин келган بين нинг мутаъаллағи бўлган мозий феъли баъзида ошкор келади дарсимиздаги رأى каби.

*إِذْ ҳақида яқинда тўлиқ маълумот берамиз ин ша Аллоҳ.*

## 2 – бўлим

فَقَالَ لِسَلِيمٍ ضَاحِكًا: قُلْ: مَا الفَائِدَةُ مِن الحَاجِبَيْنِ بَينَ الجَبْهَةِ وَالعَيْنَيْنِ؟

***Сўнг у Салимга кулиб: пешона билан икки кўзни орасидаги икки қошдан нима фойда айтчи деди.***

**Таркиби:**

- فَـ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- قَالَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор.
- لِسَلِيمٍ – жор мажрур мутаъаллаға قال
- ضَاحِكًا – хол фоилдан
- قُلْ – феъли амр, ўзида أنتَ фоили бор, жумла охиргача مَقُوْلُ القَوْلِ
- مَا – хабари муқаддам
- الفَائِدَةُ – мубтадои муаххар
- مِن الحَاجِبَيْنِ – жор мажрур мутаъаллағи тақдирдаги الكائِنَةِ га

бўлиб الفائِدَةُ га сифат

- بَينَ الجَبهَةِ – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи тақдирдаги الكائِنَينِ

га бўлиб الحَاجِبَيْنِ сифат

- وَ – ҳарфи атифа
- العَيْنَيْنِ – маътуф, маътуфун алайҳ الجَبْهَةِ

***Эслатма:*** Ўзбек тилида хол "иб" ва " аб" қўшимчалари билан ҳам таржима қилса бўлишлигини олдинги қоида китобимизда айтиб ўтганмиз Мас: *Замзамни туриб ичдим,* ёки *Қуронни йиғлаб ўқидим* даги *"туриб, йиғлаб"* каби. шунинг учун дарсимиздаги ضاحِكًا га *"кулиб"* деб маъно бердик. ва дарсимизда келган قُلْ феъли амр аслида сўроқ бўлиб келгани учун *"айтчи"* деб маъно бердик. ва тақдирда келадиган الكَائِنَيْنِ га биз *"даги"* деб маъно бердик яъни: икки кўзни орасидаги каби.

– الغَرَضُ مِنهُمَا أَنَّهُمَا يَمْنَعَانِ سُقُوطَ العَرَقِ مِن الجَبْهَةِ إِلى العَينَينِ

***Улар иккисидан мақсад улар терни пешонадан кўзга тушишлигидан қайтаради.***

**Таркиби:**

- **الغَرَضُ** – мубтадо
- **مِنهُما** – жор мажрур мутаъаллағи тақдирдаги **الكَائِنُ** га бўлиб **الغَرَضُ** га сифат.
- **أنَّهما** – **أنَّ** ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл, **هما** муттасил замир исми, жумла хабари. бўлиб жумла мубтадога хабар.
- **يَمنَعَانِ** – феъли музорий, ўзида **هما** фоили бор исмига қайтади.
- **سُقُوطَ العَرَقِ** – изофа бўлиб мафъулум беҳ.
- **مِن الجَبْهَةِ** – жор мажрур мутаъаллағи **سُقُوطَ**
- **إلى العينينِ** – жор мажрур мутаъаллағи **سُقُوطَ** жумла махзув **قال** дан **مَقُولُ القَوْلِ**.

– أَصَبْتَ، وَمَا فَائِدَةُ الأَجْفَانِ؟

***Тўғри айтдинг, икки қовоқни фойдаси нима?***

**Таркиби:**

- **أصبْتَ** – феълми мозий **ـتَ** муттасил замир фоили. Маҳзуф **قال**

дан **مَقوْلُ القَوْلِ**.

- **وَ** – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- **مَا** – хабари муқаддам.
- **فَائِدَةُ الأجْفَانِ** – изофа бўлиб мубтадои муаххар

– إنَّهَا تَقِي العينَيْن من الأذى

***Албатта у икки кўзни озордан сақлайди.***

**Таркиби:**

إنَّها – إنَّ ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл, هاмуттасил замир исми, жумла хабари, бўлиб жумла махзув قَالَ дан مَقوْلُ القَوْلِ.

تَقِي – феъли музорий, ўзида هِيَ фоили бор исмига қайтади.

العَينَيْنِ – мафъулум беҳ

مِن الأَذَى – жор мажрур мутаъаллағи تَقِي.

## 3 – бўлим

وَفَضْلاً عَن ذَلِكَ، إِنَّهُ ينطَبِقُ سَرِيعًا على العَينِ كُلَّمَا مَرَّ أَمَامَها شَيءٌ بِشِدَّةٍ

***Ва бунга қўшимча Албатта у бир нарса шиддат билан уни олдидан ўтган вақтда кўзга тезда копланиб олади.***

**Таркиби:**

- **و** – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- **فضْلا** – феъли ҳазф бўлган мафъулум мутлақ

- عن ذَلِكَ – жор мажрур мутаъаллағи فضْلًا
- إنّه – إنّ ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл, ـه муттасил замир исми, жумла хабари.
- يَنطَبِقُ – феъли музорий, ўзида هو фоили бор исмига қайтади.
- سَرِيعًا – зарф мутаъаллағи يَنطَبِقُ
- عَلَى العينِ – жор мажрур мутаъаллағи يَنطَبِقُ
- كُلَّمَا – музоф, жумла музофун илайҳ зарф мутаъаллағи يَنطَبِقُ
- مَرَّ – феъли мозий
- أَمَامَهَا – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи مرَّ
- شيءٌ – фоил
- بِشِدَّةٍ – жор мажрур мутаъаллағи مرَّ.

**Эслатма:**

***Бизга маълумки أَنَّ жумлани ўртасида келиб таркибда қайсидир ўринни эгаллайди фоилми мафъулми ва ҳоказо.***

Лекин إنَّ жумлани ўртасида келмайди, агар келса унинг таркибида эътибор берадиган бир холати бўлиди мас: дарсимизда أنَّ жумласи ўртада келган бундан олдин فضْلاً келяпти, нега ? бу мумкин эмас.

Эътибор бериб қарасак маълум бўладики فضْلاً عَن ذَلِكَ аслида يَفضُلُ فَضْلاً عَن ذَلِكَ эди. бу жумла хабари муқаддам, إنَّه يَنطَبِقُ жумласи мубтадои муаххар экан. яъни маъноси: тезда кўзга копланиб олишлиги бунга қўшимча бўлади" экан.

## Қоида

## Хабари муқаддам ҳақида:

**Турт ўринда хабар мубтадодан олдин келишлиги вожиб бўлади** яъни: тўрт ўринда хабар хабари муқаддам, мубтадо эса мубтадои муаххар бўлади.

**1)** Агар мубтадо накра бўлиб, хабар шибҳи жумла бўлса.

Мас: عَلَى الحُدُودِ رِجَالٌ، عِندَكَ صَدِيقٌ، بَعْدَ المَوتِ حِسَابٌ каби.

**2)** Агар мубтадо хабарга қайтадиган замирни ўз ичига олса.

Мас: فِي المَدرَسَةِ نَاظِرُها، فِي البَيْتِ صَاحِبُهُ каби.

**3)** Хабар жумлани бошида келадиган истифҳомлардан бўлса,

Мас: مَتَى السَّفَرُ، أَينَ الكُرَّاسُ، كَيفَ حَالكَ каби.

**4)** Агар мубтадо إِلَّا билан ёки إِنَّمَا билан чекланган бўлса.

Мас: ما فِي المَدْرَسَةِ إِلّا المُدَرِّسُونَ، إِنَّمَا فِي المَدْرَسَةِ المُدَرِّسُونَ каби.

Дарсимиздаги إنه ينطبقُ жумласи ушбу тўрттанинг иккинчисига тўғри келади, яъни мубтадо хабарга қайтадиган бир замирни ўз ичига олган, худди فِي المدرَسَةِ نَاظِرُها каби, чунки إِنَّه يَنطَبِقُ мубтадосидаги маъно хабардаги ذلك га қайтади.

# 11 - Дарс

## أَعْضَاءُ الإنسَانِ

## 1 – бўлим

وَبعْدَ ذَلِكَ قَالَ المُعَلِّمُ لَهُمَا: لا تَنسَيَا الشَّعْرَ النَّابِتَ عَلَى أَطْرَافِ الأَجْفَانِ فَمَا اسْمُهُ؟

***Шундан Кейин Муаъллим улар иккисига: икки қовоқни четларида ўсувчи тукни унитманглар, уни исми нима деди ?***

**Таркиби:**

- وَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- وَبَعْدَ ذَلِكَ – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи قال
- قَالَ – феъли мозий
- المعَلِّمُ – фоил
- لهما – жор мажрур мутаъаллағи قال. жумла охиргача مَقَوْلُ القَوْلِ
- لا تَنسَيَا – феъли наҳи, ўзида أنتما фоили бор.
- الشَّعْرَ النَّابِتَ – мавсуф сифат бўлиб мафъулум беҳ
- عَلَى – ҳарфи жор
- أطرَافِ الأجْفَانِ – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи النَّابِتَ
- فَـ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- مَا – хабари муқаддам
- اسمُهُ – изофа бўлиб мубтадои муаххар.

فَقَالَ لَهُمَا عِندَئِذٍ المُعَلِّمُ: إِنَّهَا تَسْتَوْقِفُ كُلَّ مَا يُخْشَى وُقُوعُهُ فِي العَيْنِ مِنَ الذَّرَّاتِ المُتَطَايِرَةِ فِي الجَوِّ كَالتُّرَابِ والهَوَامِّ

***Сўнг муаъллим ўша пайтда улар иккисига: Албатта у кўзга тушишлиги кўрқиладиган тупроққа, ҳашаротга ўхшаш ҳавода учиб юрувчи зарраларнинг ҳар бирини тўхтатиб қолади деди.***

**Таркиби:**

- فَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- قال – феъли мозий
- لهما – жор мажрур мутаъаллағи قال
- عِندَئِذٍ – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи قال
- المُعَلِّمُ – фоил. жумла охиргача مَقَوْلُ القَوْلِ
- إنّ - إنها хуруфи мушаббаҳати бил феъл, ها муттаси замир исми, жумла хабари.
- تَسْتَوْقِفُ – феъли музорий, ўзида هي фоили бор исмига қайтади.
- كُلَّ – музоф
- ما – мавсула, жумла силаси бўлиб музофун илайҳ бўлиб мафъулум беҳ.
- يُخْشَى – феъли музорий мажҳул
- وُقُوعُه – изофа бўлиб ноиби фоил, ـه муттасил замири мавсулага қайтади.
- في العَيْنِ – жор мажрур мутаъаллағи وقوعُ
- من – ҳарфи жор

- الذَّرَّاتِ المُتطَايِرَةِ – мавсуф сифат, мажрур мутаъаллағи يُخْشى

бўлиб من ҳарфи жор ما мавсуласидан байон бўлади.

- فِي الجوِّ – жор мажрур мутаъаллағи المتطايِرَةِ
- كالتُّرَابِ – жор мажрур мутаъаллағи маҳзуф يُشْبِهُ га бўлиб الجوِّ

га сифат бўлади.

- و – ҳарфи атифа
- الهَوامِّ – маътуф, маътуфун алайҳ التُّرَابِ.

**Эслатма:**

***Бизга маълумки мавсулалар умумий ва хусусийга бўлинади,*** хусусийси у хос бўлгани учун силасига нима келишлиги аниқ.

Мас: الَّذِي бўлса унинг силасига фақат Ақил эгалари ва Уларнинг сифатлари келади.

Лекин ما мавсуласи умумий бўлганлиги учун унинг силасига ҳамма нарса келиши мумкин, шунинг учун унинг силасини очиб берадиган бир баёнга муҳтож. Бу баён ما нинг силасидан Кейин келадиган من ҳарфи жоридир. Унинг мажрури ما нинг силасини очиб байон қилиб беради. Бунинг учун таржима қилишда 1 чи ما нинг силасига маъно берилади, сўнг من ни ما га қўйиб маъно берилади, мас: қўзга тушишлиги кўрқиладиган) бу сила (ҳаводa учиб юрувчи зарраларнинг ҳар бирини) бу байон. Силадан Кейин худди الذَّرَّاتِ المُتَطايِرَةِ كُلَّ бўлди. Шунинг учун таркиб қилганда من ҳарфи ما дан байон деб айтилади.

## 2 – бўлим

ثُمَّ قَالَ مُخَاطِبًا لِيُوسُفَ: قُلْ لِي يا يُوسُفُ: هَلْ تَكُونُ عَينَاكَ مَفْتُوحَتَيْنِ أَوْ مُطْبَقَتَيْنِ عِندَمَا تَكُونُ يَقْظَانَ؟

***Сўнг У Юсуфга мурожаъат қилиб: Эй Юсуф менга айтчи икки кўзинг сен уйғоқ бўлган вақтингда очиқ бўладими ёки юмуқ бўладими деди.***

**Таркиби:**

- ثُمَّ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- قَالَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- مُخَاطِبًا – хол фоилдан
- لِيُوسُفَ – жор мажрур мутаъаллағи. قال феьлига (يُوسُف)

ажамий алам, ғойри мунсариф. жумла охиргача مَقَوْلُ القَوْلِ.

- قُلْ – феъли амир, ўзида أنتَ фоили бор
- لِي – жор мажрур мутаъаллағи قُلْ
- يا – ҳарфи нидо.
- يُوسُفُ – мунодо.
- هَلْ – ҳарфи истифҳом, жумла мустафҳом.
- تَكُونُ – афоълу ноқиса.
- عَينَاكَ – изофа бўлиб исми.
- مَفتُوحَتَيْنِ – хабари.
- أَوْ – ҳарфи атифа.
- مُطبقَتَيْنِ – маътуф, маътуфун алайҳ مَفتُوحَتَيْنِ
- عند – музоф.

- ما – масдария, жумла мусаддар бўлиб عند га музофун илайҳ зарф мутаъаллағи مُطبقَتَيْنِ
- تكونُ – афоълу ноқиса, ўзида أنتَ исми бор.
- يقْظانَ – хабари, فعْلانُ вазнида келадиган сифат бўлиб ғойру мунсарифдир.

- أَلَا تَعْرِفُ السَّبَبَ فِي بَقَائِهَا مَفْتُوحَةً؟

- كَلَّا

- إِنَّ أَلَاذُنَ للنَّائِمِ كَالحَارِسِ، وَلِذَلِكَ تَبْقَى دَائِماً مَفتُوحَةً، فَإِذَا هَدَّدَ النَّائِمَ خَطَرٌما؛ نَبَّهَتْهُ سَرِيعاً

***- Сен уни очиқ ҳолда қолишидаги сабасини билмайсанми ?***
***- Йўқ***
***- Албатта, ухловчинг қулоғи қўриқчига ўхшайди ва шунинг учун у доимо очиқ ҳолда қолади, ухловчига бирон бир хатар таҳдид солган вақтта қулоқ уни тезда уйғотади.***

**Таркиби:**

- أَلَا – ҳарфи таҳзиз
- تَعْرِفُ – феъли музорий, ўзида أنت фоили бор
- السَّبَبَ – мафъулум беҳ
- في – ҳарфи жор
- بَقَائِها – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи الكَائِن га бўлиб السَّبَبَ сифат

- مَفْتُوحَةً – بقائِها даги ها замирдан хол, бу замир بَقاءٌ ни фоили

бўлади, жумла маҳзуф قال дан مَقَوْلُ القَوْلِ.

- كلّا – ҳарфи раддия, маҳзуф قال дан مَقَوْلُ القَوْلِ
- إنَّ – ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл
- الأذُنَ – исми
- للنَّائِمِ – жор мажрур мутаъаллағи الكائنَ бўлиб الأذُنَ га сифат.
- كالحَارِسِ - жор мажрур мутаъаллағи маҳзуф يُشْبِهُ га бўлиб إنَّга

хабар

- و – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- لِذَلك – жор мажрур мутаъаллағи تَبْقَى
- تَبْقَى – феъли музорий, ўзида هي фоили бор.
- دَائِماً – зарф мутаъаллағи تَبْقَى
- مَفتُوحَةً – хол هي фоилдан
- فَـ – ҳарфи атиф, жумла жумлага атиф.
- إذا – шартия, зарфия музоф, жумла музофун илайҳ зарф

мутаъаллағи نبَّهَتْ

- هَدَّدَ – феъли шарт, мозий
- النَّائِمَ – мафъулум беҳ.
- خَطَرٌ – фоил.
- مَا – мубҳам исм бўлиб خَطَرٌ га сифат.
- نبَّهَتْهُ – نبَّهَتْ жавоби шарт, мозий, ўзида هي фоили бор, ـهُ

муттасил замир мафъулум беҳ.

- سَرِيعًا зарф мутаъаллағи نبَّهَتْ

## Қоида

### أَلَا – ҳарфи тахзиз ҳақида:

أَلَا – ҳарифлари бир неча хил бўлиб улар асосан иккига бўлинади غَيرُ عَامِلَةٍ ва عَامِلَةٌ яъни амал қиладиган ва амал қилмайдиганга бўлинади.

❒ **عَامِلَةٌ Амал қилувчи** деб истифҳом ҳамзаси ва لَا нафи жинсдан таркиб тобган أَلَا га айтилади, бу ўзи учга бўлинади.

**1)** Ҳарфи тавбеҳ ва инкор.

Мас: أَلَا طَعَانَ، أَلَا فُرْسَانَ عَادِيَةٍ

**Таркиби:** فُرْسَانَ عَادِيَةٍ

أَلَا – даги أ ҳамза ҳарфи тавбеҳ ва инкор

لَا – нафи жинс

طَعَانَ – исми, хабари маҳзуф

**2)** Ҳарфи таманни бу أَلَا жумлаи исмияга киришлиги билан хосланиб туради.

Мас: أَلَا رَجُلَ فِي الدَّارِ فَيَسْتَقْبِلَنَا каби

**3)** Нафийдан сўрашлик ҳарфи.

Мас: أَلَا اصْطِبَارَ لِسَلْمَى أَمْ لَهَا جَلَدٌ каби

Бу уччала кўринишда أَلَا лардаги لا нафи жинс амал қилаяпти, шунинг учун буларга عامِلَةٌ Амал қилувчи деб номланди.

❒ **غَيرُ عَامِلَةٍ ҳам учга бўлинади.**

**1)** Ҳарфи истифтох. Бирор бир нарсага таъсири йўқ, у жумлани бошида келиб أَلَا ***"Огоҳ бўлинг"*** деб бошлайди.

Мас: ﴿أَلَآ إِنَّهُمْ هُمُ ٱلسُّفَهَآءُ وَلَٰكِن لَّا يَعْلَمُونَ ۝١٣﴾[1]

**2)** Ҳарфи араз яъни таклиф ҳарфи.

Мас: أَلَا تنْزِلُ بِنا каби

**3)** Ҳарфи тахзиз, бир нарсани тезлик билан талаб қилишлик маъносида. Бу жумлаи феълияга келиши билан хосланиб туради.

Мас: ﴿أَلَا تُحِبُّونَ أَن يَغْفِرَ ٱللَّهُ لَكُمْ ۗ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ۝٢٢﴾[2]

Ёки дарсимиздаги أَلَا تَعْرِفُ السَّبَبَ каби.

Бу غَيرُ عاملةٍ бўлган кўринишдаги уч холатда أَلَا жумлага таъсир ўтказмаган.

---

(1) [سورة البقرة :١٣]

(2) [سورة النور :٢٢]

# 12 - Дарс

## الثَّعْلَبُ وَالعُنْقُودُ

### 1 – бўлим

| | | |
|---|---|---|
| حِكَايَةٌ عَنْ ثَعْلَبِ | ❋❋ | قَدْ مَرَّ وَسْطَ العِنَبِ |
| وَشَاهَدَ العُنْقُودَ فِي | ❋❋ | لَوْنٍ كَلَوْنِ الذَّهَبِ |
| وَغَيرَهُ مِنْ جِنْسِهِ | ❋❋ | أَسْوَدَ مِثْلَ الرُّطَبِ |
| وَالجُوعُ قَدْ أَوْدَى بِهِ | ❋❋ | بَعْدَ أَذَانِ المَغْرِبِ |

***Бу дар ҳақиқат узимнинг ўртасидан ўтган ва бир бош узумни тиллони ранггига ўхшаш рангда кўрган, ва уни жинсидан бошқасини хурмога ўхшаш қора ҳолда кўрган тулки ҳақида ҳикоя, ва очлик шом озонидан Кейин уни қийнаб қўйган эди.***

**Таркиби:**

- حِكَايَةٌ – маҳзуф هَذِه мубтадосига хабар
- عَنْ ثَعْلَبِ – жор мажрур мутаъаллағи حِكَايَةٌ
- قَدْ – ҳарфи таҳқиқ
- مَرَّ – феъли мўзий, ўзида هُو фоили бор бўлиб жумла ثَعْلَبِ га сифат
- وَسْطَ العِنَبِ – изофа бўлиб изофа бўлиб зарф мутаъаллағи مرَّ
- وَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.

- شَاهَدَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор.
- العُنْقُودَ – мафъулум беҳ
- فِي لَوْنٍ - жор мажрур мутаъаллағи شاهد
- كَ – ҳарфи жор
- لَوْنِ الذَّهَبِ – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи يُشْبِهُ га бўлиб

لَوْنٍ га сифат.

- وَ – ҳарфи атифа.
- غَيرَهُ – изофа бўлиб маътуф, мфътуфун алайҳ العُنْقُودَ.
- مِنْ – ҳарфи жор
- جِنْسِه – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи الكائن га бўлиб غيرَهُ
- أَسْوَدَ – хол, мафъулдан, ғойру мунсариф.
- مِثلَ الرُّطَبِ - изофа бўлиб أسْوَدَ
- وَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- الجُوعُ – мубтадо, жумла хабар.
- قَدْ – ҳарфи таҳқиқ
- أوْدَى – феъли мозий, ўзида هُوَ фоили бор, мубтадога қайтади.
- بِهِ – жор мажрур мутаъаллағи أوْدَى
- بَعدَ أذَانِ المَغْرِبِ – катта изофа бўлиб зарф мутаъаллағи أوْدَى.

فَجَاءَ يَبْغِي أَكْلَةً ** مِنهُ وَلَو بِالتَّعَبِ

سَعَى فَمَا أَمْكَنَ أنْ ** يَطْلَعَ فَوقَ الخَشَبِ

فَرَاحَ مِثْلَمَا أَتَى ** وَجَوْفُه فِي لَهَبٍ

***Натижада агар машаққат билан бўлса ҳам ундан ейишликни ҳохлаб келди, ҳаракат қилди ва сўри токини устига чиқмоқликка имкон топа омади ва қорни ўтда бўлган ҳолда келганига ўхшаш кетди.***

**Таркиби:**

- فَـ – ҳарфи атифа, натижада маъносида.
- جَاءَ – феъли мозий, ўзида هُوَ фоили бор
- يَبْغِي – феъли музорий, ўзида هُوَ фоили бор, бўлиб يَبْغِي

жумласи جَاءَ ни هُوَ фоилидан хол.

- أَكْلَةً – мафъулум беҳ.
- مِنهُ – жор мажрур мутаъаллағи أَكْلَةً
- وَ – ҳарфи васлия,
- لَوْ – ҳарфи шартия, феъли шарт كَانَ маҳзуф, жавоби шарт جَاءَ

олдинда

- بِالتَّعَبِ – жор мажрур мутаъаллағи маҳзуф كَانَ
- سَعَى – феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- فَـ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- مَا – ҳарфи нафи
- أمْكَنَ – феъли мозий, ўзида هُوَ фоили бор
- أنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи
- يَطْلَعَ – мансуб бўлиб мафъулум беҳ, феъли музорий, ўзида

هو фоили бор.

- فَوقَ الخَشَبِ – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи يَطْلَعَ

- فَـ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- رَاحَ - феъли мозий, ўзида هُوَ фоили бор.
- مِثْلَ – музоф
- مَا – масдария, жумла мусаддар бўлиб музофун илайҳ, مِثْلَمَا أَتَى жумласи маҳзуф мафъулум мутлаққа сифат, яъни رَاحَ رَوَاحًا مِثْلَمَا أَتَى.
- أَتَى – феъли мозий, ўзида هُوَ фоили бор
- وَ – холия
- جَوْفُه – изофа бўлиб мубтадо
- فِي لَهَبٍ – жор мажрур мутаъаллағи كَانَ га бўлиб хабар.

**Изоҳ:** Агар لَوْ нинг жавоби ўзидан олдинда келса وَلَوْ даги واوваслия бўлади юқорида айтилганидек.

وَقَالَ هَذَا حِصْرِمٌ ❋❋ رَأَيْـتُـهُ فِي حَلَـبِ

قَالَ لَهُ العُنقُودُ: بَلْ ❋❋ خَسِئْتَ فَاذْهَبْ يَا غَبِي

طُولُ لِسَانٍ فِي الهَوَا ❋❋ وَقَـصِـرٌ فِي الـذَّنَـبِ

***ва У: Бу хомдир мен уни Халабда кўрганман деди ва бир бош узим унга: Балки ноумид бўлдин бас кет Эй нодон, Тилнинг узуни ҳавода ва қисқалиги оқибаттадир деди***

**Таркиби:**

- وَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- قَالَ – феъли мозий, ўзида هُو фоили бор, жумла مَقَوْلُ القَوْلِ

- هَذَا – мубтадо
- حِصْرِمٌ – хабар
- رأيتُهُ – رَأيتُ феъли мозий, ـتُ муттасил замир фоили, ـهُ

муттасил замир мафъулум бех, رأيتُ жумласи هَذَا га 2 чи хабар.

- فِي حَلَبِ – жор мажрур мутаъаллағи رَأَيتُ
- قَالَ – феъли мозий
- لَهُ – жор мажрур мутаъаллағи قال
- العُنقُودُ – фоил. жумла охиргача مَقَوْلُ القَوْلِ
- بَلْ – ҳарфи истиънофия.
- خَسِئْتَ – феъли мозий, ـتَ муттасил замир фоили бор
- فَ – ҳарфи атиф لِلتَّرتِيبِ.
- اذْهَبْ – феъли амр, ўзида أَنتَ фоили бор
- يَا – ҳарфи нидо
- غَبِي – мунодо
- طُولُ لِسَانٍ – изофа бўлиб мубтадо
- فِي الهوا – жор мажрур мутаъаллағи тақдирдаги كَانَ га бўлиб

хабар.

- و – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- قَصِرٌ – маътуф, маътуфун алайҳ طُولُ لِسَانٍ демак асли قَصِيرُ لِسَانٍ

бўлган, мубтадо.

- فِي الذَّنَبِ – жор мажрур мутаъаллағи тақдирдаги كَانَ га бўлиб

хабар.

# 13 - Дарс

## عُصْفورُ مَرْيَمَ

### 1 – бўлим

كَانَ لِمَـرْيَمَ عُصْفُورٌ جَمِيلٌ، وَكَانَتْ تُحِبُّهُ كَثِيراً، فَعَمِلَت لَهُ قَفَصًا، وَوَضَعَتْهُ فِيْهِ؛

***Марямни чиройли чумчуғи бор эди ва У уни кўп яхши кўрар эди ва унга бир қафас қилди ва уни унга қўйди.***

**Таркиби:**

- كَانَ – афоълу ноқиса
- لِمَرْيَمَ – жор мажрур мутаъаллағи كَانَ га бўлиб хабар, муаннас алам ғойрумунсариф.
- عُصْفُورٌ جَمِيلٌ – мавсуф сифат бўлиб исми
- وَاو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- كَانَتْ – афоълу ноқиса, ўзида هِيَ исми бор, жумла хабари
- تُحِبُّه – феъли музорий, ўзида هِيَ фоили бор исмига қайтади, ـه муттасил замир мафъулум беҳ.
- كَثِيراً – маҳзуф мафъулум мутлақни сифати
- فَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- عَمِلَت – феъли мозий, ўзида هِيَ фоили бор.
- لَهُ – жор мажрур мутаъаллағи عَمِلَت
- قَفَصًا – мафъулум беҳ
- وَاو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.

- وَضَعَتْهُ – феъли мозий, ўзида هِيَ фоили бор, ـه муттасил замир мафъулум беҳ.
- فِيْهِ – жор мажрур мутаъаллағи وضَعَتْ.

❀ ❀ ❀

وَكَانَ العُصْفُورُ أَلِيفَـاً، يَأْتِي إِلَى مَرْيَمَ وَيَأْكُلُ مِنْ يَدِهَا، وَكَانَتْ تَفْتَحُ لَهُ القَفَصَ حِيْناً بَعْدَ حِيْنٍ؛

***Ва Чумчуқ Марямга келадиган ва уни қўлидан ейдиган улфатга айланди ва у Марям уни учун қафасни баъзи баъзида очиб турар эди.***

**Таркиби:**

- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- كَانَ – афоълу ноқиса
- العُصْفُورُ – исми
- أليفـاً – хабари
- يأْتِي – феъли музорий, ўзида هُوَ фоили бор бўлиб жумла أليفـَ га сифат
- إلى مَرْيَمَ – жор мажрур мутаъаллағи يأْتِي.
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- يَأْكُلُ – феъли музорий, ўзида هُوَ фоили бор
- مِنْ – ҳарфи жор
- يدِهَا – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи يأْكُلُ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- كَانَتْ – афоълу ноқиса, ўзида هِيَ исми бор, жумла хабари
- تَفْتَحُ – феъли музорий, ўзида هِيَ фоили бор исмига қайтади.

- لَهُ – жор мажрур мутаъаллағи تفْتَحُ
- القَفَصَ – мафъулум беҳ.
- حِيْناً – зарф мутаъаллағи تفْتَحُ
- بَعْدَ حِيْنٍ – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи تَفْتَحُ.

وبِمَا أَنَّهَا كَانَتْ تُحِبُّهُ كَثِيراً، مَا كَانَتْ تَدَعُ أَحَدًا غَيرَهَا يُطْعِمُهُ؛

***Ва Албатта Марям уни кўп яхши кўрганлиги сабабли ўзидан бошқа биронтани унга таом беришликка қўймас эди.***

**Таркиби:**

- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- بـِ – ҳарфи жор.
- مَا – зоида
- أَنَّها – исми хабари билан мажрур мутаъаллағи تَدَعُ . أنّ

ҳуруфу-мушаббаҳати бил феъл, ـهَا муттасил замир исми, жумла хабари.

- كَانَتْ – афоълу ноқиса, ўзида هِيَ исми бор, жумла хабари
- تُحِبُّهُ – феъли музорий, ўзида هِيَ фоили бор исмига қайтади, ـه муттасил замир мафъулум беҳ
- كَثِيراً – маҳзуф мафъулум мутлақни сифати
- مَا – ҳарфи нофия
- كَانَتْ – афоълу ноқиса, ўзида هِيَ исми бор, жумла хабари
- تَدَعُ – феъли музорий, ўзида هِيَ фоили бор исмига қайтади
- أَحَدًا – 1чи мафъулум беҳ

- غَيرَها – изофа бўлиб أحَدًا сифат
- يُطْعِمُهُ – феъли музорий, ўзида هُوَ фоили бор, ـه муттасил

замир мафъулум беҳ, бўлиб жумла تَدَعُ га 2чи мафъулум беҳ

**Қоида**

### مَا – зоида ҳақида:

مَا – ҳарфи бешта ўринда зоида деб эътибор қилинади.

**1)** Ҳарфи жор билан мажрурни ўртасида келса.

Мас: سَأُسَافِرُ عَمَّا قَرِيْبٍ аслида عَن مَا эди.

**2)** كَثِيراً ва قَلِيلا дан Кейин келса.

Мас: كَثِيراً مَا نَبكِي هَذِه الأيَّامَ ёки قَلِيلا مَا نَضْحَكُ

**3)** لا سِيَّمَا даги مَا

Мас: أُحِبُّ الفَوَاكِهَ وَلا سِيَّمَا التُّفَاحِ

**4)** Зарфларга туташиб келса بينما каби

Мас: بَيْنَمَا نَحنُ نَتَعَلَّمُ دَخَلَ عَلَينا المُدِيرُ

**5)** كَيفَمَا، حَيثُمَا шартияларидаги مَا

Мас: كَيْفَمَا تَذْهَب أذْهَب، حَيثُمَا تَجْلِسْ أَجْلِسْ

Демак дарсимизда келган بِمَا أنَّهَا даги مَا зоида бўлади, чунки бу مَا ҳарфи жор билан мажрурни ўртасида келган.

## 2 – бўлим

وَأَرْسَلَتْ لَهَا عَمَّتُهَا يَوْمًا مِنْ الأَيَّامِ لُعْبَةً جَمِيلَةً، فَطَارَتْ مَرْيَمُ فَرَحًا، وَبَقِيَتْ تَلْعَبُ بِهَا طُولَ ذَلِكَ النَّهَارِ، وَنَسِيَتْ أَنْ تُطْعِمَ العُصْفُورَ؛

***Ва Аммаси унга кунлардан бир куни чиройли ўйинчоқ жунатди, натижада Марям қувонган ҳолда ирғиди, ва ўша куни бўйи у билан ўйнади ва чумчуққа таъом беришни унутти.***

**Таркиби:**

- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- أَرْسلتْ – феъли мозий.
- لَهَا – жор мажрур мутаъаллағи أَرْسَلَتْ
- عَمَّتُها – изофа бўлиб фоил
- يَوْمًا – зарф мутаъаллағи أَرْسَلَتْ
- مِنْ الأَيَّامِ – жор мажрур мутаъаллағи كَانَ га бўлиб يَوْمًا га сифат
- لُعْبَةً جَمِيلةً – мавсуф сифат бўлиб мафъулум беҳ.
- فَـ – ҳарфи атифа, натижада маъносида.
- طَارَتْ – феъли мозий
- مَرِيَمُ – фоили
- فَرَحًا – хол, фоилдан
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- بَقِيَتْ - феъли мозий, ўзида هِيَ фоили бор
- تَلْعَبُ – феъли музорий, ўзида هِيَ фоили бор, бўлиб تلْعَب

жумласи بقيتْ ни هِيَ фоилидан хол.

- بِهَا – жор мажрур мутаъаллағи تَلْعَب
- طُولَ ذَلِكَ النَّهَارِ – катта изофа бўлиб зарф мутаъаллағи تَلْعَب
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- نَسِيَتْ – феъли мозий, ўзида هِيَ фоили бор

- أَنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи
- تُطْعِمَ – мансуб бўлиб мафъулум беҳ, феъли музорий, ўзида

هِيَ фоили бор

- العُصْفُورَ – мафъулум беҳ.

وَفِي الغَدِ جَاءَ إِلَيهَا سَعِيدٌ ابْنُ خَالِهَا، فَلَعِبَتْ مَعَهُ طُولَ النَّهَارِ بِلُعْبَتِهَا، وَلُعْبَةٍ أُخْرَى جَاءَ بِهَا سَعِيدٌ، وَنَسِيَتْ أَنْ تُطْعِمَ العُصْفُورَ؛

***Ва эртасига унга тоғасини ўғли Саид келди ва куни бўйи у билан бирга ўзининг ўйинчоғи ва Саид уни келтирган бошқа ўйинчоқ билан ўйнади ва чумчуққа таъом бермоқликни унутди.***

**Таркиби:**

- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- فِي الغَدِ – жор мажрур мутаъаллағи جاءَ
- جَاءَ – феъли мозий
- إِلَيهَا – жор мажрур мутаъаллағи جاءَ
- سَعِيدٌ – фоил,мавсуф
- ابْنُ خَالهُا – катта изофа бўлиб сифат
- فَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- لَعِبَتْ – феъли мозий, ўзида هِيَ фоили бор
- مَعَهُ – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи لَعِبتْ
- طُولَ النَّهَارِ – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи لَعِبتْ
- بِـ – ҳарфи жор
- لُعْبَتِهَا – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи لَعِبتْ

- وَاو – ҳарфи атифа
- لُعْبَةٍ – маътуф, маътуфун алайҳ لُعْبتِها, мавсуф бўлиб
- أُخْرَى – ١чи сифат
- جَاءَ – феъли мозий, жумла لُعْبَةٍ га 2чи сифат
- بها – بِـ таъдия, жор, ـهَا мажрур мутаъаллаги جاءَ
- سَعِيدٌ – фоил
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- نَسِيَتْ – феъли мозий, ўзида هِيَ фоили бор
- أَنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи
- تُطْعِمَ – мансуб бўлиб мафъулум беҳ, феъли музорий, ўзида

هِيَ фоили бор

- العُصْفُورَ – мафъулум беҳ.

وَفِي اليَوْمِ الثَّالِثِ تَرَكَتِ اللُّعْبَةَ، وَجَاءَتْ إِلَى العُصْفُورِ وَفِي يَدَيْها شَيْءٌ مِنْ البَذُورِ لِتُطْعِمَهُ، فَوَجَدَتْه مَيِّتاً فِي القَفَصِ؛

***Ва учинчи кунда ўйинчоқни ташлади ва икки қўлида донлардан бирор нарса бўлган ҳолда чумчуққа унга дон беришлик учун келди ва уни қафасни ичида улик ҳолда топди.***

**Таркиби:**

- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- فِي – ҳарфи жор
- اليَوْمِ الثالثِ – мавсуф сифат бўлиб мажрур мутаъаллаги تَرَكَتِ
- تَرَكَتِ – феъли мозий, ўзида هِيَ фоили бор,

- اللُّعْبَةَ – мафъулум беҳ
- وَاو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- جَاءَتْ – феъли мозий, ўзида هِيَ фоили бор
- إلى العُصْفُورِ – жор мажрур мутаъаллағи جَاءَتْ
- وَاو – холия
- في – ҳарфи жор
- يَدَيْهَا – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи كَانَ га бўлиб хабари муқаддам.
- شَيْءٌ – мубтадои муаххар
- مِنْ البُذُورِ – жор мажрур мутаъаллағи كَانَ га бўлиб شَيْءٌ га сифат.
- لِـ – ҳарфи жар لام للتعليل
- أنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи маҳзуф
- تُطْعِمَه – мансуб бўлиб мажрур мутаъаллағи جاءتْ га, ва феъли музорий, ўзида هِيَ фоили бор, ـه муттасил замир мафъулум беҳ.
- فَـ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- وَجَدَتْه – феъли мозий, ўзида هِيَ фоили бор, ـهُ муттасил замир мафъулум беҳ.
- مَيِّتا – хол, ـه муттасил мафъул замирдан.
- في القَفَصِ – жор мажрур мутаъаллағи وَجَدَتْ

# 14 - Дарс

## سُلَحْفَاةٌ وأرْنَبٌ

### 1 – бўлим

يُحْكَى أَنَّ سُلَحْفَاةً وَأَرْنَبًا تَسَابَقَتَا مَرَّةً، وجَعَلَتَا الحَدَّ بَينَهُمَا شَجَرَةً، وَقَدْ اتَّفَقَتَا عَلَى أَنَّ مَنْ تَصِلُ إِلَى الشَّجَرَةِ قَبْلَ الأُخْرَى تَكُونُ لَهَا جَائِزَةٌ عَظِيمَةٌ تُعْطِيْهَا الأُخْرَى؛

***Албатта бир Тошбақа ва бир Қуён ўзаро бир марта мусобақа қилишганликлари ва улар иккаласи ораларидаги чегарани бир дарахт қилганликлари ва дар ҳақиқат албатта ўша дарахтга бошқасидан олдин етиб борган кимсага бошқаси уни берадиган катта мукофот бўлишлигига иттифоқ қилганликлари ҳикоя қилинади.***

**Таркиби:**

- يُحْكَى – феъли музорий мажҳул, أنَّ исми хабари билан ноиби фоил
- أنَّ – ҳуруфу мушуббаҳат бил феъл
- سُلَحْفَاةً – исми
- وَاو – ҳарфи атифа
- أَرْنَبًا – маътуф, маътуфун алайҳ سُلَحْفَاةً. жумла хабар.
- تَسَابَقَتَا – феъли мозий, ўзида هما фоили бор исмига қайтади.
- مَرَّةً – зарф мутаъаллағи تَسَابَقَتَا
- وَاو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- جَعَلَتَا – феъли мозий, ўзида هُمَا фоили бор.

- الحَدَّ – 1чи мафъулум беҳ, мавсуф
- بَينَهُمَا – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи الكَائِنَ га бўлиб الحَدَّ га

сифат

- شَجَرَةً – 2чи мафъулум беҳ.
- وَاو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- قَدْ – ҳарфи таҳқиқ
- اتَّفَقتَا – феъли мозий, ўзида هُمَا фоили бор,
- عَلَى – ҳарфи жор, أنَّ исми хабари билан мажрур матаъаллағи

اتَّفَقَتَا

- أنَّ – ҳуруфу мушуббаҳати бил феъл
- مَنْ – мавсула, жумла силаси бўлиб أنَّ га исм
- تَصِلُ – феъли музорий, ўзида هِيَ фоили бор مَنْ га қайтади.
- إلَى الشَّجَرَةِ – жор мажрур мутаъаллағи تَصِلُ
- قبلَ الأُخْرى – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи تَصِلُ
- تَكُونُ – афъолу ноқиса бўлиб жумла أنَّ ни хабари.
- لَهَا – жор мажрур мутаъаллағи تَكُونُ га бўлиб хабари.
- جَائِزَةٌ عَظِيمَةٌ – мавсуф сифат бўлиб исми.
- تُعْطِيهَا – феъли музорий, هَا муттасил замир мафъулум беҳ,

жумла جَائِزَةٌ га 2чи сифат.

- الأُخْرَى – фоил.

أَمَّا الأَرْنَبُ فَقَدْ اتَّكَلَتْ عَلَى خِفَّتِها فِي الجَرْيِ، فَتوَانَتْ في الطَّرِيقِ، وَنَامَتْ؛

***Аммо Қуён югуришдаги енгиллигига ишонди ва йўлга этиборсиз бўлди ва ухлади.***

**Таркиби:**

- أَمَّا – таъкидия
- الأَرْنَبُ – мубтадо
- فَ – жавобия
- قَدْ – ҳарфи таҳқиқ, жумла хабар
- اتَّكَلتْ – феъли мозий, ўзида هِيَ фоили бор, мубтадога

қайтади

- عَلَى – ҳарфи жор
- خفَّتِها – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи اتَّكَلتْ
- في الجْرِي – жор мажрур мутаъаллағи خفَّتِ
- فَ – харфи атиф, жумла жумлага атиф.
- تَوَانَتْ – феъли мозий, ўзида هِيَ фоили бор
- في الطَّرِيقِ – жор мажрур мутаъаллағи توانَتْ
- وَاو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- نَامَتْ – феъли мозий, ўзида هِيَ фоили бор

وَأَمَّا السُّلَحْفَاةُ فَلِعِلْمِهَا بِبُطْءِ حرَكَتِهَا لمْ تتَوَانَ، وَلَمْ تُفَرِّطْ، بَلْ اسْتَمرَّتْ في السَّيْرِ رُويْدًا، رُوَيداً، حَتَّى وَصَلَتْ إِلَى الشَّجَرَةِ ؛

***Ва Аммо Тошбақа ўзини ҳаракатини суслигини билганлиги учун эътиборсизлик қилмади ва дангасалик қилмади балки ҳаракат қилишликда секин секин давом этди, ҳатто ўша дархтга етиб олди***

**Таркиби:**

- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- أمّا – таъкидия
- السُّلَحْفَاةُ – мубтадо
- فَ – жавобия
- لِ – ҳарфи жор
- عِلْمِهَا – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи لمْ تَتَوانَ
- بِ – ҳарфи жор
- بُطْءِ حرَكَتِها – катта изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи عِلْمِ
- لمْ تتَوانَ – жумла хабар, феъли жаҳд, ўзида هِيَ фоили бор

мубтадога қайтади.

- وَاو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- لَم تُفَرِّطْ – феъли жаҳд, ўзида هِيَ фоили бор
- بَلْ – ҳарфи истидрокия.
- اسْتَمرَّتْ – феъли мозий, ўзида هِيَ фоили бор.
- في السَّيْرِ – жор мажрур мутаъаллағи اسْتَمرَّتْ
- رُويْدًا – мазхуф اسْتَمْرارًا мфъулум мутлаққа сифат
- رُوَيدًا – таъкиди лафзий
- حَتَّى – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- وَصَلَتْ – феъли мозий, ўзида هِيَ фоили бор.
- إلى الشَّجَرَةِ – жор мажрур мутаъаллағи وصَلَتْ

## Қоида

**رُوَيْدًا – ҳақида:**

Дарсимиздаги رُوَيدًا танвин билан келиб тўрт хил кўринишда учрайди.

**1)** Мафъулум мутлақ бўлиб أَرْوَدَ феълидан ноиби бўлиб келади ва ундан Кейин келган исм мафъулум беҳ бўлади.

Мас: رُويدًا خالِدً аслида أَرْوَدَ خالِدً эди.

**2)** Агар رُويدًا маърифа исмдан Кейин келса хол бўлади.

Мас: خَرَجَ الطُّلَّابُ رُوَيْدًا

**3)** Мафъулум мутлаққа сифат бўлиб келади.

Мас: سّارَ اللَّاعِبُونَ سَيْرًا رُوَيْدًا

**4)** Маҳзуф мафъулум мутлаққа сифат бўлиб келади.

Мас: سارَ تِلْمِيذٌ رُوَيْدًا

Ёки дарсимизда اسْتَمَرَّتْ فِي السَّيْرِ رُوَيْدًا каби, бу мисолларда سَيْرًا، اسْتِمْرارًا мафъулум мутлақлар маҳзуф, رُوَيْدًا уларга сифат бўлиб келяпти.

## 2 – бўлим

فَعِنْدَمَا اسْتَيْقَظَتِ الأَرْنَبُ مِنْ نَوْمِهَا لَمْ تَجِدْهَا، فَجَرَتْ بَكُلِّ جُهْدِهَا لِتَسْبقَ السُّلَحْفَاةَ، وَلَكِنْ خَابَ أَمَلُهَا، وَذَهَبَ جَرْيُهَا وَتَعَبُهَا سُدًى؛

***Қуён уйқусидан уйғонган вақитда уни топмади ва тоқатини борича тошбақадан ўзиб кетишлик учун югурди ва лекин умиди амалга ошмади ва югуриши, машаққати бекор кетти.***

**Таркиби:**

- فَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.

- عِنْدَ – музоф
- مَا – мавсула, жумла силаси бўлиб музофун илайҳ зарф

мутаъаллағи لمْ تَجِدْ.

- اسْتَيْقَظَتِ – феъли мозий
- الأَرْنَبُ – фоил
- مِنْ – ҳарфи жор
- نَوْمِها – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи اسْتَيْقَظَتِ
- لمْ تَجِدْها – феъли жаҳд, ўзида هِيَ фоили бор, ها муттасил замир

мафъулум беҳ.

- فَـ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- جَرَتْ – феъли мозий, ўзида هِيَ фоили бор
- بِـ – ҳарфи жор
- كُلِّ جُهْدِه – катта изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи جَرَتْ
- لِـ – ҳарфи жор لام لِلتَّعْلِيل лом литтаълил,
- أنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи маҳзуф.
- تَسْبَقَ – мансуб бўлиб мажрур мутаъаллағи جَرَتْ . ва تَسْبَقَ

феъли музорий ўзида هِيَ фоили бор.

- السُّلَحْفَاةَ – мафъулум беҳ.
- وَاو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- لَكِنْ – ҳарфи истидрок
- خَابَ – феъли мозий
- أَمَلُهَا – изофа бўлиб фоил
- وَاو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.

- ذَهَبَ – феъли мозий
- جَرْيُها – изофа бўлиб фоил
- وَاو – ҳарфи атифа
- تَعَبُها – изофа бўлиб маътуф, маътуфун алайҳ جَرْيُها
- سُدىً – хол, фоилдан.

إِذْ رَأَتْ أَنَّ السُّلَحْفَاةَ قَدْ سَبَقَتْهَا، وَوَصَلَتْ إِلَى الشَّجَرَةِ قَبْلَهَا؛

***Чунки У албатта Тошбақа дарҳақиқат ундан олдинга ўтиб кетганлигини ва дарахтга ундан олдин етиб борганлигини кўрди.***

**Таркиби:**

- إِذْ – ҳарфи تعْليل таълилия
- رَأَتْ – феъли мозий, ўзида هِيَ фоили бор,
- أَنَّ – ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл, исми ҳабари билан رأَتْ га мафъулум беҳ.
- السُّلَحْفَاةَ – исми
- قَدْ – ҳарфи таҳқиқ, жумла хабари
- سَبَقَتْهَا – سَبَقَتْ феъли мозий, ўзида هِيَ фоили бор, ها муттасил замир мафъулум беҳ.
- وَاو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- وَصَلَتْ – феъли мозий, ўзида هِيَ фоили бор
- إلى الجَائِزَةِ – жор мажрур мутаъаллаға وصَلَتْ
- قبلَهَا – изофа бўлиб зарф мутаъаллаға وصَلَتْ

**Қоида**

## إِذْ – ҳарфи таълилия ҳақида:

إِذْ Худди لام التَّعْلِيلِ кабидир. Яъни إِذْ дан олдинги жумла إِذْ дан Кейинги жумла сабабли содир бўлади, таржимада,,Чунки'' ёки,,Учун'' деб маъно берилади.

Мас: دَخَلْتُ المَسْجِدَ إِذْ أَذِنَ المُؤَذِّنُ

Муаззин азон айтгани учун масждга кирдим, ёки
Масжидга кирдим чунки Муаззин азон айтди.

Чунки ҳам учун ҳам إِذْ таълилия бўлади, яъни إِذْдан одинги دَخَلْتُ المَسْجِدَ жумласи, إِذْ дан Кейин келган أَذِنَ المُؤَذِّنُ жумласи сабабли содир бўлди.

Мас: дарсимиздаги إِذْ رأَتْ أَنَّ السُلَحْفاةَ قَدْ سَبقَتْها жумласи сабабли Умиди амалга ошмаганлигига югириши машаққати бекор кетганлигига сабаб бўлди.

فنَدِمَتْ عَلَى تَفْرِيطِهَا كَثِيراً، وَاضْطُرَّتْ أَنْ تَدْفَعَ إِلَيهَا الجَائِزَةَ المُعَيَّنَةَ؛

***Натижада ўзини сускашлигига кўп пушаймон чекди ва тайин қилинган мукофотни унга беришликка мажрур бўлди.***

**Таркиби:**

- فَ – ҳарфи атифа,,,натижада" маъносида.
- نَدِمَتْ – феъли мозий, ўзида هِيَ фоили бор
- عَلَى – ҳарфи жор
- تَفْرِيطِهَا – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи نَدِمَتْ
- كَثِيرًا – маҳзуф мафъулум мутлаққа сифат.
- وَاو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.

# 25 - Дарс

## الغُرَابُ والثَّعْلَبُ

### 1 – бўлим

يُحْكى أَنَّ غُرَابًا سَرَقَ قِطْعَةَ لحْمٍ وطَارَ بها حَتَّى نَزَلَ على شَجَرَةٍ ليَأْكُلَها وكانَ تَحْتَ الشَّجَرَةِ ثَعْلَبٌ

***Албатта бир қарға гўштнинг бир парчасини ўғирлаганлиги ва у билан учганлиги хатто уни ейишлик учун бир дарахтга қўнганлиги ва ўша дарахтни остида бир тулки бўлганлиги ҳикоя қилинади.***

**Таркиби:**

- يُحكى– феъли мажҳул музорий
- أنَّ– ҳуру мушуббаҳати бил феъл исми хабари билан ноиби фоил.
- غُرابًا– исми, жумла хабари.
- سَرَقَ– феъли мозий, ўзида هو фоили бор исмига қайтади.
- قِطْعَةَ لحْمٍ– изофа бўлиб мафъулум беҳ
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- طارَ– феъли мозий, ўзида هوфоили бор
- بها– жор мажрур мутаъаллағи طارَ. باҳарфи жор للمُصاحبة
- حَتّى– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- نَزَلَ– феъли мозий, ўзида هوфоили бор
- على شَجَرَةٍ– жор мажрур мутаъаллағи نَزَلَ

- لـ– ҳарфи жор, ломи таълил
- أنْ– носиба, масдария, истиқбол ҳарфи маҳзуф
- يَأْكُلَها– мансуб, мажрур мутаъаллағи نَزَلَ, феъли музорий,

ўзида هو фоили бор, ها муттасил замир мафъулум беҳ

- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- كانَ– афъолу ноқиса
- تَحْتَ الشَّجَرَةِ– изофа бўлиб зарф мутаъаллағи كانَга бўлиб

хабар.

- ثَعْلَبٌ– исми

## Қоида

### لام – ҳақида:

ل бир неча турга бўлинади, ва у عامِلة амал қилувчи ва غيرُ عامِلة амал қилмайдиганга ажралади.

***عامِلة ни ўзи бир неча турга бўлинади улар қуйдагилар:***

**I –** عَامِلَةً لِلجَزْمِ яъни: ***жазимга амал қилувчи лом***, у талаб қилиш маъносини ўз ичига оладиган ломил амрдир.

Мас: ﴿وَنَادَوۡاْ يَٰمَٰلِكُ لِيَقۡضِ عَلَيۡنَا رَبُّكَۖ﴾[1]

***Роббинг бизга ҳукум қилсин.***

لِيَقْضِ даги ل лом каби.

**II –** عَامِلة للنَّصْب яъни: насбга амалга қилувчи лом.

Бу ўзи иккига бўлинади:

(1) [ سورة الزخرف: ٧٧ ]

**А)** لام التَّعليل бу лом музорий феълини маҳзуф أنْ носибаси ёрдамида мансуб қилиб, тақдирда мажрур қилади.

Мас: سَافَرْتُ لأُكْمِلَ دِرَاسَتِي

***Ўқишимни мукаммал қилиш учун сафар қилдим.***

ёки дарсимиздаги мисол نَزَلَ على شَجَرَةٍ ليَأْكُلَها лардаги لأُكْمِلَ ,ليَأْكُلَ лар لام التعليل билан мажрур бўлиб турибди.

**Б)** لام الجُحُود бу лом ҳам феъли музорийни маҳзуф أنْ носибаси ёрдамида мансуб қилиб, тақдирда мажрур қилади, лекин бу жор мажрур манфий كان нинг хабарида келади.

Мас: ﴿ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُطۡلِعَكُمۡ عَلَى ٱلۡغَيۡبِ ﴾(1)

***Аллоҳ сизларни ғайибдан хабардор қилиб қўймас.*** لِيُطْلِعَكُمْ даги ل ҳарфи لام الجُحُود дир, чунки у манфий كانнинг хабарида келяпти.

**III –** عَامِلة للجَرِّ яъни: жор қилувчи лом.

Бу ломни маъно жиҳатидан қарийб ўттизга яқин тури бор биз уларни баъзисини келтирамиз.

**1 – Қасам ломи.**

Мас: لله سَأَفُوزُ في الإمْتِحَانِ

***Аллоҳга қасамки тезда имтиҳонда ғолиб бўламан. لله бу гўё والله кабидир.***

**2 – Қасам ва Таъажжуб ломи.**

Мас: لله يبْقَى على الأيّامِ ذو حَيْدٍ

***Таъажжуб ва Аллоҳга қасамки бўйин товловчи киши кунлар устида абадий бордир.***

**3 – Таъажжуб ломи**

Мас: يا لِلْفَاجِعةِ

---

(1) [ سورة آل عمران :١٧٩ ]

***Эй фожиаъ.*** يا ҳарфи нидо таъажжуб учун, لِ зоида, الْفاجعةِ маҳзуф нидо феълига мафъул ўрнида.

**4 – Мулк ломи, яъни эгадор бўлиш.**

Мас: ﴿ وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِۗ ﴾[1]

***Осмонлар ва ерни мулки Аллоҳникидир***

**5 – Тамлик ломи, яъни кимнидир эгадор қилиш.**

Мас: وَهَبْتُ لخَالِدٍ قِيراطًا ذَهَبًا

***Мен Холидга бир қирот тилло совға қилдим.***

**6 – Иллат ломи, яъни сабибини айтиш.**

Мас: العملُ ضَرُورِيٌّ للْكَسْبِ

***Амал қилишлик касб учун зарурдир.*** Яъни لِ дан олдинги сўзнинг сабаби لِ дан Кейин атиляпти.

**7 – Насабга далолат қилувчи лом.**

Мас: لخالِدٍ عائِلَةٌ محْتَرَمَةٌ

***Холидда хурматли ойла бор.***

**8 – Замон ва макон ғоясини тугашини баёни учун.**

Мас: ﴿ وَسَخَّرَ ٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَۖ كُلٌّ يَجْرِي لِأَجَلٍ مُّسَمًّىۚ ﴾[2]

***Қуёш ва Ойни ўзига бўйин сўндирди, ҳар бири белгиланган мўлжалгача юради.***

**9 – Таблиғ ломи.**

Мас: قُلْ لِخالِدٍ أنِّي أنْتَظِرُهُ

***Холидга айт мен уни кутиб турибман.***

**10 – لام الصَّيْرُورَة ёки العَاقِبَة.**

Мас: ﴿ فَٱلْتَقَطَهُۥٓ ءَالُ فِرْعَوْنَ لِيَكُونَ لَهُمْ عَدُوًّا وَحَزَنًاۗ ﴾[3]

---

(1) [ سورة آل عمران :١٨٩ ]

(2) [ سورة الزمر :٥ ]

(3) [ سورة القصص :٨ ]

***Бас, Фиръавн оиласи уни ўзларига душман ва ғам ғусса бўлиши учун тутиб олдилар.***

**11 – إلى маъносидаги лом.**

Мас: ﴿ بِأَنَّ رَبَّكَ أَوۡحَىٰ لَهَا ۝٥ ﴾[1]

***Робингиз унга ваҳий юборгани учун***. яъни أَوْحَى إلَيْها

**12 – على маъносидаги лом.**

Мас: ﴿ وَلَهُمُ ٱللَّعۡنَةُ وَلَهُمۡ سُوٓءُ ٱلدَّارِ ۝٥٢ ﴾[2]

***Уларга лаънат ва уларга ёмон ҳовли жой бўлсин.*** яъни وعليْهِم اللّعْنَةُ وَعَلَيْهِمْ سُوءُ الدَّارِ.

**13 – في маъносидаги лом.**

Мас: ﴿ وَنَضَعُ ٱلۡمَوَٰزِينَ ٱلۡقِسۡطَ لِيَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ فَلَا تُظۡلَمُ نَفۡسٞ شَيۡـٔٗا ﴾[3]

***Биз қиёмат кунида адолат тарозиларини қўямиз. Бас, бирор бир нафс бирор нарсадан зулумланмайди.*** яъни في يَوْمِ القِيامَةِ

**14 – بعْدَ маъносидаги лом.**

Мас: أنْهَيْنا العَمَلَ لِسَبْعٍ خلَوْنَ مِن رَمَضانَ

Биз бу ишни Рамазондан етти кун ўтгандан Кейин тугатдик. яъни بَعْدَ سَبْعٍ.

**15 – عنْ маъносидаги лом.**

Мас: ﴿ وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَوۡ كَانَ خَيۡرٗا مَّا سَبَقُونَآ إِلَيۡهِۚ ۝١١ ﴾[4]

---

(1) [ سورة الزلزلة :٥ ]

(2) [ سورة غافر :٥٢ ]

(3) [ سورة الأنبياء :٤٧ ]

(4) [ سورة الأحقاف :١١ ]

***Куфр келтирган кимсалар Иймон келтирган кимсалар ҳақида: агар у яхшилик бўлганида унга биздан олдин бормасдилар дийишди.*** яъни عنِ الّذينَ ءَامَنُوا.

**16.. 17.. ва ҳаказо.**

## 🕮 2 – бўлим

**غَيرُ عَامِلة** Яъни**: Амал қилмайдиган лом.**

Бу ҳам бир неча турга бўлинадаи:

**1 – Ибтидо ломи, бу ибтидо ва тавкид ҳарфидир.**

Бу ل мубтадо ва хабар, قَدْ ҳарфи, мозий феъли ва музорий феълини олдида келади.

**А)** Мубтадони олдида келишига мисол:

Мас: ﴿إِذْ قَالُواْ لَيُوسُفُ وَأَخُوهُ أَحَبُّ إِلَىٰٓ أَبِينَا مِنَّا﴾(1)

***Албатта, Юсуф ва Укаси отамизга биздан кўра суюмлироқдир.***

**Б)** Хабарни олдида келишига мисол

Мас: لَمُجْتَهِدٌ خَالِدٌ

***Холид албатта тиришқоқдир.***

**В)** قَدْ га келишига мисол

Мас: ﴿۞لَّقَدْ كَانَ فِي يُوسُفَ وَإِخْوَتِهِۦٓ ءَايَٰتٞ لِّلسَّآئِلِينَ ۝٧﴾(2)

***Дар ҳақиқат, Юсуф ва унинг оға иниларида сўровчилар учун ибратлар бордир.***

**Г)** Жомид феъли мозийга келиши, ليس га эмас.

Мас: لَنِعْمَ ما أَنْتُمْ عليْهِ مُصَمِّمُون

***Сизлар унга қарор қилувчи бўлган нарса қандай ҳам ажойиб.***

**Д)** Феъли музорийга келиши.

---

(1) [ سورة يوسف :٨ ]

(2) [ سورة يوسف :٧ ]

Мас: لَيُحِبُّ الطِّفْلُ الحَلِيبَ

***Гўдак сутни албатта яхши кўради.***

❒ **غيرُ عامِلة нинг 2 – си**

**لام المُزَحْلَقَة яъни: асли ўрнидан силжиган лом.**

Бу ل аслида юқоридаги каби ибтидоия эди лекин إنَّ мубтадога киргандан Кейин бу ل ўрнини унга бериб хабарга кўчди, чунки إنَّ ҳам таъкид, ل ҳам таъдид. Каломни икки таъкид билан бошлашлик карих саналганидан шу ўзгариш юз берди. Демак бу ل ҳарфи إنَّ нинг хабарига киради.

إنَّ нинг хабарига кирганда тўрт хил кўринишда бўлади.

**А)** إنَّ нинг хабари исм ёки феъл бўлишини фарқи йўқ.

**Исмга келишига мисол.**

Мас: ﴿ إِنَّ إِبْرَاهِيمَ لَحَلِيمٌ أَوَّاهٌ مُّنِيبٌ ﴾[1]

***Албатта, Иброҳим ўта ҳалийм ва у зотга тез қайтувчидир.***

**Феълга келишига мисол.**

Мас: ﴿ وَإِنَّ رَبَّكَ لَيَحْكُمُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَامَةِ فِيمَا كَانُواْ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴾[2]

***Албатта, Роббингиз қиёмат кунида улар орасида ихтилоф қилган нарсалари ҳақида албатта ҳукум қилади.***

**Б)** Бу ل ҳарфи إنَّ нинг хабаридаги ҳарфи жорга ёки зарфга киради.

**Ҳарфи жорга киришига мисол:**

Мас: ﴿ وَإِنَّكَ لَعَلَىٰ خُلُقٍ عَظِيمٍ ﴾[3]

***Албатта, сиз буюк хулқ устидадирсиз.***

**Зарфга келишига мисол:**

---

(1) [ سورة هود :٧٥ ]

(2) [ سورة النحل :١٢٤ ]

(3) [ سورة القلم :٤ ]

Мас: إِنَّكُمْ لَأَمَامَ مشْهَدٍ رائِعٍ

***Албатта, сизлар даҳшатли манзарани олдидасизлар.***

**В)** Бу لـ ҳарфи إِنَّ нинг хабаридаги замир мунфасилга киради.

Мас: ﴿إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلْقَصَصُ ٱلْحَقُّ ۚ وَمَا مِنْ إِلَٰهٍ إِلَّا ٱللَّهُ ۚ﴾(١)

***Албатта бу ўзи ҳақ қиссадир, Аллоҳдан ўзга ҳеч бир илоҳ йўқдир.***

**Г)** Бу لـ ҳарфи إِنَّнинг хабарини маъмулига киради, бунинг шарти маъмул исм билан хабарни ўртасида келиши керак.

Мас: إِنَّكَ لَمُعَلِّمَكَ تَحْتَرِمُ

***Албатта, сен муъаллимингни ниҳоятда ҳурмат қиласан.***

❒ **غيرُ عامِلة нинг 3 – си**

**لام الجواب яъни жавоб ломи.**

Бу لـ ҳарфи واو қасамга, لام қасамга, لَوْ га, لولا га,жавоб бўлиб келади.

**واو қасамга жавоб бўлишига мисол.**

Мас: ﴿فَوَرَبِّكَ لَنَسْـَٔلَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٩٢﴾﴾(٢)

***Бас, Роббингиз ила қасамки, Албатта, уларнинг ҳаммасидан сўрармиз.***

**لام қасамга жавоб бўлишига мисол.**

Мас: ﴿وَإِذْ تَأَذَّنَ رَبُّكُمْ لَئِن شَكَرْتُمْ لَأَزِيدَنَّكُمْ ۖ﴾(٣)

***Қасамки агар шукур қилсангиз албатта сизга зиёда қилурман.***

**لَوْ га жавоб бўлишига мисол.**

---

(1) [سورة آل عمران : ٦٢]

(2) [سورة الحجر : ٩٢]

(3) [سورة إبراهيم :٧ ]

Мас: ﴿وَلَوْ أَنَّهُمْ قَالُواْ سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا وَٱسْمَعْ وَٱنظُرْنَا لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ وَأَقْوَمَ﴾[1]

***Агар улар эшитдик ва итоаът қилдик, эшит ва бизга назар сол деганларида, албатта ўзларига яхши бўлар эди.***

**لولا га жавоб бўлишига мисол:**

Мас: لَوْلا الأَخْلَاقُ لفَسَدَتِ الحَياةُ

***Агар Ахлоқ бўлмаганида хаёт албатта бузилиб кетган бўларди.***

**❒ غيرُ عامِلة нинг 4 – си**

**لام البُعْد яъни: узоқлик ломи.**

Бу ل ҳарфи узоқликка далолатни таъкидлаш учун исм ишорада хитоб كاف дан олдин зиёда бўлиб келади яъни: ذلك даги ل ҳарфидир.

**❒ غيرُ عامِلة нинг 5 – си**

**لام لإسْتِغَاثة яъни: ёрдам сўраш ломи.**

Бу ل ҳарфи доимо يا ҳарфи нидосидан Кейин зоида бўлиб келади.

Мас: يا لَخَالِدٍ لِسَعِيدٍ

***Эй Холид Саидга ёрдам.***

خَالِدٍ лафзан касра бўлсада аслида мунодо бўлиб насб ўрнидадир.

**❒ غيرُ عامِلة нинг 6 – си**

**لام التّعَجُّب яъни: таъажжуб ломи.**

Бу ل ҳарфи ҳам юқоридагилар каби фатҳали келади ва доимо يا нидо таъажжуб ҳарфидан Кейин зоида бўлиб келади.

Мас: يا لَكَرَمِ حَاتَمٍ

***Эй Ҳотам тойнинг сахийлигия.***

---

(1) [ سورة النساء :٤٦ ]

**❒ غيرُ عامِلة нинг 7 – си**

**لام الزَائِدَة яъни: зоида ломи.**

Бу ل ҳарфи мубтадонинг хабарига ва لكنَّ нинг хабарига киради.

**Мубтадонинг хабарига киришига мисол.**

Мас: أمُّ الحُلَيْسِ لَعَجُوزٌ

***Хулайсниг Онаси ҳақиқатда кампирдир.***

**لكنّ нинг хабарига киришига мисол.**

Мас: ولكِنَّني مِنْ حُبِّها لَعَميدٌ

***Лекин мен уни яхши кўриш томонидан албатта қатъийман.***

Бу ل таркибда зоида деб ўтилади.

**❒ غيرُ عامِلة нинг 8 – си**

**لام الفَارِقَة яъни: ажратувчи лом.**

Бу ل ҳарфи إنَّ ни енгиллатилгани إنْ дан Кейин келади ва бу ل ҳарфи ўша إنْ мухоффафа билан ليس ни амалиини қиладиган إنْ нофиясини орасини ажратиб беради, шунинг учун Бу ل га لامُ الفَارِقَة дийилади.

Яъни: إنْ ҳарфидан Кейин ل ҳарфи келса, демак бу إنْ мухоффафа бўлади إنْ нофия эмас.

Мас: ﴿وَإِن كَانَتْ لَكَبِيرَةً إِلَّا عَلَى ٱلَّذِينَ هَدَى ٱللَّهُ ﴿١٤٣﴾﴾[1]

***Гарчи бу иш Аллоҳ ҳидоятга солганлардан бошқаларга оғир бўлса ҳам.***

(1) [ سورة البقرة :١٤٣ ]

**Таркиби:**

- إنْ– мухоффафа, إنَّ дан олинган, тақдирда هو исми бор,

жумла хабари.

- كَانَتْ– афъолу ноқиса, ўзида هي исми бор.
- لام الفارِقَة –ل
- كَبِيرَةً– كانَتْ га хабар

## 3 – бўлим

فقال: إنَّكُمْ مَعَاشِرَ الغِرْبَانِ صُوَرُكُمْ جميلَةٌ وأَصْواتُكمْ حسَنَةٌ ولا أعْرِفُ مِنْ بينِ الطُّيورِ أحْسَنَ منكُمْ صَوْتًا وأجْمَلَ منْظَرًا

***Кейин у албатта сизлар қарғалар жамоаси суратларингиз гўзал ва овозларингиз ёқимли ва мен қушларни орасида сизлардан кўра овоз жиҳатидан ёқимлироқ ва кўриниш жиҳатидан чиройлироғини билмайман деди.***

**Таркиби:**

- فـ– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- قال– феъли мозий, ўзида هو фоили бор. Жумла охиргача

مَقَوْلُ القَوْلِ

- إنَّ– ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл
- كُمْ– исми
- مَعَاشِرَ الغِرْبَانِ– изофа бўлиб كُمْдан бадал.
- صُوَرُكُمْ– изофа бўлиб мубтадо
- جميلَةٌ– хабар, мубтадо хабар إنَّ га хабар.
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф

- أَصْواتُكمْ– изофа бўлиб мубтадо
- حسَنَةٌ– хабар
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- لا أعْرِفُ– феъли нафий, ўзида أنا фоили бор
- مِنْ– ҳарфи жор, зоида, нафийдан келгани учун. **24 – дарс 5**

**бўлимга қаралсин.**

- بينِ الطُّيورِ– изофа бўлиб зарф мутаъаллағи لا أعْرِفُ
- أَحْسَنَ– мафъулум беҳ
- منكُمْ– жор мажрур мутаъаллағи أَحْسَنَ
- صَوْتًا– тамйиз, мумайяз أَحْسَنَ
- واو– ҳарфи атифа
- أَجْمَلَ– маътуф, маътуфун алайҳ أَحْسَنَ
- منْظَرًا– тамйиз, мумайяз أَجْمَلَ

وإنّي قَد اشْتَقْتُ لسَماعِ أصْواتِكُمْ فأرْجُو منْكَ أنْ تُغَرِّدَ قليلاً وتُطْرِبَني بِصَوْتِكَ الجَمِيلِ ولك منِّي جَزِيلُ الشُّكْرِ

***Ва албатта мен ҳақиқатда овозларингизни эштишликка муштоқ бўлдим, бас мен сендан бир оз сайраб бермоқлигингни ва мени гўзал овозинг билан завқлартирмоқлигингни умид қиламан, ва сенга мендан катта миннатдорчилик бор.***

**Таркиби:**

- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- إنّي– ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл, ني исми
- قد– ҳарфи таҳқиқ, жумла хабар

- اشْتَقْتُ– феъли мозий, ўзида تُ фоили бор, исмига қайтади.
- لـ– ҳарфи жор, إلى маъносида
- سَماعِ أصْواتِكُمْ– катта изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи اشْتَقْتُ
- فـ– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- أرْجُو– феъли музорий, ўзида أنا фоили бор
- مِنْك– жор мажрур мутаъаллағи أرْجُو
- أنْ– носиба, масдарийя, истиқбол ҳарфи
- تُغَرِّدَ– мансуб бўлиб мафъулум беҳ, феъли музорий, ўзида

أنتَ фоили бор.

- قليلًا– маҳзуф мафъулум мутлаққа сифат
- واو– ҳарфи атифа, تُطْرِبَ маътуф, маътуфун алайҳ تُغَرِّدَ.
- تُطْرِبَنِي– феъли музорий, ўзида أنتَ фоили бор, ني муттасил

замир мафъулум беҳ.

- بِ – ҳарфи жор, للإستِعانة
- صَوتِكَ الجَمِيلِ– мавсуф сифат бўлиб мажрур мутаъаллағи تُطْرِبَ
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- لك– жор мажрур мутаъаллағи كان га бўлиб хабари

муқаддам

- منِّي– жор мажрур мутаъаллағи كان га
- جَزِيلُ الشُّكْرِ– изофа бўлиб мубтадои муаххар.

فاغْتَرَّ الغُرَابُ بذلك وظنَّ أنَّه كما وَصَفَ الثَّعْلَبُ ذُو صَوْتٍ جميلٍ

***Натижада Қарға бунга алданди ва у тулки сифатлаганидек чиройли овоз эгаси эканлигини гумон қилди.***

**Таркиби:**

- فـ– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- اغْتَرَّ– феъли мозий
- الغُرابُ– фоил
- بذلك– жор мажрур мутаъаллағи اغْتَرَّ
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- ظنَّ– афъолу қулуб, мозий, ўзида ўзида هو фоили бор
- أنَّ– ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл, исми хабари билан ظنَّ

га икки мафъул ўрнида.

- ـه– муттасил замир исми, жумла хабари.
- كـ– ҳарфи жор
- ما– масдария, жумла мусаддар бўлиб мажрур мутаъаллағи

جميلٍ

- وَصَفَ– феъли мозий
- الثَّعْلَبُ– фоил
- ذُو– أنَّна хабар музоф
- صوْتٍ جميلٍ– мавсуф сифат бўлиб музофун илайҳ.

# 26 - Дарс

## العَالِمُ وابنَتُهُ

## 1 – бўлим

يُحْكَى أَنَّ أَحَدَ العُلَمَاءِ اسْتَأْذَنَتْهُ ابْنَتُهُ ذَاتَ يَوْمٍ أَنْ تَذْهَبَ مَعَ أَخِيها الصَّغيرِ إلى بِنْتٍ أُخْرَى مَعْرُوفَةٍ بالخِسَّةِ والدَّناءَةِ فَلَمْ يَأْذَنْ لهَا وَالِدُهَا

***Уламоларнинг биридан унинг кизи куннинг бирида кичкина укаси билан бирга хасислик ва пасткашлик билан танилган бошқа қизникига бормоқликка изн сўраганлиги ва отаси унга изн бермаганлиги ҳикоя қилинади.***

**Таркиби:**

- يُحْكَى– феъли мажҳул музорий
- أَنَّ– ҳуруфу мушубаҳати бил феъл, исми хабари билан ноиби фоил
- أَحَدَ العُلَماء– изофа бўлиб исми, жумла хабари.
- اسْتَأْذَنَتْهُ– феъли мозий, ـه муттасил заамир мафъулум беҳ исмга қайтади.
- ابْنَتُهُ– изофа бўлиб фоил
- ذَاتَ يَوْمٍ– изофа бўлиб зарф мутаъаллағи اسْتَأْذَنَتْ
- أَنْ– носиба, масдария, истиқбол ҳарф
- تَذْهَبَ– мансуб бўлиб мафъулум беҳ, феъли музорий, ўзида هي фоили бор.
- الصَّغيرِ مَعَ أَخِيها– катта изофа бўлиб зарф мутаъаллағи تذْهبَ

- إلى– ҳарфи жор
- بِنْت أخْرَى– мавсуф сифат бўлиб мажрур мутаъаллаҒи تذْهبَ
- مَعْرُوفَةٍ– 2 чи сифат
- بالخِسَّةِ– жор мажрур мутаъаллаҒи مَعْرُوفَةٍ
- واو– ҳарфи атифа
- الدَّناءَةِ– маътуф, маътуфун алайҳ الخِسَّةِ
- ف– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- لمْ يَأْذَنْ– феъли жаҳд
- لها– жор мажрур мутаъаллаҒи لمْ يَأْذَنْ
- والِدُها– изофа бўлиб фоил

فَقَالَتْ لَهُ: أَتَظُنُّنَا أَطْفَالًا حَتَّى تَخَافُ عَلَينَا مِن مُخَالطَةِ هَذِهِ البِنْتِ

***Ва қизи унга: Сиз бизни болалар деб ўйлаяпсизми ? ҳатто мана бу қизга аралашиб кетишдан биздан қўрқаяпсиз деди.***

**Таркиби:**

- ف– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- قَالَتْ– феъли мозий, ўзида هي фоили бор.
- له– жор мажрур мутаъаллаҒи. Жумла مَقوْلُ القَوْلِ
- أ – ҳарфи истифҳом, жумла мустафҳом
- تَظُنُّنا– تَظُنُّ феъли музорий, ўзида أنت фоили бор, نا муттасил замир мафъулум беҳ.
- أطْفالًا– 2 чи мафъулум беҳ
- حَتَّى– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- تَخَافُ– феъли музорий, ўзида أنت фоили бор

- عَلَينَا– жор мажрур мутаъаллағи تَخَافُ
- مِن – ҳарфи жор
- مُخَالَطَةِ – музоф
- هَذِهِ البِنْتِ– هَذِهِ исми ишора, البِنْتِ бадал бўлиб музофун илайҳ

مِن га мажрур мутаъаллағи تَخَافُ.

فَقَالَ لَهَا والِدُهَا: أرَأَيتِ أنَّ إمْسَاكَكِ الفَحْمَ قَدْ أثَّرَ في يَدَيْكِ وَثِيَابِكِ؛ كَذِلَكَ قَرِينُ السُّوءِ تُؤثِّرُ مُخَالَطَتُهُ في الطِّبَاعِ

***Ва Отаси унга: Албатта кўмирни ушлашлигинг ҳақиқатда икки қўлинга ва кийимларинга таъсир қилганлигини кўрдингми, худди шунга ўхшаш ёмон дўстга аралашишлик табиатга таъсир қилади деди.***

**Таркиби:**

- فَـ– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- قال– феъли мозий
- لها– жор мажрур мутаъаллағи قال
- والِدُها– изофа бўлиб фоил. Жумла مَقُوْلُ القَوْلِ
- أ– ҳарфи истифҳом, жумла мустафҳом
- رَأيْتِ– феъли мозий, تِ муттасил замир фоил.
- أنَّ– ҳуруфу мушуббаҳати бил феъл, исми хабари балан

мафъулум беҳ.

- إمْساكَكِ– изофа бўлиб исми. كِ ҳарфи إمْسَاكَ масдарни фоили
- الفَحْمَ– إمْسَاكَ масдарни мафъулу беҳ
- قَدْ– ҳарфи таҳқиқ

- أَثَّرَ– Жумла أَنَّ га хабар.феъли мозий, ўзида هو фоили бор исмига қайтади.
- فِي– ҳарфи жор
- يَدَيْكِ– изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи أَثَّرَ
- واو– ҳарфи атифа
- ثِيَابِكِ– изофа бўлиб маътуф, маътуфун алайҳ يديْكِ
- كَذَلِكَ– жор мажрур мутаъаллағи تُؤَثِّرُ
- قَرِينُ السُّوءِ– изофа бўлиб
- تُؤَثِّرُ– феъли музорий
- مُخَالَطَتُهُ– изофа бўлиб фоил
- فِي الطِّبَاعِ– жор мажрур мутаъаллағи تُؤَثِّرُ

***Эслатма:***

Ушбу жумлада كَذِلَك биринчи бўлиб келган, аслида у жумлани охирида فِي الطِّبَاعِ дан Кейин келиши керак эди, лекин охирида келганида иккита жор мажрур бирга кетма кет келиши тўғри келар эди, бу эса Араб фасоҳатига тўғри келмайди, шунинг учун كَذِلَك ни жумлани бошига кўчирилган, демак у ҳабари муқаддам эмас.

## 2 – бўлим

### Қоида

### ك – ҳарфи ҳақида:

ك ҳарфи беш турга бўлинади.

**1 – Зоида бўлмаган харфи жор**

**2 – Зоида бўлган ҳари жор**

**3 – مثل маъносидаги исм**

**4 – Хитоб ҳарфи**

**5 – Мухотаб учун замир.**

**1.** ***Зоида бўлмаган харфи жор***:

Бу ك ҳарфи жори фақат ошкор исмни мажрур қилади, замирни мажрур қилмайди. Юқорида ўтган харфи жорларнинг барчаси замирни мажрур қилади.

Мас: عنه، له، به، عليه، إليه، فيه ва хаказо.

Бу харфи жор бир неча маъноларда келади.

**А)** ك ҳарфи ташбеҳ, бу жуда кўп учрайди.

Мас: خَالِدٌ كالحَمَلِ وِدَاعَةً

***Холид юмшоқлик жихатидан қўзичоқ кабидир.***

خَالِدٌ мубтадо, كالحَمَلِ жор мажрур мутаъаллағи كان га бўлиб хабар.

**Б)** ك ҳарфи таълил, сабабини айтиш.

Яъни ك дан Кейин келган сўз ك дан олдин келган сўзга сабаб бўлади.

Мас: ﴿ وَقُل رَّبِّ ٱرۡحَمۡهُمَا كَمَا رَبَّيَانِي صَغِيرٗا ﴾ (١)

***Роббим улар мени кичикликда тарбия қилганларидек уларга раҳим қилгин деб айтгин.***

Яъни мени тарбия қилганликлари сабабли уларга раҳим қил.

**В)** ك ҳарфи тавкид, зоида бўлиб келади.

Мас: ﴿ لَيۡسَ كَمِثۡلِهِۦ شَيۡءٞۖ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡبَصِيرُ ﴾ (٢)

***Бирор бир нарса унга ўхшаш эмас.***

---

(1) [ سورة الإسراء : ٢٤ ]

(2) [ سورة الشورى : ١١ ]

Яъни: لَيْسَ شَيْءٌ مِثْلَهُ

Шунинг учун ك зоида деб эътибор қилинади.

**Г)** ك ҳарфи истиъло, عَلَى маъносида.

Бу жуда кам учрайди факат саволга жавоб бўлиб келади.
Мас: كَيفَ غَدَوْتَ ؟ деб савол берса, у: كَخَيْرٍ деб жавоб беради, яъни: عَلَى خَيْرٍ.

**<u>Мулоҳаза учун:</u>**
Гоҳида ك га ما коффа туташиб келади ва ك ни амалдан тўсади.

Мас: أَنتَ كَمَا الأَسَدُ

***Сен шердексан.***
أنتَ мубтадо, ك ҳарфи жор ва ташбеҳ, ما коффа ва зоида, الأَسَدُ хабари.

Демак ما коффа ك ни амалидан тўсган билан ك га маъно берилади ва الأَسَدُ жор эмас рафь ўқилади.

**2 – *Зоида бўлган ҳарфи жор:***
Тавкидни ифода қилади ва лафзан жор қилади маҳаллан эмас.
Мас: ﴿لَيْسَ كَمِثْلِهِۦ شَيْءٌۖ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْبَصِيرُ ۝١١﴾ [1]

Яъни: لَيْسَ شَيْءٌ مِثْلَهُ демак ك зоида.

لَيْسَ афъолу ноқиса كَمِثْلِهِ– كَ ҳарфи жор ташбеҳ бўлиб зоида ҳарф, مِثْلِهِ изофа бўлиб лафзан мажрур маҳаллан لَيْسَ га хабар яъни: мансуб, شَيْءٌ эса لَيْسَ га исмдир.

(1) [ سورة الشورى :١١ ]

***Эслатма*** **:** Баъзи уламолар: шахсан «***Аллома Мулла Алий Ал-Қорий Ҳазратлари***» «**Фиқҳул-Акбар**» га берган шарҳларида: оятдаги бу كَ ҳарфини зоида эмас, балки ҳарфи ташбиҳдир дийдилар.

Биз юқорида **В)** бўлимида бу мисолни كَ ни тавкиди учун алоҳида келтирган эдик ва бу мисолда كَ ни зоидалиги учун алоҳида келтирдик.

**3 – مثل *маъносидаги исм:***

У тушкан жойга қараб эъробланади ва доимо исмга изофа бўлиб келади.

Мас: قَطْعُ الأَرْزَاقِ كَقَطْعِ الأَعْنَاقِ

***Ризқларни кесилиши бўйинларнинг кесилиши кабидир.***

قَطْعُ الأَرْزَاقِ изофа бўлиб мубтадо, ك фатҳага мабний маҳаллан рафь مثلмаъносида бўлиб музоф, قَطْعِ музойун илайҳ, قَطْعِ музоф, الأَعْنَاقِ музофун илайҳ бўлиб мубтадонинг хабари.

Демак аслида: قَطْعُ الأَرْزَاقِ مِثْلُ قَطْعِ الأَعْنَاقِ дир.

## 3 – бўлим

***<u>ك даги ташбеҳ билан</u> مثل <u>нинг ўртасидаги фарқ:</u>***

Энди бу مِثْل маъносидаги ك билан, юқорида ўтган ташбеҳ маъносидаги ك нинг фарқини ўрганамиз.

مِثْل маъносидаги ك бир бирига юзга юз ўхшаш бўлган хамжинс нарсаларга ишлатилади.

Мас: خَالِدٌ كَزَيْدٍ***Холид Зайид кабидир***.

Ёки юқоридаги мисол قَطْعُ الأَرْزَاقِ كَقَطْعِ الأَعْنَاقِ каби.

Демак خَالِدٌ كَزَيْدٍ аслида خَالِدٌ مِثْلُ زَيْدٍ экан бундаги كَ ҳарфи مِثْل маъносидаги исм экан.

Манашу кўринишдаги كَ– ҳарфига مِثْلُ- маьносидаги تَمْثِيْلٌ– Тамсил дийилади.

Лекин ташбеҳ маъносидаги كَ эса нарсаларнинг баъзисига ўхшатишликда ишлатилади.

Мас: خَالِدٌ كالأَسَدِ ***Холид шер каби дир.***

Яъни: Холидда шернинг қайси бир хислатлари бор, Ғайратлигими, Қўрқмаслигми бор. Аммо ўхшашлик юзга юз 100% эмас.

Ёки юқоридаги мисол: خَالِدٌ كالحَمَلِ وِدَاعَةً *Холид юмшоқлик жихатидан қўзичоқ кабидир.*

Демак Холидда қўзичоқдаги юмшоқлик сифати бор холос, бошқа сифатлари эмас.

Ёки дарсимизда келган كَذَلِكَ ни олайлик.

*Ёмон дўстга аралашишлик табиатга таъсир қилади худди кўмирни қораси икки қўлга ва кийимларга таъсир қилгани дек,* яъни ёмон дуст кўмирдаги хислатни баъзисига ўхшайди. Кўмирга юзга юз 100% ўхшамайди, шунинг учун كَ ҳарфининг ушбу кўринишига ташбеҳ дийилади.

Демак: ﴿ لَيْسَ كَمِثْلِهِۦ شَيْءٌۖ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْبَصِيرُ ۝١١ ﴾[1] – да ҳам Тамсил ҳам Ташбиҳ иштирок этаябди.

Яьни: ***бирор бир нарса Аллоҳга на"тамсил" томонидан ва на"ташбиҳ" томонидан ўхшайдиган эмас !***

Биз юқорида مِثْل маъносидаги ك ни тушунтирганда, тушган жойга қараб эъробланади дедик, яъни бу ك ҳарфи مِثْل маъносидаги мустақил исмдир фақат жумлада доимо музоф бўлиб келади.

Масалан Шоирнинг сўзи:

---

(1) [ سورة الشورى :١١ ]

وَلَـمْ أَرَ كَالمَعْرُوفِ، أَمَّا مَذَاقُهُ فَحُلْوٌ، وَأَمَّا وَجْهُهُ فَجَمِيلٌ

***Мен хайрли ишга ўхшашини кўрмадим,***
***Унинг татими мазалидир ва юзи гўзалдир.***

Яъни: لَـمْ أَرَ مِثْلَ المَعْرُوفِ демак كَالمَعْرُوفِ жор мажрур эмас, балки изофа бўлиб لَـمْ أَرَ га мафъулум беҳдир.

**4 – *Хитоб ҳарфи:***

Бу ўзи ёлғиз ўзи келмасдан қўшилиб келади ва бир неча хил бўлади.

**А)** исми ишорага қўшилиб келиши.

Исми ишора билан бирга ك замирдек сарфланади.

Яъни музаккарда фатҳали, муаннасда касрали, тасния ва жамъ аломатлари ك га туташиб келади.

Мас: ذاكَ، ذاكُما، ذاكُمْ، ذاكِ، ذاكُما، ذاكُنَّ

Демак ذا исми ишора, унга туташган كَ хитоб ҳарфидир.

ذلك даги كَ ҳам хитоб ҳарфидир.

**Б)** мунфасил замирга қўшилиб келиши.

Мас: إِيَّاكَ، إِيَّاكُما، إِيَّاكُمْ، إِيَّاكِ، إِيَّاكُما، إِيَّاكُنَّ

Балардаги كَ ҳарфи шу калималардан бир жуздир ажратиб эъроб қилинмайди.

**В)** исми феълларнинг баъзисига қўшилиб келади.

Мас: رُوَيْدَكَ каби.

Бунда ҳам كَ ҳарфи шу калимадан бир жуздир ажратиб эъроб қилинмайди.

**Г)** феълга қўшилиб келади.

Мас: ﴿قَالَ أَرَءَيْتَكَ هَٰذَا ٱلَّذِى كَرَّمْتَ عَلَىَّ﴾[1]

---

(1) [ سورة الإسراء :٦٢ ]

***у (Шайтон): Менга хабар бер-чи, мендан устун қилганинг шуми ?***

أَرَءَيْتَكَ– أَ ҳарфи истифхом, رَءَيْتَكَ феъли мозий تَ муттаси замир фоили, كَ хитоб ҳарфи تَ замирга таъкид учун келган.

**5 – *Мухотаб учун замир.***

Бу муфрад мухотабга замири бориздир, бу ўзи тўрт хил кўринишда бўлади.

**А)** Насб ўрнида мафъулум беҳ бўлади.

Мас: شَجَّعْتُكَ على السَّفَرِ

***Мен сени сафар қилишга шижоъатлантирдим.***

شَجَّعْتُكَ– феъли мозий, تُ муттасил замир фоили, كَ мафъулум беҳ.

**Б)** Жор ўрнида музойун илайҳ.

Мас: ثَوْبُكَ جَديدٌ каби

***Тўнинг янги.***

ثَوْبُ музоф, كَ музофун илайҳ бўлиб мубтадо, جَدِيد хабар.

**В)** Харфи жор билан мажрур.

Мас: ذَهَبْتُ إِلَيْكَ في الصَّباحِ

***Мен сенга ерталаб бордим.*** Даги إِلَيْكَ каби.

**Г)** إِنَّ ва ахоқатларини исми бўлиб насб ўрнида келади, агар уларга ёпишиб келса.

Мас: إِنَّكَ مُهَذَّبٌ

***Албатта сен маданиятлисан.*** Даги إِنَّكَ ни كَ си каби.

# 27 - Дарс

## الشِّبْلُ والفَأرُ

### 1 – бўлим

| | | |
|---|---|---|
| الشِّبْلُ كان وسطَ النَّهار | ❋❋ | مُضْطَجِعًا أمامَ جُحْرِ الفَارِ |
| فخَرَجَ الفارُ إليه مَرَّة | ❋❋ | ولمْ يَكُنْ رآهُ غيرَ نظْرَهُ |
| وإنَّما عرَفَهُ بالوَصْفِ | ❋❋ | وبالمخَالِبِ التي بالكَفِّ |
| فَحارَ هذا الفَارُ أيْنَ يذْهبُ | ❋❋ | وكيف مِن بينِ يَديْهِ يهرُبُ |

***Шернинг боласи кундузнинг ўртасида сичқонни инини олдида чалқанча ётувчи эди, Бас сичқон унга бир марта чиқди. Ва уни бир қарашдан бошқа кўрадиган бўлмади. Ва албатта уни маълум бир сифат билан ва кафтидаги тирноқлари билан таниди. Кейин бу сичқон қаерга кетишликка ва қандай қилиб унинг ҳузуридан қочишликка ҳайрон қолди.***

**Таркиби:**

- الشِّبْلُ– мубтадо, жумла хабар.
- كان– афъолу ноқиса, ўзида هو исми бор мубтадога қайтади.
- وسطَ النَّهار– изофа бўлиб зарф мутаъаллағи مُضْطَجِعًا
- مُضْطَجِعًا– хабар
- أمامَ جُحْرِ الفَأرِ– катта изофа бўлиб зарф мутаъаллағи مُضْطَجِعًا
- فـ– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф

- خَرَجَ– феъли мозий
- الفارُ– фоил
- إليه– жор мажрур мутаъаллағи خَرَجَ
- مَرَّةً– зарф мутаъаллағи خَرَجَ
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- لَمْ يَكُنْ– афъолу новиса, ўзида هو исми бор, жумла хабари.
- رآهُ– феъли мозий, ўзида هو фоили бор, ـهُ муттасил замир мафъулум беҳ.
- غيرَ نظْرَة– غيرَмаънан истисно, лафзан мафъулум беҳ бўлиб музоф, نظْرَة музофун илайҳ.
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- إنَّما– хурфу мушаббаҳати бил феъл, ما коффа
- عرَفَهُ– феъли мозий, ўзида هو фоили бор, ـهُ муттасил замир мафъулум беҳ.
- بالوَصْفِ– жор мажрур мутаъаллағи عرَفَ
- واو– ҳарфи атифа
- بالمخَالِبِ– маътуф, маътуфун алайҳ بالوَصْفِ
- التي– мавсула
- بالكَفِّ– жор мажрур мутаъаллағи маҳзуф التي ни силаси бўлган كانتْ га. Мавсула сила المخَالِبِ га сифат
- فـ– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- حارَ– феъли мозий
- هذا الفارُ– هذا исми ишора, الفارُ бадал бўлиб фоил

- أَيْنَ– зарф мутаъаллағи يذْهبُ
- يذْهبُ– феъли музорий, ўзида هو фоили бор. Жумла حارَ га мафъулум беҳ
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- كيف– хол, зулхол фоил
- مِن– ҳарфи жор
- بينِ يديْهِ– катта изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи يهرُبُ
- يهرُبُ– феъли музорий, ўзида هو фоили бор.
- يهرُبُ маътуф, маътуфун алайҳ يذْهبُ.

| | | |
|---|---|---|
| وَإذا راَهُ الشِّبْلُ خَائِفًا ذَهَبْ | ❋❋ | وَقَال سِر، يَا فَارُ لَا تَخْشَ العَطَبْ |
| وبَعدَ حَينٍ ذلك الشِّبْلُ وَقَعْ | ❋❋ | في شَرَكٍ قَدْ مُدَّ في إحْدَى البُقَعْ |
| مَرَّ بِهِ الفَارُ فقالَ ما جَرَى؟ | ❋❋ | وما الَّذي هُنا رَمَاك يا تُرَى؟ |
| يا مَلِكَ الوُحُوشِ ماذا تَصْنَعُ | ❋❋ | وفي الحَيَاةِ ما أظُنُّ تَطمَع |
| ثمَّ انْبَرَى يَقْرِضُ في ذاكَ الشَّرَكْ | ❋❋ | والشِّبْلُ فيه رابِضٌ وما احْتَرَكْ |

***Ва шерни боласи уни қўрққан ҳолда кўрган вақтда кетди ва у: Юр эй сичқон машаққатдан қўрқма деди. Ва бир вақтдан Кейин мана шу шерни боласи ерларнинг бирига ташланган тузоққа тушиб қолди. Сичқон уни олдидан ўтиб қолди ва у: Нима бўлди, ва эй сен кўриниб турган зот. Сени бу ерга нима нарса отди. Эй ҳайвонларнинг подишоҳи нима қиляпсан ва мен сени ҳаётда таъма қилишингни ўйламагандим деди. Сўнг у ўша тўрни кемира***

***бошлади ва шер боласи уни ичида ётувчи ва харакатланмаган ҳолда эди.***

**Таркиби:**

- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- إذا– шартийя, зарфийя бўлиб музоф, жумла музофун илайҳ, зарф мутаъаллағи ذَهَبْ
- رآهُ– феъли шарт мозий, ـهُ муттасил замир мафъулум беҳ.
- الشِّبْلُ– фоил
- خَائِفًا– хол, зулхол ـهُ мафъул замир
- ذَهَبْ– шавоби шарт феъли мозий, ўзида هو фоили бор, هو дан мақсад الشِّبْلُ
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- قَال– феъли мозий, ўзида هو фоили бор. жумла مَقَوْلُ القَوْلِ
- سِر– феъли амр, ўзида أنت фоили бор.
- يَا– ҳарфи нидо
- فَارُ– мунодо
- لَا تَخْشَ– феъли наҳий, ўзида أنت фоили бор.
- العَطَبْ– мафъулум беҳ. Жумла 2 чи مَقوْلُ القَوْلِ
- واو– ҳарфи итиънофия
- بعدَ حينٍ– изофа бўлиб зарф мутаъаллағи وَقَعْ
- ذلك الشِّبْلُ– ذلك исми ишора, الشِّبْلُ бадал бўлиб мубтадо, жумла хабар.
- وَقَعْ– феъли мозий, ўзида هو фоили бор мубтадога қайтади.
- في شَرَكٍ– жор мажрур мутаъаллағи وَقَعْ

- قَدْ– ҳарфи таҳқиқ
- مُدَّ– феъли мозий мажҳул, ўзида هو ноиби фоили бор, бўлиб

жумла شَرَكٍ га сифат

- في– ҳарфи жор
- إحْدَى البُقَعْ– изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи مُدَّ
- مَرَّ– феъли мозий
- بِهِ– жор мажрур мутаъаллағи مَرَّ
- الفَارُ– фоил
- فـ– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- قالَ– феъли мозий, ўзида هو фоили бор. Жумла مَقَوْلُ القَوْلِ
- ما– мубтадо, жумла хабар
- جَرَى– феъли мозий, ўзида هو фоили бор мубтадога қайтади.
- واو– ҳарфи атифа, ما маътуф, маътуфун алайҳ олдинги ما.
- ما– мубтадо
- الذي– мавсула жумла силаси бўлиб хабар
- هنا– зарф мутаъаллағи رَمَى
- رَمَاكَ– жумла мавсулага сила, رَمَى феъли мозий, ўзида هو

фоили бор, ك муттасил замир мафъулум беҳ.

- يا– ҳарфи нидо, таъажжубийя, مَنْ мунодоси маҳзуф
- تُرَى– маҳзуф مَنْ мавсуласига сила. Мавсула сила мунодо,

تُرَى феъли музорий мажҳул, ўзида أنت ноиби фоили бор мавсулага қайтади.

- يا– ҳарфи нидо

- مَلِكَ الوُحُوشِ– изофа бўлиб мунодо.
- ماذا – ما мубтадо, ذا зоида. Жумла хабар.
- تَصْنَعُ– феъли музорий, ўзида أنت ноиби фоили бор

мубтадога қайтади.

- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- في الحَيَاةِ– жор мажрур мутаъаллаги تَطمَع
- ما– ҳарфи нофия
- أظُنُّ– манфий, музорий афъолу қулуб, ўзида أنا исми бор,

маҳзуф ك хитоб замир 1чи мафъулум беҳ. яъни أظُنُّك

- تَطمَع– жумла 2 чи мафъулум беҳ. феъли музорий, ўзида أنت

ноиби фоили бор

- ثمَّ– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- انْبَرَى– афъолу шуруъ, ўзида هو исми бор, жумла хабар
- يَقْرِضُ– феъли музорий, ўзида هو фоили бор исмга қайтади.
- في– ҳарфи жор
- ذاك الشَّرَكْ– ذاكисми ишора, الشَرَكْ бадал бўлиб мажрур

мутаъаллаги يَقْرِضُ

- واو– холия
- الشِّبْلُ– мубтадо
- فيه– жор мажрур мутаъаллаги رابِضٌ
- رابِضٌ– хабар
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- ما– ҳарфи нофия

- اَحْتَرَكْ– манфий, феъли мозий, ўзида هو фоили бор. Бўлиб мубтадо хабар жумлаи холия.

| | | |
|---|---|---|
| ولمْ يَزَلْ يَقْرِضُ فيه جُمْعَهْ | ** | بِسِنِّهِ حَتّى اسْتَطاعَ قَطْعَه |
| فأَفْلَتَ الشِّبْلُ وراحَ يَرْتَعُ | ** | وقَدْ نَجا مِنهُ وزَالَ المَصْرَعُ |
| وقالَ: بالصَّبْرِ وبِالْمُداوَمَهْ | ** | يُدْرَكُ ما لا تُدْرِكُ الْمُقَاوَمَهْ |
| ورُبَّما نالَ الفَتى بكَيْدِهِ | ** | ما لمْ يَنَلْ بِبأسِهِ وأيْدِهِ |
| وإنَّ مَنْ كانَ لِخَيْرٍ عامِلًا | ** | يَلْقَى جَزاهُ عاجِلًا أوْ آجِلا |

***Ва Сичқон уни бир ҳафта давомида тиши билан кемиришда давом этди, ҳатто уни узишликка қодир бўлди, натижада шер боласи қутулди ва ҳузур қилган ҳолда кетди ва ҳақиқатда ундан нажот тобди ва ўлим жойи бекор бўлди. Ва Шер боласи: Сабир билан ва давомийлик билан курашишлик ета олмайдиган нарсага етилади, ва кўпинча йигит ҳийласи билан куч ва қуввати билан эриша олмаган нарсага эришади, ва албатта кимики яхшиликка амал қилгувчи бўлса уни мукофотига тезда ёки келажакда юлиқади дер эди.***

**Таркиби:**

- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- لمْ يَزَلْ– афъолу ноқиса, ўзида هو исми бор, жумла хабар
- يَقْرِضُ– феъли музорий, ўзида هو фоили бор исмига қайтади.
- فيه– жор мажрур мутаъаллағи يَقْرِضُ
- جُمْعَهْ– зарф мутаъаллағиيَقْرِضُ
- بِ– ҳарфи жор

- سِنِّهِ– изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи يَقْرِضُ
- حَتّى– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- اسْتَطاعَ– феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- قَطْعَه– изофа бўлиб мафъулум беҳ
- فـ– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- أَفْلَتَ– феъли мозий
- الشِّبْلُ– фоил
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- رَاحَ– феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- يَرْتَعُ– феъли музорий, ўзида هو фоили бор бўлиб жумла хол, зулхол رَاحَ ни هو фоилидан.
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- قَدْ– ҳарфи таҳқиқ
- نَجَا– феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- مِنهُ– жор мажрур мутаъаллағи نَجَا
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- زَالَ– феъли мозий
- المَصْرَعُ– фоил
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- قالَ– феъли мозий, ўзида هو фоили бор. Жумла مَقَوْلُ القَوْلِ
- بالصَّبْرِ– жор мажрур мутаъаллағи يُدْرَكُ
- واو– ҳарфи атиф

- بِالْمُدَاوَمَةْ– маътуф, маъмуфун алайҳ بالصَّبْرِ
- يُدْرَكُ– фъели музорий мажҳул
- ما– мавсула, силаси билан ноиби фоил
- لا تُدْرِكُ– силаси, феъли нафий, маҳзуф ـه муттасил замири

мафълулм беҳ мавсулага қайтади, яъни асли لا تُدْرِكُهُ бўлган.

- الْمُقاوِمَةْ– фоил
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- رُبَّما– رُبَّ ҳарфи жор, ما коффа
- نالَ– феъли мозий
- الفَتى– фоил
- ب– ҳарфи жор
- كَيْدِهِ– изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи نالَ
- ما– мавсула силаси билан мафъулум беҳ
- لمْ يَنَلْ– силаси, феъли жаҳд, ўзида هو фоили бор, маҳзуф ـه

муттасил замири мафълулм беҳ мавсулага қайтади, яъни асли لمْ يَنَلْهُ бўлган.

- بِ – ҳарфи жор
- بَأسِهِ – изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи لمْ يَنَلْ
- واو – ҳарфи атиф
- أَيْدِهِ – маътуф, маътуфун алайҳ بَأسِهِ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- إنَّ – ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл
- مَنْ – шартия ва إنَّ га исм

- كانَ – феъли шарт, афъолу ноқиса, ўзида هوисми бор.
- لِخَيْرٍ – жор мажрур мутаъаллағи عامِلًا
- عامِلًا – كانَ ни хабари.
- يَلْقَى – مَنْ жавоби шарт, إِنَّ га хабар, феъли музорий ўзида هو

фоили إِنَّ исми مَنْ га қайтади.

- جَزَاهُ – мафъулум беҳ
- عاجِلًا – зарф мутаъаллағи يَلْقَى
- أَوْ – ҳарфи атиф
- آجِلا – маътуф, маътуфун алайҳ عاجِلًا

## 2 – бўлим

### Қоида

**رُبَّ – ҳақида:**

رُبَّ ҳарфи жори фақат накра исмнигина мажрур қилади ва у: شَبيهٌ بالزَائِدِ яъни зоидага ўхшаш дийилади чунки у бирор бир нарсага мутаъаллиқ бўлмайди одатда ҳамма ҳарфи жорлар нимагадир муталлиқ бўлади, ва яна رُبَّ нинг ноёб хухусиятларидан бири رُبَّ ғойиб замирга, мубҳам замирга киради, ва бу замирнинг тамйизи муфрад, тасния, жамъ, музаккар, муаннас бўла ўлади.

Мас: رُبَّهُ فِتْيَةً دَعَوْتُ إلى ما يُورِثُ المَجْدَ دائِبًا فَأَجَابُوا

***Кўринча йигитларни мен улугликни келтириб чиқарадиган нарсага тиришкан ҳолда даъват қилдим натижада улар ижобат қилдилар.***

**Таркиби:**

- رُبَّ– зоида
- ـه– мубтадо
- فِتْيَةً– тамйиз, жумла хабар
- دَعَوْتُ– феъли мозий, تُ замир фоили
- إلى– ҳарфи жор
- ما– мавсула, жумла силаи бўлиб мажрур мутаъаллаҒи دَعَوْتُ
- يُورِثُ– силаси, феъли музорий, ўзида هو фоили мавсулага

қайтади

- المَجْدَ– мафъулум беҳ
- دَائِبًا– хол, зулхол دَعَوْتُ ни تُ фоили
- فَـ– ҳарфи атифа, натижада маъносида
- أَجَابُوا– феъли мозий, ўзида هُمْ фоили бор.

**رُبَّ яна**

التَّكْثِير– кўпинча деган маънони ёки

التَّقْلِيل– камдан кам деган маънони ҳам англатади.

**التَّكْثِير га мисол: Ҳадис**

يا رُبَّ كاسِيَةٍ فِي الدُّنْيا عَارِيَةٌ يَوْمَ القِيَامةِ

***Эҳ дунёда кийинувчилар бор, қиёмат кунида ялонғочдир.***

**التَّقْلِيل га мисол:**

ألا رُبَّ مَولُودٍ ولَيْسَ له أبٌ ** وذِي وَلَدٍ لمْ يَلِدْهُ أبَوانِ

***Огоҳ бўлинг қанча қанча унда ота йўқ ҳолда боллар бор, ва қанча қанча ота она уни туғмаган болалилар бор.***

ألا истифтоҳия, رُبَّ зоида, مَولُودٍ лафзан мажрур маҳаллан мубтадо.

مَوْجود ҳабари маҳзуф, ва ҳаказо.

رُبَّ ни ўзига яраша қонунлари, шартлари бор улар қуйдагилар.

**1 – رُبَّ** доимо содри калом бўлиб келади яъни жумлани бошида келади. Фақат иккита калима رُبَّ дан олдин келиши мумкин. улар ألا истифтоҳия ва يا танбеҳиялардир. Юқоридаги мисолларда келди.

Ёки мас: أَلا رُبَّ ضَائِقَةٍ أَصَابَتْنِي

***Огоҳ бўлинг канча канча тангликлар менга етди.***

ألا иститифтоҳия, رُبَّ зоида, ضَائِقَةٍ лафзан мажрур маҳаллан мубтадо, жумла хабар, أَصَابَتْ феъли мозий, ўзида هي фоили мубтадога қайтади, نِي мафъулум беҳ.

Ёки мас: يا танбеҳга мисол:

يا رُبَّ تِلْمِيذٍ جَدَّ فوَجَدَ

***Эй канча канча ўкувчилар борки ғайрат қилди ва эришди.***

يا танбеҳия, رُبَّ зоида, تِلْمِيذٍ лафзан мажрур маҳаллан мубтадо, жумла хабар, جَدَّ феъли мозий ўзида هو фоили мубтадога қайтади, ف ҳарфи атифа, жумла жумлага атифа, وَجَدَ феъли мозий ўзида هو фоили бор.

**2 –** رُبَّ фақат накра исмларнигина мажрур қилади رُبَّ дан Кейин фақат зохир исм келади юқоридаги мисоллар каби ёки رُبَّ дан Кейин фақат ғойиб ه замир келади, бошқа замирлар келмайди.

Мас: رُبَّهُ بَطَلًا صِنْدِيدًا نازَلْتُ

***Канча у қаҳрамон ғолиб билан курашдим.***

رُبَّ зоида, ه мубтадо, بَطَلًا тамйиз بَطَلًا сифати, жумла хабар, نازَلْتُ феъли мозий, تُ муттасил замир фоили.

**3 –** رُبَّ ни баъзи манбаларда феъли том бўлўб келишини айтган, музорийси « يَرُومُ » бўлиб أَرَادَ маъносида келади дийилган, лекин унга мисол келтирмаган.

رُبَّ дан Кейинги исм гоҳида мавсуф бўлиб унинг сифати баъзида ошкор ва баъзида маҳзуф бўлиб келади, сифат маҳзуф бўлиб келганда унинг эъроби ҳар хил бўлиши мумкин яъни мавсуфдаги эъробга қараб лафзан жор қилиш ҳам мумкин ёки маҳаллан ҳаракатига қараб насиб ҳам, раф ҳам қилиш мумкин.

Масалан Ҳадис:

يا رُبَّ كاسِيَةٍ في الدُّنْيا عَارِيَةٌ يَوْمَ القِيَامةِ

***Эҳ дунёда кийинувчилар бор, қиёмат кунида ялонғочдир.***

Мана бу ерда في الدُّنْيا ни мутаъаллағи бўлиган كاسِيَةٍ нинг сифати маҳзуф, ўша маҳзуфни كائِنَةٍ деб олсак, мавсуфи كاسِيَةٍни лафзига эргаштирсак كائِنَةٍ бўлади, маҳаллига эргаштирсак كائِنَةٌ бўлади. Чунки كاسِيَةмаҳаллан раф бўлиб мубтадодир.

**Гоҳида رُبَّ нинг мажрури мафъул бўлиб келади.**

Мас: رُبَّ طَالِبٍ مُذْنِبٍ قاصَصْتُ

***Кўпинча гуноҳкор ўкувчини жазоладим.***

رُبَّ зоида, طَالِبٍ лафзан мажрур маҳаллан эса قاصَصْتُга олдин келган мафъулум беҳдир, مُذْنِبٍ сифат лафзан жор бўляпти, طَالِبٍ ни мафъуллигини эътиборга олиб сифатини مُذْنِبًا қилиб насб ўқилсаҳам жоиз, яъни رُبَّ طَالِبٍ مُذْنِبًا قاصَصْتُ каби.

**Ёки сифати жумла бўлиб келиши ҳам мумкин.**

Мас: رُبَّ طَالِبٍ أَذْنَبَ قاصَصْتُ

***Кўпинча гуноҳ қилган ўкувчини жазоладим.***

أَذْنَبَ жумласи طَالِبٍ га сифат, лекин бу ерда лафзини эътибори билан أَذْنَبَ жумласи мажрур ўринда демаймиз, балки أَذْنَبَ жумласи маҳуллан насб ўринда турибди диймиз.

**4 –** رُبَّ кўпинча хазиф бўлб келади, лекин амали давом этади, амали қолади.

Учта ҳарф رُبَّ ни ўрнида келиб унинг амалини давом эттиради.

Улар فا، واو، بَلْ ҳарифларидир.

Булардан энг машҳури واو ҳарфидир. Уни واو рубба дийишади.

Қолган иккиси فَ، بَلْ лар ҳам واوкаби رُبَّ ни амалини қилади, лекин жуда кам учрайди. Демак бу учта ҳарф ҳам رُبَّ каби ўзидан Кейинги исмни мажрур қилади ва зоида бўлади, яна ҳам аниқроғи رُبَّ бу учта ҳарифдан Кейин хазиф бўлиб келади.

**فَ га мисол:**

فَمِثْلِكِ حُبْلَى قَدْ طَرَقْتُ

فَ зоида, مِثْلِكِ мажрур исм лафзан, маҳаллан طَرَقْتُ га мафъулум беҳдир.

**واو га мисол:**

ولَيْلٍ كَمَوْجِ البَحْرِ أَرْخَى سُدُولَهُ

واو зоида, لَيْلٍ лафзан мажрур, маҳаллан мубтадо.

**بَلْ га мисол:**

بَلْ بَلَدٍ مِلْءُ الفِجَاجِ قَتَمُهُ

بَلْ зоида, بَلَدٍ лафзан мажрур, маҳаллан мубтадо.

**5 –** رُبَّ га ما коффа келади ва амалдан тўсади, биз юқорида رُبَّ га таъриф берганимизда у доимо накра исмга келишини ва фақат накра

исмни мажрур қилишини айтиб ўтган эдик, лекин رُبَّ ни амали ما коффа билан тўсилгандан Кейин унга маърифа исм ҳам келиши мумкин.

Мас: رُبَّما الطَّقْسُ جَميلٌ

***Эҳтимол бу одат гўзалдир.***

رُبَّ ҳарфи жор, ما коффа, الطَقْسُ мубтадо, جَميلٌ хабар.

رُبَّما га «Эҳтимол» ёки «Базан» деган маънолар ҳам берилади.

**Ёки** رُبَّما дан Кейин феъл ҳам келиши мумкин.

Мас: ﴿ رُّبَمَا يَوَدُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوْ كَانُواْ مُسْلِمِينَ ۝٢ ﴾[1]

***Ҳали, куфр келтирган кимсалар Мусулмон бўлишни ҳам истаб қолурлар.***

Ёки رُبَّما дан Кейин феъл келишига дарсимиздаги мисол:

ورُبَّما نالَ الفَتى بكَيْدِهِ ❊❊ ما لمْ يَنَلْ بِبأْسِهِ وأيْدِهِ

(1) [ سورة الحجر :٢ ]

# 28 - Дарс

## التِّلْغُرَاف

## 1 – бўлим

أَظُنُّ أَنَّكَ إذا كَتَبْتَ مكْتُوبًا الآنَ لا يَصِلُ إلى بَلَدِكُمْ إلَّا غَدًا

***Хасан: албатта сен агар ҳозир мактуб ёзадиган бўлсанг у шаҳрингизга фақат эртага етиб боришлигини ўйлаяпман деди.***

**Таркиби:**

- أَظُنُّ– афъолу қулуб, ўзида أنا фоили бор. Жумла маҳзуф قال дан مَقْوْلُ القَوْلِ
- أَنَّكَ– أَنَّ ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл исми хабари билан икки мафъул ўрнига ўтади. كَ муттасил замир исми
- إذا– шартийя, зарфийя музоф, жумла музофун илайҳ зарф мутаъаллағи لا يَصِلُ
- كَتَبْتَ– феъли шарт мозий, تَ муттасил замир фоил أَنَّ исмига қайтади. Чунки كَتَبْتَ жумласи أَنَّ нинг ҳабарининг ичига киради.
- مكْتُوبًا– мафъулум беҳ
- الآنَ– зарф мутаъаллағи كَتَبْتَ
- لا يَصِلُ– жавоби шарт, أَنَّ га хабар, феъли нафий, ўзида هو фоили бор
- إلى– ҳарфи жор
- بَلَدِكُمْ– изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи لا يَصِلُ

- إِلَّا– ҳарфи истисно
- غَدًا– мустасно, мустасно минҳу الآنَ.

أَكْتُبُ الكَلَامَ الَّذي أُريدُ أنْ أَقُولَهُ لِأَبِي وأُعْطيهِ للرَّجُلِ الَّذي في مَكْتَبِ التِّلْغُرافِ وَهُو يُرْسِلُهُ إلى أبي في أَقَلَّ مِن سَاعةٍ

***Мен уни Отамга айтмоқликни ҳоҳлаган сўзларни ёзаман ва уни телеграф хонасидаги кишига бераман ва у Киши уни Отамга бир соатдан озроғида етказади деди.***

**Таркиби:**

- أَكْتُبُ– феъли музорий, ўзида أنا фоили бор. Жумла маҳзуф

مَقَوْلُ القَوْلِ дан قال.

- الكَلَامَ– мавсуф
- الَّذي– мавсула, жумла силаси бўлиб сифат. Мавсуф сифат

мафъулум беҳ.

- أُريدُ– феъли музорий, ўзида أنا фоили бор, мавсулага

қайтади.

- أنْ– носиба, масдария, истиқбол ҳарфи
- أَقُولَهُ– мансуб бўлиб мафъулум беҳ, феъли музорий, ўзида أنا

фоили бор, ـه муттасил замир мафъулум беҳ

- لأَبِي– изофа, жор мажрур мутаъаллақи أقُولَ
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- أُعْطيهِ– феъли музорий, ўзида أنا фоили бор, ـه муттасил

замир мафъулум беҳ

- لـ– ҳарфи жор

- الرَّجُلِ– мавсуф
- الَّذي– мавсула, маҳзуф كان силаси. мавсула силаси الرَّجُلِ

сифат. Мавсуф сифат لга мажрур мутаъаллаҒи أعْطي

- فِي مَكْتَبِ التِّلْغْرافِ– изофа, жор мажрур мутаъаллағи الذي ни

силаси маҳзуф كان.

- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- هُو– мубтадо, жумла хабар
- يُرْسِلُهُ– феъли музорий, ўзида هوфоили бор, ـهмуттасил

замир мафъулум беҳ

- إلى أبي – изофа, жор мажрур мутаъаллағи يُرْسِلُ
- في أقَلَّ– жор мажрур мутаъаллағи يُرْسِلُ
- مِن سَاعةٍ– жор мажрур мутаъаллағи أقَلَّ

أنا الآنَ ذاهِبٌ إلى مَكْتَبِ التِّلغرافِ لأُرْسِلَ هذا إلى أبي، هلْ تُريدُ أنْ تَذْهبَ معِي؟

نعمْ أريدُ أنْ أذهبَ معك لأرَى مكْتَبَ التِّلغرافِ فإنِّي ما رَأيْتُهُ قطُّ

***Комил: Мен ҳозир уни Отамга жўнатишлигим учун телеграф хонасига борувчиман. Мен билан бирга боришни ҳоҳлайсанми деди. Хасан: Ҳа телеграф хонасини кўришим учун сен бирга бормоқликни ҳоҳлайман, чунки мен уни ҳеч ҳам кўрмаганман деди.***

**Таркиби:**

- أنا– мамубтадо. Жумла маҳзуф قالдан مَقْوْلُ القَوْلِ.
- الآنَ– зарф мутаъаллағи ذاهبٌ
- ذاهبٌ– хабар
- إلى مَكْتَبِ التِّلغرافِ– изофа, жор мажрур мутаъаллағи ذاهبٌ

- لـ– ҳари жор, ламу таълил
- أنْ– носиба, масдария, истиқбол ҳарфи маҳзуф
- أرْسِلَ– мансуб бўлиб мажрур мутаъаллаги ذاهبٌ, феъли

музорий, ўзида أنا фоили бор

- هذا– мафъулум беҳ
- إلى أبي– изофа, жор мажрур мутаъаллаги أرْسِلَ
- هلْ– ҳарфи истифҳом, жумла мустафҳом
- تُريدُ– феъли музорий, ўзида أنت фоили бор
- أنْ– носиба, масдария, истиқбол ҳарфи
- تَذْهبَ– мансуб бўлиб мафъулум беҳ, феъли музорий, ўзида

أنت фоили бор

- معِيَ– изофа бўлиб зарф мутаъаллаги تَذْهبَ
- نَعَمْ– ҳарфи жавоб. Жумла маҳзуф قال дан مَقَوْلُ القَوْلِ.
- أُريدُ– феъли музорий, ўзида أنا фоили бор
- أنْ– носиба, масдария, истиқбол ҳарфи
- أذهبَ– мансуб бўлиб мафъулум беҳ. феъли музорий, ўзида

أنا фоили бор

- معك– изофа бўлиб зарф мутаъаллаги أذهبَ
- لـ– ҳарфи жор, ламу таълил
- أنْ– носиба, масдария, истиқбол ҳарфи маҳзуф
- أرَى– мансуб бўлиб мажрур мутаъаллаги أذهبَ. феъли

музорий, ўзида أنا фоили бор

- مكْتَبَ التِّلغرافِ– изофа бўлиб мафъулум беҳ
- فـ– ҳарфи атифа, сабабия
- إنِّي– ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл, ي исми, жумла хабари
- ما– ҳарфи нофия, жумла манфий
- رَأَيْتُهُ– феъли мозий, تُ муттасил замир фоили, ـه муттасил замир мафъулум беҳ
- قَطُّ– зарф мутаъаллаги رَأَيْتُ.

# 2 – бўлим

## Қоида

## Истисно ҳақида:

Истисно жумласи учта бўлакдан ташкил топади.

**1 – Мустасно минҳу**

**2 – Истисно ҳарифлари**

**3 – Мустасно**

Мас: أثْمَرَتِ الأشْجَارُ إلا التُّفَّاحَ

***Бу олмадан ташқари дарахтлар мева берди.***

Бу ерда الأشْجَارُ мустасно минҳу, إلا ҳарфи истисно, التُّفَّاحَ мустасно.

**Демак:**

**1 –** Мустасно минҳу деб истисно ҳарфидан олдин зикр қилинган исмга айтилади.

**2 –** Истисно ҳарифлари қуйдагилар:

إلّا، غَيْرَ، سِوَى، خَلَا، عَدَا، حَاشَا

**3 –** Мустасно Истисно ҳарифларидан Кейин келган исмдир ва бу истисно ҳарифларидан олдин келган исм яъни мустасно минҳуга маънода зид бўлади.

**Истисннони таърифи:**

***Истисно деб истисно ҳарифларидан Кейин келган нарса истисно ҳарифларидан олдин келган нарсага хукумда маънодо мувофиқ келмаслигидир, ёки истисно ҳарифларидан Кейин келган нарсани истисно ҳарифларидан олдин келган нарсанинг хукмидан чиқаришликдир.***

Мас: نجَا السَّبَاحُونَ إلا زيْدًا

***Зайддан ташқари сувда сузувчилар нажот топди.***

Демак мустасно زيْدًا мустасно минҳу السَّبَاحُونَ га ҳилоф чиқяпти.

Чунки уларни ҳаммаси нажот топган Зайд нажот топмаган.

Наҳв шунослар берган маълумотга кўра мустасно аслида мафъулум беҳдир, тақдирда маҳзуф إسْتَثْنَى феъли мустаснони насбли қилади ва истисно ҳарфи ўша феълга далолат қилади.

Мас: حضَرَ الطَّلَبَةُ إلا طَالِبًا аслида حضَرَ الطَّلَبَةُ اِسْتَثْنَى طَالِبًا эди дийишади, лекин жумла хар хил турга ўзгаришлиги ва бу феъл маҳзуф бўлиб тақдирда бўлганлиги сабабли ҳар доим ҳам мустаснони насбли қила олмайди дийишади.

Биз осон бўлсин учун умумий қилиб истисно ҳарифлари деб айтяпмиз лекин аслида истисно ҳарифлари учга бўлинади.

**1 –** Улардан ҳарф бўлгани бор, у إلَّا дир

**2 –** Улардан исм бўлгани бор, улар غَيْرَ، سِوَى лардир

**3 –** Улардан гоҳида феъл, гоҳида ҳарф бўладина бор, улар خَلَا، عَدَا، حَاشَا дир.

**1 – إلا иштирокида мустаснонинг ҳукумлари:**

إلا дан Кейин келган мустаснонинг хукми уч ҳил бўлади:

**А)** Насб ўқилиши вожиб.
**Б)** Насб ўқилиши ёки эргашишлиги жоиз.
**В)** жумладаги ўрнига қараб эъробланиши вожиб.

***А) إلا дан Кейин келган мустаснонинг насб ўқилиши вожиб.***

Агар жумла том бўлиб мусбат бўлса إلا дан Кейин келган мустасно насб ўқилади.

Мас: كَتَبْتُ الرَّسَائِلَ إلا رِسَالَةً

***Мақолаларни ёзиб бўлдим битта мақоладан ташқари.***

Бу ерда мустасно رِسالَةً насб ўқилиши вожиб чунки у том ва мусбат каломда воқий бўлган ва истисноннинг учта рукнлари ҳам тўлиқ топилиб турубди, улар мустасно минҳу, истисно ҳарфи ва мустасно лардир.

Калом том деб истисно жумласида мустасно минҳу бор бўлган жумлага айтилади, аммо агар мустасно минҳу йўқ бўлса ноқис бўлади.

Калом мусбат деб жумлани бошида нафий маънони ўз ичига олган истифҳом, наҳий, нафий ҳарфлари келмаган жумлага айтилади.

Юқорида келтирган мисолларимизда мустасно минҳуси бор, демак у каломи том экан, ва жумла нафий ёки наҳий ҳарфлари билан бошланмаган, демак у каломи мусбат экан.

Мана шундай холатда мустасно насб ўқилиши вожиб бўлади.

***Б) إلا дан Кейин келган мустасно насб ўқилиши ёки эргашишлиги жоиз.***

Агар калом том ва манфий бўлса мустасннони насб ўқиш ҳам жоиз ёки мустасно минҳуга эргаштириш ҳам жоиз.

Мас: هلْ تَأَخَّرَ من السَّبَّاحِينَ إلا واحِدًا أوْ واحِدٍ

***Сувда Сузувчилардан фақат бир киши кеч қолдими ?***

Бу жумлада мустасно минҳу السَّبَّاحِينَ бор бўлгани учун калом томдир, шунинг учун мустасно واحِدًا ни насб ўқиш жоиз бўлади.

Ва жумла истифҳом билан бошлангани учун мустасннони жор холатидаги мустасно минҳуга эргаштириб واحِدٍ ўқишлик ҳам жоиз.

Бу холатда мустасно бадал бўлади, мустасно минҳу мубдаъал минҳу бўлади, ва истисно ҳарфи амал қилмайдиган муҳмал ҳариф бўлиб қолади яъни у йўқ ҳисобида бўлади.

Мас: هلْ تَأَخَّرَ من السَّبَّاحِينَ واحِدٍ

***Сувда Сузувчилардан бир киши кеч қолдими каби.***

Бундай истисно ҳарфига (مُلْغَاةٌ) бекор қилинган дийилади ёки أداةُ

حَصر чекланган ҳарф дийилади, демак мустасно минҳу марфуъ

бўладими мансуб бўладими мажрур бўладими мустасно бадал бўлиб унга эргашаверади.

***В) Жумладаги ўрнига қараб мустаснони эъробланиши вожиб.***

***Агар жумла ноқис бўлса яъни мустасно минҳуси бўлмаса ва манфий бўлса яъни жумла нафий ҳарфлари билан бошланган бўлса мустасно жумладаги ўрнига қараб эъробланади.***

Мас: ﴿وَمَا مُحَمَّدٌ إِلَّا رَسُولٌ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِ ٱلرُّسُلُ﴾[1]

***Мухаммад ҳам бир пайғамбар холос, ундан аввал ҳам пайғамбарлар ўтган.***

Бу ерда мустасно رَسُولٌ ҳабар деб эъробланади, демак مُحَمَّدٌ мубтадо бўлади, мана бу шакл мустасно минҳуни йўқлиги сабабли истиснони турларидан хисобланмайди ва шунинг учун бу إِلَّا га مُلْغَاةٌ деб эъробланади.

**Ёки** масалан:

﴿مَّا عَلَى ٱلرَّسُولِ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ﴾[2]

***Пайғамбар зиммасида фақат етказиш бор холос.***

Бу ерда мустасно البَلاغُ мубтадои муаххар, على الرَّسُولِ ҳабари муқаддам деб эъробланади.

**Ёки** масалан:

﴿وَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ إِلَّا رَحْمَةً لِّلْعَٰلَمِينَ ١٠٧﴾[3]

***Биз Сизни оламларга фақат рахмат учун жўнатдик.***

Мана бу учта мисолдаги мустаснони жумладаги ўрнини билишлик учун улардаги нафий ҳарфлари билан, истисно ҳарифларини хазиф

---

(1) [ سورة آل عمران :١٤٤ ]

(2) [ سورة المائدة :٩٩ ]

(3) [ سورة الأنبياء :١٠٧ ]

қилиб келтирамиз, шунда мустаснони жумладаги ўрни яна ҳам аниқ равшан бўлади.

Мас: مُحَمَّدٌ رَسُولٌ، على الرَّسُولِ البَلاغُ، أَرْسَلْنَاكَ رَحْمَةً

## 3 – бўлим

**2 – غَيْرَ، سِوَى лар иштикрокида мустаснонингхукумлари:**

غَيْرَ، سِوَى ларнинг эъроби إلّا дан Кейин келган исмнинг эъробида эъробланади.

Мас: حضَرَ المُدَرِّسُونَ إلا مُدَرِّسًا

Биз бу мисолда إلّا ни хазиф қиламиз ва ўрнига غيْرَ ни қўямиз

حضَرَ المُدَرِّسُونَ غيْرَ مُدَرِّسٍ бўлди. غيْرَ ни насб қилдик чунки юқорида айтганимиздек غيْرَ сўзи إلّا дан Кейин келган исмнинг эъробида эъробланади ва истисноликка кўра насб ўкиш вожиб бўлади, Ва у музоф бўлади ундан Кейинги исм музофун илайҳ бўлиб мажрур бўлади. Демак غَيْرَ، سِوَى ларга изофа бўлган исмни мажрур бўлишини билдик غيْرَ مُدَرِّسٍ каби.

غَيْرَ، سِوَى ларни ўзларини эъробига келсак улар уч хил бўлади.

**А)** Агар калом том ва мусбат бўлса غَيْرَ، سِوَى нинг ҳаракати насб ўқилиши вожиб бўлади.

Мас: تَفَوَّقَ الطُّلّابُ غيْرَ سَعيدٍ أَوْ سِوَى سَعيدٍ

***Саиддан бошқа ўқувчилар устунликка эришди.***

Мана غَيْرَ، سِوَى ларнинг ҳаракати насб ўқиляпти сабаби каломи том ва мусбат бўлгани учундир.

Юқоридаги мисоллардан бизга маълумки жумлада мустасно минҳу бўлса каломи том бўлади ва жумла нафий ҳарифлари билан бошланмаган бўлса калом мусбат бўлади.

Лекин سِوَى нинг эъробини ҳаракати тақдирий деб эъробланади чунки охиридаги ى ҳарфида ҳаракат ошкор бўлмагани учун.

**Б)** Агар каломи том ва манфий бўлса غَيْرَ، سِوَى ларнинг ҳаракати насб ўқилиши ҳам жоиз ёки мустасно минҳудан бадал қилиб ҳаракат берса ҳам жоиз.

Мас ما حضَرَ الطُّلّابُ غَيْرَ طالِبٍ أَوْ سِوَى طالِبٍ

Ёки ما حضَرَ الطُّلّابُ غيْرُ طالِبٍ أَوْ سِوَى طالِبٍ

Аввалгисида غَيْرَ، سِوَى лар насб ўқилди истисноликка биноан яъни каломи том бўлгани учун ва мустасно минҳу الطُّلّابُ бор бўлгани учун.

Кейингисида غَيْرُ، سِوَى лар рафь ўқилди жумла манфий бўлиб غَيْرُ، سِوَى лар мустасно минҳу الطُّلّابُ дан бадал бўлгани учун.

**В)** Агар жумла ноқис ва манфий бўлса غَيْرَ، سِوَى лар жумладаги ўрнига қараб эъробланади.

Мас: ما حضَرَ غيْرُ طالِبٍ أَوْ سِوَى طالِبٍ бу рафга мисол.

ما رأَيْتُ غيْرَ طالِبٍ أَوْ سِوَى طالِبٍ бу насбга мисол.

ما سَلَّمْتُ على غيْرِ طالِبٍ أَوْ سِوَى طالِبٍ бу жорга мисол.

غَيْرَ، سِوَى лардан Кейин келаган исмнинг музофун илайҳлиги, унинг ҳаракати мажрур эканлиги маълум аммо غَيْرَ، سِوَى ларнинг ўзларини эъроби биринси мисолда фоил, иккинчисида мафъулум беҳ, учунчисида мажрур бўлди.

***3 – خَلَا، عَدَا، حَاشَا лар иштирокида мустаснонинг хукми:***

Бу уччаласи إلا истисносини маъносини ўз ичига олган мозий феъллардир.

خَلَا، عَدَا، حَاشَا лардан Кейин мустасно насб ўкилиши ҳам жоиз ва жор ўқилиши ҳам жоиз. Агар булардан Кейинги исм мустасно насб ўқилса демак бу уччала калима фъел эканлиги маълум бўлади.

Мас: حضَرَ الطُّلّابُ خَلَا طالِبًا أَوْ عَدَا طالِبًا أَوْ حَاشَا طالِبًا

Бир ўқувчидан ташқари ўқувчилар хозир бўлди.

خَلَا، عَدَا، حَاشَا лардан Кейин طالِبًا мустасноси насб ўқиляпти ва у яна мафъулум беҳ бўляпти. Агар бу уччала калимадан Кейинги исм мустасно жор ўқилса, демак бу уччала калима ҳарфи жор эканлиги маълум бўлади.

Мас: حضَرَ الطُّلّابُ خَلَا طالِبٍ أَوْ عَدَا طالِبٍ أَوْ حَاشَا طالِبٍ

***Бир ўқувчидан ташқари ўқувчилар хозир бўлди.***

Демак бу ерда خَلَا، عَدَا، حَاشَا лар энди ҳарфи жор бўлиб келяпти ва улардан Кейинги исм طالِبٍ мустасноси мажрур бўляпти.

Бу уччала калима ҳариф жор бўлишлиги учун уларнинг олдида ما масдарияси келмаслиги шарт қилинади, шунда булар ҳарфи жор бўлиб қолади.

Агар ما масдарияси буларни олдида келса булар феълга айланади ва булардан Кейинги исм жор эмас насб ўқилади.

Мас: جاءَ القَوْمُ ما خلا مُحَمَّدًا أَوْ ما عدا مُحَمَّدًا каби.

Лекин حَاشَا ни олдига ما масдарияси келмайди,

унга جاءَ القَوْمُ ما حَاشَا مُحَمَّدًا дийилмайди.

حَاشَا фақат юқорида ўтганидек баъзида феъл бўлиб, баъзида ҳарфи жор бўлиб амал қилади холос.

Демак бизга маълум бўлдики бу уччала خَلَا، عَدَا، حَاشَا лар ўзидан Кейинги исмни насб қилса ҳам, жор қилса ҳам ўзлари истисно калималаридан бўлиб қолаверади ва улардан Кейинги исм мансуб бўлса ҳам, мажрур бўлса ҳам мустасно бўлиб қолаверади.

**<u>Истисно мунқотиъ</u> (الاستثناء المنقطع):**

***Агар мустасно мустасно минҳунинг жинсидан бўлмаса, бу жумлага истисно мунқотиъ дийилади.***

Мас: حضَرَ القومُ إلا حِمارًا

***Бир Эшакдан бошқа Қавм хозир бўлди.***

Бу ерда мустасно حِمَارًا мустасно минҳу القَومُ иккиси бошқа бошқа икки жинсдир.

Мана шунга ўхшаш истисно мунқотиъ бўлганда мустасно доимо насб ўқилади, агар жумла мусбат бўлса ҳам, манфий бўлса ҳам барибир насб ўқилади.

Мас: ما في البَيْتِ أحَدٌ إلا كَلْبًا

***Уйда итдан бошқа бирор бир киши йўқ.***

Ёки ليس لي صَديقٌ إلا كِتابًا

***Мен учун Китобдан бошқа бирор бир дўст йўқ.***

Юқоридаги биринчи мисолда жумла мусбат, Кейинги икки мисолда жумла манфий келган, лекин булардаги мустаснолар учта жумлада ҳам насб бўлиб келяпти.

Аммо غيْرَ да мустасно мусбатда ҳам манфийда ҳам музофун илайҳ бўлиб мажрур бўлиб келади, яъни غَيْرُ истисно мунқотиъда келганда ҳам.

# 4 – бўлим

**<u>Мулоҳаза ўрнида:</u>**

***Каломи том манфий, каломи ноқис манфий.***

Кўпинча ўқувчи бу икки манфий жумлани ажратишга қийланади, ёки нотўғри қарор келади.

Наҳу шунослар бу икки манфий каломни орасини ажратишлик учун ажойиб осон услубни таклиф қилишган, у қуйдагича:

Бу икки жумлани олинг ва улардаги إلا ва ундан Кейинги калималарни хазиф қилинг, сўнг қолганини ўқинг агар зеҳнингизда бунда маъно тўлиқ деб билсангиз у каломи том манфий бўлади, агар бунда маъно тўлиқ эмас деб билсангиз у каломи ноқис манфий бўлади дийишган.

Бу икки жумлани навбат билан келтириб кўрайлик.

Мас: هلْ تَأَخَّرَ مِن السَّبَّاحينَ إلا واحِدًا أوْ واحِدٍ

Энди إلا ва ундан кинги калималарни ҳаммасини хазиф қиламиз

هلْ تَأَخَّرَ مِن السَّبَّاحينَ қолди маъноси: ***Сувда сузувчилардан қолдими.***

Маънони тўлдиришга эҳтиёж йўқ, маъно тўлиқ. Демак юқоридаги жумла каломи том манфий экан.

**Ёки** масалан: وما مُحَمَّدٌ إلا رَسُولٌ энди бундаги إلا ва ундан Кейинги калимани хазиф қилиб кўрамиз. وما مُحَمَّدٌ қолди, бундан маъно чиқмади, тўлдирувчига мухтож, демак бу жумла каломи ноқис манфий экан.

Энди бу услубни дарсимиздаги мисолда: أظُنُّ أنَّكَ إذا كَتَبْتَ مكْتُوبًا الآنَ لا يَصِلُ إلى بلدِكُمْ إلا غَدًاжумласида ишлатиб кўрамиз. Энди إلا ва ундан Кейинги калималарни ҳаммасини хазиф қиламиз: أظُنُّ أنَّكَ إذا كَتَبْتَ مكْتُوبًا الآنَ لا يَصِلُ إلى بلدِكُمْ

***Албатта сен агар ҳозир мактуб ёзадиган бўлсанг у шаҳарларингизга етиб бормаслигини ўйлаяпман деди.***

Демак маъно тўлиқ камчилиги йўқ. Аниқ бўлдики إلاбилан келган бу мисолимиз каломи том манфий экан. Яъни إلا ҳарфи истисно, غَدًا мустасно, мустасно минҳу الآنَ дир. Демак غَدًا истисноликка кўра ҳам, бадалликка кўра ҳам насб бўлади.

الآنَ калимаси أنَّ нинг хабарига кирганлиги учун мустасно минҳуликка ярайди.

***<u>Хулоса:</u>***

Истисно ҳақидаги маълумотлардан хулоса қилиб айтамизки истисно жумласи уч турга бўлинади.

**1 – Истисно том мусбат.**

**2 – Истисно том маний.**

**3 – Истисно ноқис.**

**1 –** Истисно том мусбат деб истиснонинг учта рукуни тўлиқ топилган яъни мустасно минҳу, истисно ҳарифлари ва мустасно топилган ва жумла мусбат бўлган, яъни жумлада манфий ҳарифлари бўлмаган жумлага айтилади.

Мас: أثْمَرَتِ الأشْجَارُ إلا التُّفَّاحَ.

Бунда мустасно насб ўқилиши вожиб التُّفَّاحَ каби.

**2 –** Истисно том манфий деб истиснонинг учта рукунлари тўлиқ топилган яъни мустасно минҳу, истисно ҳарифлари ва мустасно топилган ва жумла манфий бўлган, яъни нафий, наҳий, ёки истифҳом ҳарфилари билан бошланган жумлага айтилади.

Мас: ما حضَرَ الطُّلّابُ إلا طالِبًا أوْ طالِبٌ каби.

Бунда мустасно истисноликка кўра насб ўқилса ҳам жоиз ёки мустасно минҳудан бадал қилиб ўқилса ҳам жоиз, мисолда келган طالِبًا أوْ طالِبٌ каби.

**3 –** Истисно ноқис деб истисно рукунлари топилмайдиган ва жумла манфий бўлган жумлага айтилади.

Мас: ﴿وَمَا مُحَمَّدٌ إِلَّا رَسُولٌ﴾[1]

Бу ерда истиснонинг рукунлари йўқ, демак бу ерда истисно қоидаси ишламайди. Энди жумлани бор холатича таркиб қилинади, واو ҳарфи атифа, ما нофия, مُحَمَّدٌ мубтадо, إلّا мулғот(مُلغَاةٌ), رَسُولٌ ҳабар.

Демак إلّا да мустаснони уч хил таркиби бор.

**1 – Насб ўқиш вожиб**

---

(1) [ سورة آل عمران :١٤٤ ]

**2 – Насб ўқиш ва бадал қилиш жоиз**
**3 – Жумлани холатига қараб таркиб қилиш.**

غَيْرَ، سِوَى ларда ҳам уч хил таркиб бор.

**1 – Насб ўқиш вожиб**
**2 – Насб ўқиш ва бадал қилиш жоиз**
**3 – Жумлани холатига қараб таркиб қилиш**

ماخَلا، ما عَدا، حَاشَا ларда икки хил таркиб бор.

**1 – Феъллигини эътиборга олиб насб ўқиш.**
**2 – Харфи жор деб жор ўқиш.**

Биз юқорида келтирган қоидалар истисно қоидаларини асосисини ташкил қилади.

Истисно ҳақида бошқа қоидалар ҳам кўп лекин улар юқорида келган қоидалар таркибига киргани учун уларни келтирмадик.

# 29 - Дарс

## الصُّرْصُوْرُ والنَّمْلَةُ

### 1 – бўлим

يُحْكَى أَنَّ صُرْصُورًا قَضَى زَمَنَ الصَّيْفِ في الغناءِ والتّرَنُّمِ بيْنَ الأَعْشابِ والأَزْهارِ ولمْ يَدَّخِرْ شيْئًا مِن القُوتِ لِأَيَّامِ الشِّتاءِ

***Албатта бир ниначи ёз даврини майсалар ва гуллар орасида куйлашлик ва қўшиқ айтишлик билан ўтказганлиги ва қиш кунлари учун озуқадан бирор нарсани ҳозирламаганлиги ҳикоя қилинади.***

**Таркиби:**

- يُحْكَى– феъли музорий мажҳул
- أَنَّ– أَنَّ исми хабари билан ноиби фоил, ҳуруфу

мушаббаҳати бил феъл

- صُرْصُورًا– исми, жумла хабари
- قَضَى– феъли мозий, ўзида هو фоили исмига қайтади
- زَمَنَ الصَّيْفِ– изофа бўлиб зарф мутаъаллағи قَضَى
- في الغناءِ– жор мажрур мутаъаллағи قَضَى
- واو– ҳарфи атифа
- التّرَنُّمِ– маътуф, махтуфун алайҳ الغناءِ
- بيْنَ الأعْشابِ– изофа бўлиб зарф мутаъаллағи قَضَى
- واو– ҳарфи атифа
- الأزْهارِ– маътуф, махтуфун алайҳ الأعْشابِ

- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- لَمْ يَدَّخِرْ– феҳли жаҳд, ўзида هو фоили бор
- شَيْئًا– мафъулум беҳ
- مِن القُوتِ– жор мажрур мутаъаллағи كائِنًاга бўлиб شَيْئًاга сифат
- لِأَيَّامِ الشِّتاءِ– изофа, жор мажрур мутаъаллағи لَمْ يَدَّخِرْ

## Қоида

### في – ҳарфи жори ҳақида:

У бир неча маъноларни ифода қилади.

**1 – Зарфийят**. Зарфийят ҳақиқий бўлса ҳам, маъжозий бўлса ҳам барибир.

***Ҳақиқийси иккига бўлинади:***

**А)** Зарфи маконияга мисол: طالِبٌ في المَدْرَسَةِ

**Б)** Зарфи замонияга мисол: سَافَرْتُ في اللَّيْلِ

***Маъжозийсига мисол:***

﴿ وَلَكُمْ فِي ٱلْقِصَاصِ حَيَوٰةٌ يَٰٓأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ١٧٩ ﴾(١)

***Эй Ақил эгалари ! сизлар учун қасос олишликда ҳаёт бор.***

**2 – Истиълаъ яъни علىмаъносини ифодалайди.**

Мас: ﴿ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ فِى جُذُوعِ ٱلنَّخْلِ ﴾(٢)

***Ва албатта сизларни хурмо шохларига осурман.***

**3 – Мусохаба яъни шерикчиликни ифодалайди, مع маъносида.**

---

(1) [ سورة البقرة :١٧٩ ]

(2) [ سورة طه :٧١ ]

Мас: ﴿قَالَ ٱدۡخُلُواْ فِيٓ أُمَمٖ﴾(1)

***Умматлар билан бирга кирингглар деди.***

**4 – Сабабия**

Мас: ﴿لَمَسَّكُمۡ فِي مَآ أَفَضۡتُمۡ فِيهِ عَذَابٌ عَظِيمٞ ١٤﴾(2)

***Сизлар унга шўнғиган нарса сабабли сизларни албатта буюк азоб ушларди***

**5 – Муқояса, қиёслашни ифода қилади.**

Мас: ﴿فَمَا مَتَٰعُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا فِي ٱلۡأٓخِرَةِ إِلَّا قَلِيلٌ ٣٨﴾(3)

***Охиратга бу дунё ҳаётининг матоси жуда оз-ку ?!***

**6 – إلى ниҳоийя маъносини фодаолайди**

Мас: ﴿وَلَوۡ شِئۡنَا لَبَعَثۡنَا فِي كُلِّ قَرۡيَةٖ نَّذِيرٗا ٥١﴾(4)

***Агар ҳоҳласак ҳар бир шаҳарга битта огоҳлантирувчи юборган бўлардик.***

**7 – مِنْ табъизия, маъносини ифодалайди.**

Мас: أَخَذْتُ في شُرْبِ العَصِيرِ

***Шарбат ичимлигидан олдим.***

**8 – الباء маъносини ифодалайди**

Мас: وقَفَ خَالِدٌ في المَدْخَلِ

***Холид кириши билан тўхтаб қолди.***

(1) [ سورة الأعراف :٣٨ ]

(2) [ سورة النور :١٤ ]

(3) [ سورة التوبة :٣٨ ]

(4) [ سورة الفرقان :٥١ ]

Дарсимиздаги فِي الغَنَاءِ والتَّرَنُّمِ даги فِي ҳам الباء маъносидадир, яъни куйлашлик ва қўшиқ айтишлик билан.

فجَاءَ الشِّتَاءُ وَلَيس عنْدَهُ شَيْءٌ لِيَأكُلَهُ، فأخَذَتْهُ الحَيْرَةُ والحُزْنُ، ولمْ يَعْرِفْ ماذا يَصْنَعُ

***Ва қиш келди ва холангки унинг хузирида ейийишлиги учун бирор бир нарса йўқ эди натижада уни ҳайронлик ва ғамгинлик ушлади ва нима қилишини билмай қолди.***

**Таркиби:**

- فـ– ҳарфи истиънофия.
- جَاءَ– феҳли мозий, ўзида هو фоили бор
- الشِّتَاءُ– фоили
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- ليسَ– афъолу ноқиса
- عنْدَهُ– изофа бўлиб зарф мутаъаллағи كانَ бўлиб хабари
- شَيْءٌ– исми
- لِـ– ҳарфи жор, ломи таълил
- أنْ– носиба, масдария, истиқбол ҳарфи маҳзуф
- يَأكُلَهُ– мансуб бўлиб мажрур мутаъаллағи كائِنٌ га бўлиб شَيْءٌ

га сифат, феъли музорий, ўзида هو фоили бор, ـهُ муттасил замири мафъулум беҳ

- فـ– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- أخَذَتْهُ– феъли мозий, ـهُ муттасил замири мафъулум
- الحَيْرَةُ– фоил

- واو– ҳарфи атифа
- الحُزْنُ– маътуф, маътуфун алайҳ الحَيْرَةُ
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- لمْ يَعْرِفْ– феъли жаҳд, ўзида هو фоили бор
- ماذا– يَصْنَعُ га олдин келган мафъулум беҳ
- يَصْنَعُ– феъли музорий, ўзида هو фоили бор. Жумла لمْ يَعْرِفْ га мафъулум беҳ.

وكانَ الجُوعُ يُتْعِبُهُ يَوْمًا فيَوْمًا إلى أنْ هَزِلَ هُزالًا شَديدًا، وأمْسَكَ عنْ القَفْزِ والغَنَاءِ

***Ва очлик уни кундан кунга қаттиқ ориқлашишда ориқлагунигача қийнар эди ва у сакрашликдан ва қўшиқ айтишликдан тийилиб қолди.***

**Таркиби:**

- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- كانَ– афъолу ноқиса
- الجوعُ– исми, жумла хабари
- يُتْعِبُهُ– феъли музорий, ўзида هو фоили исмига қайтади, ـهُ муттасил замири мафъулум беҳ.
- يَوْمًا– зарф мутаъаллаги يُتْعِبُ
- فـ– ҳарфи атифа
- يَوْمًا– маътуф, маътуфун алайҳ يَوْمًا
- إلى– ҳарфи жор
- أنْ– масдария, истиқбол ҳарфи, жумла мусаддар бўлиб мажрур мутаъаллаги يُتْعِبُ

- هزِلَ– феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- هُزالًا– мафъулум мутлақ
- شَديدًا– сифати
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- أمْسَكَ– феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- عنْ القفْزِ– жор мажрур мутаъаллағи أمْسَكَ
- واو– ҳарфи атифа
- الغنَاءِ– маътуф, маътуфун алайҳ القفْزِ

## 2 – бўлим

### Қоида

**أنْ – ҳақида:**

أنْ тўрт хил кўринишда келади.

**1 – أنْ масдарийя:**

У ўзидан Кейин келган феълни масдарга айлантиради, жумлада ўрнига қараб эъробланади, музорийга келганда у носиба, масдарийя ва истиқбол ҳарфи бўлади.

Мас: ﴿وَأَن تَصُومُواْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ١٨٤﴾[1]

***Руза тутишликларинг сизлар учун яхшидир.***

---

(1) [ سورة البقرة :١٨٤ ]

أَنْ носиба, масдарийя ва истиқбол ҳарфи, تَدْرُسُوا мансуб бўлиб мубтадо, خَيْرٌ хабари, لَكُمْ жор мажрур мутаъаллағи خَيْرٌ.

أَنْ агар мозий феълига келса фақат масдар ва истиқбол ҳарфи бўлади.

Мас: سَرَّنِي أَنْ عُدْتَ

***Қайтишлигинг мени хурсанд қилди.***

سَرَّ феъли мозий, نِي мафъулум беҳ أَنْ масдария, истиқбол ҳарфи, жумла мусаддар бўлиб фоил, عُدْتَ феъли мозий تَ муттасил замири фоил.

***أَنْ музорийга келганда:***

**1 – феъли насбли қилади** أَنْ يَضْرِبَ каби. Ёки нунлар хазиф бўлади أَنْ تَدْرُسُوا، أَنْ تَصُومُوا каби.

**2 – феълни масдарга айлантиради.**
**3 – феълни маъносини келаси замонга истиқболга мослайди.**

**2 – أَنْ** Муфасдар **أَيْ** ўрнида:

Унинг белгиси икки жумлани ўртасида келиши ва أَنْ дан олдин ўтган жумлада ососий гапни маъносини ўз ичига олишлик шарт қилинади ва мажозий бўлмасдан очиқ айтишлик шарт қилинади ва أَنْ га ҳарфи жор кирмаслиги керак мас: مِن أَنْ، بِأَنْ каби.

Мас: ﴿ فَأَوْحَيْنَآ إِلَيْهِ أَنِ ٱصْنَعِ ٱلْفُلْكَ بِأَعْيُنِنَا وَوَحْيِنَا ﴾(١)

***Биз унга ваҳий қилдик яъни кемани яса деб.***

- فَـ – ҳарфи атифа

(1) [ سورة المؤمنون :٢٧ ]

- أَوْحَيْنا– феъли мозий, ўзида نا муттасил заимири фоил.
- إِليْهِ– жор мажрур мутаъаллағи أَوْحَيْنا
- أَنِ– ҳарфи тафсир أيْ маъносида.
- اصْنَعِ– феъли амр, ўзида أنت фоили бор
- الفُلْكَ– мафъулум беҳ.

**3 – أن Зоида.**

***Икки жойда келади.***

**А)** لمَّا дан Кейин келади.

Мас: لمَّا أَنْ نجَا الغَرِيقُ ارْتَفَعَ الصِّياحُ

***Ғарқ бўлган киши нажот топгач қичқириқлар кўтарилди.***

**Б)** Муқассам билан لوْнинг ўртасида келади.

Мас: أَمَّا واللهِ أَنْ لوْ كُنْتُ حُرًّا

***Аммо Аллоҳга қасамки агар мен ҳур бўлганимда.***

**4 – أن Мухоффафа.**

Яъни: أنَّ дан енгиллатилган أنْ дир.

أنْ мухоффафа кўпроқ عِلِمَ ва يَقين феълларидан Кейин келади ва أنَّ ни амалини қилади.

Мас: ﴿ عَلِمَ أَن لَّن تُحۡصُوهُ فَتَابَ عَلَيۡكُمۡۖ ﴾(1)

***У сизлар унга ҳеч чидай олмаслигингизни билди ва сизларга (енгилликни) қайтарди.***

عِلِمَ феъли мозий ўзида هو фоили бор, أنْ ҳуруфу мухоффафа أنَّ дан олинган, هُ замири шаън исми маҳзуф тақдирда أنَّهُ жумла хабар, أنْ

(1) [ سورة المزمل : ٢٠ ]

исми хабари билан عِلِمَ га мафъулум беҳ لَنْ تُحْصُوهُ феъли нафий ўзида أنتم фоили бор.

**Бундан ташқари أَنْ мухоффафаси учта ўринда келиши кузатилган.**

**I – *Биринчи жомид феълга келади.***

Мас: ﴿وَأَن لَّيْسَ لِلْإِنسَٰنِ إِلَّا مَا سَعَىٰ ﴿٣٩﴾﴾[1]

***Ҳар бир инсонга ўзи қилганидан бошқа нарса йўқ.***

أنْ ҳарфи мухоффафа ـهُ замири шаън исми маҳзуф тақдирда أَنَّهُ, жумла хабар, لَيسَ афъолу ноқиса, للإنسانِ жор мажрур мутаъаллағи كان га бўлиб хабари, إلا ҳарфи мулғот, ما мавсула жумла силаси бўлиб لَيسَ га исм, سَعَى феъли музорий ўзида هو фоили бор.

**II – *Мутасарриф феълга, яъни қўшимчаси бор феълга келади*** ва أنْни амали бекор бўлади, зоида бўлади.

Мас: زَعَمَ الفَرَزْدَقُ أنْ سَيَقْتُلُ مَرْبَعًا

***Фараздақ Марбаъни тезда ўлдиришига қасд қилди.***

Феълдаги سَ қушимча билан أنْ ни амали бекор бўлди.

أنْ мухоффафа билан музорий феьли ўртасига тушадиган ***қўшимчалар қуйдагилар:*** لَمْ، لَوْ، لَنْ، قَدْ، سَوْفَ، سَ

Бу қўшимчаларни келишидан мақсад أنْ мухоффафа музорийни насбли қиладиган أنْ носибаси эмас эканлиги билдириш учундир, мана шу қўшималар билан келган феъл Мутасарриф феъл дийилади.

**III –** أنْ ***мухоффафа исмга келади*** ва амали бекор бўлади.

---

(1) [ سورة النجم :٣٩ ]

أنْ ҳарфи أنَّ дан енгиллатилганиднек, إنْ ҳарфи إنَّ дан енгиллатилгандир, Иккаласи ҳам яъни أنْ ҳам إنْ ҳам исмга келганда амали бекор бўлади.

Мас: ﴿إِنْ حِسَابُهُمْ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّي ۖ لَوْ تَشْعُرُونَ ﴿١١٣﴾﴾[1]

***Агар сезсангиз уларнинг ҳисоби фақат Аллоҳнинг зиммасидадир.***

حِسَابُهُمْ насб эмас рафь келяпти, демак إنْ амалдан тўхтаган.

Мулоҳаза Ўрнида:

***Демак أنْ масдария билан أنْ мухоффафа ўртасидаги фарқ шундан иборатки أنْ масдария музорий феълига келади уни насбли қилади ва масдарга айлантиради ва истиқбол ҳарфидир.***

Мас:[2] ﴿وَأَن تَصُومُواْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١٨٤﴾﴾ каби.

أنْ мухоффафа эса музорий феълига ўртада бир қўшимча билан келади яъни музорий билан бу أنْ ни орасини ажратадиган бир фосила билан келади.

Мас: أيْقَنْتُ أنْ سَوْفَ يِنْجَحُ даги سَوْفَ каби. Жумлага ҳеч қандай таъсири бўлмайди, чунки أنْ амалдан тўхтаган бўлади.

أنْ масдария мозий феълига тўлиқ келади ва фақат масдарлик амалинигина қилади.

Мас: سَرَّني أنْ عُدْتَ каби.

Ёки дарсимизда келган мисол: إلى أنْ هزِلَ هُزالًا شَديدًا каби.

---

(1) [ سورة الشعراء :١١٣ ]

(2) [ سورة البقرة :١٨٤ ]

أنْ мухоффафа мозий феълига келмайди фақат жомид мозий феълига келади.

Мас: ﴿وَأَن لَّيۡسَ لِلۡإِنسَٰنِ إِلَّا مَا سَعَىٰ ۝٣٩﴾[1]

وكانَ قَرِيبًا مِنهُ نَمْلَةٌ قَدْ اشْتَغَلَتْ في الصَّيْفِ إِشْتَغَالًا شَديدًا وادَّخَرَتْ لِنَفْسِها ما يَكْفِيها مِن القُوْتِ إلى فَصْلِ الرَّبيعِ

***Ва унга яқин жойда дарҳақиқат ёзда қаттиқ шуғулланишда шуғулланган ва баҳор фаслигача унга кифоя қиладиган озуқани ўзи учун жамғарган бир жумоли бор эди.***

**Таркиби:**

- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- كانَ– афъолу ноқиса
- قَرِيبًا– ҳабари
- مِنهُ– жор мажрур мутаъаллағи قَرِيبًا
- نَمْلَةٌ– исми
- قَدْ– ҳарфи таҳқиқ
- اشْتَغَلَتْ– феъли мозий, ўзида هي фоили бор. Жумла نَمْلَةٌ га сифат.
- في الصَّيْفِ– жор мажрур мутаъаллағи اشْتَغَلَتْ
- إِشْتَغَالًا– мафъулум мутлақ
- شَديدًا– сифат
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф

[1] [سورة النجم :٣٩]

- ادَّخَرَتْ– феъли мозий, ўзида هي фоили бор
- لِنَفْسِها– изофа, жор мажрур мутаъаллағи ادَّخَرَتْ
- ما – мавсула, жумла силаси бўлиб мафъулум беҳ
- يَكْفِيها– феъли музорий, ўзида هو фоили мавсулага қайтади,

ها муттасил замири мафъулум беҳ.

- مِن القُوْتِ– жор мажрур мутаъаллағи يَكْفِي. مِن ما дан баён.
- إلى فَصْلِ الرَّبيعِ– изофа, жор мажрур мутаъаллағи يَكْفِي.

فخَطَرَ بِبَالِهِ أنْ يَقْصُدَ النَّمْلةَ ويَسْتَقْرِضَها شَيْئًا مِن القُوتِ

***Ва ўша чумолини қасд қилмоқлик ва озуқадан бўлган бирор нарсани ундан қарз сўрашлик ҳаёлига келди.***

**Таркиби:**

- فـ– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- خَطَرَ– феъли мозий
- بِبَالِهِ– изофа, жор мажрур мутаъаллағи خَطَرَ. بِا таъдия.
- أنْ– носиба, масдария, истиқбол ҳарфи
- يَقْصُدَ– жумла мусаддар бўлиб خَطَرَ га фоил. феъли музорий,

ўзида هو фоили бор.

- النَّمْلةَ– мафъулум беҳ
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- يَسْتَقْرِضَها– феъли музорий, ўзида هو фоили бор, ها муттасил

замири 1 чи мафъулум беҳ

- شَيْئًا– 2 чи мафъулум беҳ

- مِن القُوتِ– жор мажрур мутаъаллағи كائِنًا га бўлиб شَيئًا га

сифат.

## 3 – бўлим

فذَهَبَ إليها وقال لها: أَسْأَلُكِ يا جَارَتي؛ بِحَقِّ الجِوارِ بيْنَنَا أنْ تُقْرِضِينِي شَيْئًا أَسُدُّ بِهِ جُوعِي، فقَدْ أَهْزَلَني الجُوعُ ولمْ أَجِدْ أَحَدًا غيْرَكِ أَسْتَقْرِضُهُ وسَأَرُدُّ إليكِ عند مَجِيءِ الصَّيْفِ ما أَعْطَيْتِهِ مِن القُوتِ بِزِيَادَةٍ

***Ва унга борди ва унга: Эй қўшнижон ўртамиздаги қўшничилик ҳаққи билан очлигимни у билан мен тўсадиган бирор нарсани менга қарз бермоқлигингни сендан сўрайман, чунки мана бу очлик ҳақиқатда мени ҳолдан тойдирди ва мен ундан қарз сўрайдиган сендан бошқа бирортани топмадим. Ва мен сенга ёз келган вақтда сен уни берган озуқани зиёдаси билан тезда қайтараман деди.***

**Таркиби:**

- فـ– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- ذَهَبَ– феъли мозий, ўзида هو фоили бор.
- إليها– жор мажрур мутаъаллағи ذَهَبَ
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- قال– феъли мозий, ўзида هو фоили бор.
- لها– жор мажрур мутаъаллағи قال. Жумла مَقَوْلُ القَوْلِ
- أَسْأَلُكِ– феъли музорий, ўзида أنا фоили бор, كِ муттасил

замири 1 чи мафъулум беҳ

- يا– ҳарфи нидо
- جَارَتي– изофа бўлиб мунодо.

- بِـ– ҳарфи жор, الإستعانة
- بِحَقِّ الجِوَارِ– изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи أَسْأَلُ
- بيْنَنَا– изофа бўлиб зарф мутаъаллағи الكائِنِ га бўлиб الجِوارِ га сифат
- أَنْ– носиба, масдария, истиқбол ҳарфи
- تُقْرِضِينِي– мансуб бўлиб أَسْأَلُ га 2 чи мафъулум беҳ.ва феъли музорий, ўзида أنت фоили бор, تُقْرِضِي ني га 1 чи мафъулум беҳ
- شَيْئًا– تُقْرِضِي га 2 чи мафъулум беҳ, мавсуф
- أَسُدُّ– феъли музорий, ўзида أنا фоили бор. Жумла شَيْئًا га сифат
- بِهِ– жор мажрур мутаъаллағи أَسُدُّ
- جُوعِي– изофа бўлиб мафъулум беҳ
- فـ– ҳарфи таълил, чунқи маъносида
- قَدْ– ҳарфи таҳқиқ
- أَهْزَلَنِي– феъли мозий, نِي мафъулум беҳ
- الجُوعُ– фоил
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- لمْ أَجِدْ– феъли жаҳд, ўзида أنا фоили бор
- أَحَدًا– мафъулум беҳ, мавсуф
- غيْرَكِ– изофа бўлиб أَحَدًا га 1 чи сифат
- أَسْتَقْرِضُهُ– феъли музорий, ўзида أنا фоили бор, ـه мафъулум беҳ. Жумла أَحَدًا га 2 чи сифат.
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф

- سَـ– тансиф ва истиқбол ҳарфи
- أَرُدُّ– феъли музорий, ўзида أنا фоили бор
- إليكِ– жор мажрур мутаъаллағи أَرُدُّ
- عندَ مَجِيءِ الصَّيْفِ– катта изофа бўлиб зарф мутаъаллағи أَرُدُّ
- ما– мавсула, жумла силаси. Мавсула сила бўлиб أَرُدُّ га

мафъулум беҳ

- أَعْطَيْتِهِ– феъли мозий, ўзида تِ муттасил замири фоил, ـه

муттасил замири мафъулум беҳ.

- مِن القُوتِ– жор мажрур мутаъаллағи أَعْطَيْتِ. ва ما من дан

баёндир.

- بِزِيَادَةٍ– жор мажрур мутаъаллағи أَرُدُّ

قال: كَلَّا يا صَدِيقَتِي؛ إِنَّنِي كُنْتُ أَقْضِي أَوْقَاتِي بالغَنَاءِ ولمْ يَخْطُرْ بِبَالِي أَنْ أَدَّخِرَ لِأَيَّامِ الشِّتاءِ، فأَجَابَتْهُ النَّملةُ مُسْتَهْزِءَةً: إِذَنْ؛ يَنْبَغي لكَ أَنْ تَقْضِيَ الشِّتاءَ في الرَّقْصِ، فَمِثْلُكَ لا يَسْتَحِقُّ الرَّحْمَةَ والإِحْسَانَ

***У: йўқ эй дўстим мен вақтларимни қўшиқ айтиш билан ўтказгандим, қиш кунлари учун жамғармоқлигим ҳаёлимга келмапти сўнг жумоли уни масхара қилиб: Ундай бўлса сенга қишни рақсга тушуб ўтказмоқлигинг лойиқ бўлади, чунки сенга ўхшашлар раҳм қилишга ва яхшилик қилишга ҳақли бўлмайди.***

**Таркиби:**

- قال– феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- كَلَّا– ҳарфи нафий. Жумла مَقَوْلُ القَوْلِ
- يا– ҳарфи нидо
- صَدِيقَتِي– изофа бўлиб мунодо

- إِنَّنِي– ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл, نِي исми, жумла хабари.
- كُنْتُ– афъолу ноқиса, ت муттасил замири исми, жумла хабари
- أَقْضِي– феъли музорий, ўзида أنا фоили исмига қайтади.
- أَوْقَاتِي– изофа бўлиб мафъулум беҳ
- بالغَنَاءِ– жор мажрур мутаъаллағи أَقْضِي
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- لمْ يَخْطُرْ– феъли жаҳд
- بِبَالِي– изофа, жор мажрур мутаъаллағи لمْ يَخْطُرْ, باтаъдия
- أَنْ– носиба, масдария, истиқбол ҳарфи
- اَدَّخِرَ– мансуб бўлиб لمْ يَخْطُرْга фоил, феъли музорий, ўзида أنا фоили бор.
- لِأَيَّامِ الشّتاء– изофа, жор мажрур мутаъаллағи اَدَّخِرَ
- فـ– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- أَجَابَتْهُ– феъли мозий, ـه муттасил замири мафъулум беҳ.
- النَّملةُ– фоил
- مُسْتَهْزِءَةً– хол, зулхол фоил. Жумла مَقَوْلُ القَوْلِ
- إِذَنْ– ҳарфи ижоб.
- يَنْبَغي– феъли музорий
- لكَ– жор мажрур мутаъаллағи يَنْبَغي
- أَنْ– носиба, масдария, истиқбол ҳарфи

- تَقْضِيَ– мусаддар бўлиб يَنْبَغي га фоил. феъли музорий, ўзида ўзида أنت фоили бор.
- الشّتاءَ– мафъулум беҳ
- في الرَّقْصِ– жор мажрур мутаъаллағи تَقْضِيَ
- فـ– ҳарфи иллат, чунки маъносида
- مثْلُكَ– изофа бўлиб мубтадо, жумла хабар
- لا يَسْتَحِقُّ– феъли нафий, ўзида هو фоили мубтадога қайтади.
- الرَّحْمَةَ– мафъулум беҳ
- واو– ҳарфи атифа
- الإحْسَانَ– маътуф, маътуфун алайҳ الرَّحْمَةَ.

## Қоида

**كَلَّا – ҳақида:**

***كَلَّا уч ҳил маънони ифода қилади:***

**1 – Ҳарфи рад инкорни ифода қилади**, мухотабни инкор қилади.
Мас: Мухотаб сиз хохламайдигнан ишга сизни таклиф қилса, сиз йўқ деб инкор қилганингиздек.
Ҳатто жиркиб рад қилишни ифода қилади.

**2 – حقًّا яъни ҳақиқатда маъносида.**

Мас: ﴿كَلَّآ إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لَيَطۡغَىٰٓ ٦﴾[1]

***Йўқ, Инсон албатта туғёнга кетур.***

Яъни: ҳақиқатда инсон албатта туғёнга кетур.

---

(1) [ سورة العلق :٦ ]

**3 – Ҳарфи нафий, бир хабарни унақа бўлмаганлигини балки бошқача бўлганлигини ифода қилади.**

Мас дарсимизда: Ёз бўйи касал бўлдингми деса, كَلَّا йўқ деб жавоб бергани каби.

Ёки هلْ سافرَ أخُوكَ ؟

***Аканг сафар қилдими ?*** деса كَلَّا йўқ деб жавоб бергани каби.

# 30 - Дарс

## النَّاسِكُ والمَكَرَةُ

### 1 – бўлим

كانَ لنَاسِكٍ عِدَّةُ رُوبِلاتٍ مِنَ النُّقُودِ فأَحَبَّ أَنْ يَشْتَرِيَ بها خَرُوفًا لِيَجْعَلَهُ قُرْبَانًا

فخَرَجَ قبْلَ العِيدِ بِيَوْمَيْنِ إلى السُّوقِ واشْتَرَى خَرُوفًا سَمينًا

***Бир зоҳид художўйнинг пуллардан бир неча суми бор эди ва ўшаларнинг эвазига уни қурбонлик қилиши учун бир қўзи сотиб олмоқликни ҳоҳлади ва ҳайитдан икки кун олдин бозорга чиқди ва семиз қўзи сотиб олди.***

**Таркиби:**

- كانَ– афъолу ноқиса
- لنَاسِكٍ– жор мажрур мутаъаллағи كانَ га бўлиб хабар.
- عِدَّةُ رُوبِلاتٍ– изофа бўлиб исми.
- مِنَ النُّقُودِ– жор мажрур мутаъаллағи كائناتٍ га бўлиб رُوبِلاتٍ га сифат.
- فـ– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- أَحَبَّ– феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- أَنْ– носиба, масдария, истиқбол ҳарфи
- يَشْتَرِيَ– мансуб бўлиб мафъулум беҳ, феъли музорий, ўзида هو фоили бор.
- بها– жор мажрур мутаъаллағи يَشْتَرِيَ ва بـِ муқобала
- خَروفًا– мафъулум беҳ

- لِـ – ҳарфи жор, ломи таълил
- أنْ– носиба, масдария, истиқбол ҳарфи маҳзуф
- يَجْعَلَهُ– мансуб бўлиб мажрур мутаъаллағи, феъли музорий,

ўзида هو фоили бор, ва ـهُ муттасил замири 1чи мафъулум беҳ

- قُرْبَانًا– 2чи мафъулум беҳ
- فـ– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- خَرَجَ– феъли мозий, ўзида هو фоили бор.
- قبْلَ العيدِ– изофа бўлиб зарф мутаъаллағи خَرَجَ
- بِيَوْمَيْنِ– жор мажрур мутаъаллағи خَرَجَ
- إلى السُّوقِ– жор мажрур мутаъаллағи خَرَجَ
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- اشْتَرَى– феъли мозий, ўзида هو фоили бор.
- خَرُوفًا سَمينًا– мавсуф сифат бўлиб мафъулум беҳ

وفيما هُوَ يَقُودُهُ إلى مَنْزِلِهِ وهو يُفَكِّرُ في شَأْنِ الخَروفِ وسمنِهِ، ويَسْأَلُ الله تَعالى أنْ يَجْعَلَهُ قُرْبانًا مَقْبُولًا عنْدَهُ إذْ رَآهُ جَماعَةٌ مِن المَكَرَةِ فَتَشَاوَرُوا بيْنَهُمْ أنْ يَأْخُذُوهُ مِن النّاسِكِ بالحيلةِ فعَرَضَ لَهُ أحَدُهمْ وقال لهُ: أيُّها النّاسِكُ ما هذا الكَلْبُ الَّذي معَكَ؟

***Ва уни манзилига етаклаб келаётган вақтда қ ўзининг холати ва семизлиги ҳақида фикирлаб келаётган ва уни ўзининг хузурида мақбул қурбонлик қилишини Аллоҳ таолодан сўраб келаётган вақтда қўққисдан уни ҳийлакорлардан бир жамоаси кўриб қолди. Ва улар ўзаро уни ҳудожўйдан ҳийла билан олиб қўйишликни***

***маслахат қилишди ва улардан бири унга рўбарў келди ва у унга: Эй Зохид сен билан бирга бўлган мана бу ит нима деди.***

**Таркиби:**

- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- فيما– بينما маъносида, музоф, ما зоида
- هوَ– мубтадо, жумла ҳабари бўлиб музофун илайҳ зарф

мутаъаллаъи رآى.

- يَقُودُهُ– феъли музорий, ўзида هو фоили бор мубтадога

қайтади, ه муттасил замири мафъулум беҳ.

- إلى مَنْزِلِهِ– изофа, жор мажрур мутаъаллаъи يَقُودُ
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- هو– мубтадо, жумла ҳабари бўлиб
- يُفَكِّرُ– феъли музорий, ўзида هو фоили мубтадога қайтади
- في شَأْنِ الخَروفِ– изофа, жор мажрур мутаъаллаъи يُفَكِّرُ
- واو– ҳарфи атиф
- سِمنِهِ– изофа бўлиб маътуф маътуфун алайҳ شَأْنِ الخَروفِ
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- يَسْأَلُ– феъли музорий, ўзида هو фоили бор
- الله– лафзи жалоласи 1чи мафъулум беҳ
- تَعالى– сифати, феъли мозий, ўзида هوфоили бор
- أنْ– носиба, масдария, истиқбол ҳарфи

- يَجْعَلَهُ– мансуб бўлиб 2чи мафъулум беҳ, феъли музорий,

ўзида هو фоили мубтадога қайтади, ـه муттасил замири 1чи мафъулум беҳ.

- قُرْبانًا– 2 чи мафъулум беҳ мавсуф
- مَقْبُولًا– сифати
- عِنْدَهُ– изофа бўлиб зарф мутаъаллағи مَقْبُولًا
- إذْ– ҳари муфожаъат
- رَآهُ– феъли мозий, ـه муттасил замири мафъулум беҳ.
- جَماعَةٌ– фоили
- مِن المَكَرَةِ– жор мажрур мутаъаллағи كائِنَةٌга бўлиб جَماعَةٌ га

сифат.

- فَـ– ҳарфи атифа, натижада маъносида.
- تَشَاوَرُوا– феъли мозий, ўзида هم фоили бор.
- بَيْنَهُمْ– изофа бўлиб зарф мутаъаллағи تَشَاوَرُوا
- أنْ– носиба, масдария, истиқбол ҳарфи
- يَأْخُذُوهُ– мансуб бўлиб мафъулум беҳ, феъли музорий, ўзида

هم фоили бор, ـه муттасил замири мафъулум беҳ.

- مِن النّاسِكِ– жор мажрур мутаъаллағи يَأْخُذُوهُ
- بالحيلةِ– жор мажрур мутаъаллағи يَأْخُذُوهُ
- فـ– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- عَرَضَ– феъли мозий,
- لَهُ– жор мажрур мутаъаллағи عَرَضَ
- أحَدُهمْ– изофа бўлиб фоил

- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- قال– феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- لهُ– жор мажрур мутаъаллаґи قال. Жумла مَقَوْلُ القَوْلِ.
- أيُّها– أيُّ маҳзуф يانидосига мунодо, ها танбеҳ
- النّاسكُ– أيُّ га сифат.
- ما– ҳабари муқаддам
- هذا الكَلْبُ – هذا исми ишора, الكَلْبُ бадал бўлиб мубтадои

муаххар

- الذي– мавсула жумла силаси бўлиб الكَلْبُ га сифат
- معَكَ – изофа бўлиб зарф мутаъаллаґи маҳзуф كانга бўлиб

الذيга сила.

## 🕮 2 – бўлим

فلمْ يَزَالُوا يَحْتالُونَ على النَّاسِكِ بِمِثْلِ هذا الكَلامِ حَتّى لمْ يَشُكَّ أنَّ الذي يَقُودُهُ لَيسَ خَرُوفًا وإنَّما هو كَلْبٌ وأنَّ الَّذي باعَهُ إِيّاهُ سَحَرَ عيْنَهُ فأطْلَقَهُ مِن يَدِهِ وتَوَجَّه إلى مَنْزِلِهِ فلمَّا غابَ النَّاسِكُ عن أعْيُنِ المَكَرَةِ أخَذُوا بِهِ وتَوَجَّهُوا حَيْثُ شَاءُوا

***Натижада улар худо жўйга мана шу сўзга ўхшаши билан ҳийла қилишда давом этдилар, ҳатто у ўзи уни етаклаб келаётган нарса қўзи эмас эканлигига ва балки у ит эканлигига шубҳа қилмади ва уни бунга сотган кимса кўзини сехрлаганига шубҳа қилмади натижада уни қўлидан ташлади ва манзилига жўнаб кетди сўнг обид ҳийлакорларни кўзидан ғойиб бўлгач улар уни олишди ва ўзлари ҳоҳлаган томонга жўнаб кетишди.***

**Таркиби:**

- فـ– ҳарфи атифа, натижада маъносида
- لَمْ يَزَالُوا– афхолу ноқиса, ўзида هم исми бор, жумла хабар.
- يَحْتالُونَ– феъли музорий, ўзида هم фоили исмига қайтади.
- على النَّاسِكِ– жор мажрур мутаъаллағи يَحْتالُونَ
- بِ – ҳари жор الإستِعانة
- مِثْلِ – музоф изофа
- هذا الكَلامِ – هذا исми ишора, الكَلامِ бадал бўлиб музофун

илайҳ بِ га мажрур мутаъаллағи يَحْتالُونَ

- حَتّى– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- لَمْ يَشُكَّ– феъли жаҳд, ўзида هو фоили бор
- أنَّ – ҳуруфу мушаббаҳати бил феҳл, исми хабари билан

мафъулум беҳ.

- الذي– мавсула жумла силаси бўлиб исми
- يَقُودُهُ– феъли музорий, ўзида هو фоили бор, ـه муттасил

замири мафъулум беҳ мавсулага қайтади.

- ليسَ – أنَّ га хабар, афъолу ноқиса, ўзида هو исми бор.
- خَروفًا– ليسَ га хабар.
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- إنَّما– أنَّ ҳуруфу мушаббаҳати бил феҳл, ما коффа.
- هو– мубтадо
- كَلْبٌ– хабар
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- أنَّ– ҳуруфу мушаббаҳати бил феҳл

- الَّذي– мавсула жумла силаси бўлиб أنَّ га исм
- باعَهُ– феъли мозий, ўзида هو фоили мавсулага қайтади, ـه

муттасил замири 1чи мафъулум беҳ.
- إيّاهُ– 2 чи мафъулум беҳ.
- سَحَرَ– жумласи أنَّ га хабар. феъли мозий, ўзида هو фоили

исмига қайтади
- عيْنَهُ– изофа бўлиб мафъулум беҳ
- فـ– ҳарфи атифа, натижада маъносида
- أطْلَقَهُ– феъли мозий, ўзида هو фоили бор, ـه муттасил замири

мафъулум беҳ.
- مِن يَدِهِ– изофа, жор мажрур мутаъаллаги أطْلَقَ
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- تَوَجَّه– феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- إلى مَنْزِلِهِ– изофа, жор мажрур мутаъаллаги تَوَجَّه
- فـ– ҳарфи атифа, Кейин, сўнг маъносида
- لمَّا– музоф, жумла музофун илайҳ зарф мутаъаллаги أخَذُوا
- غابَ– феъли мозий
- النَّاسِكُ– фоил
- عن أعْيُنِ المَكَرَةِ– изофа, жор мажрур мутаъаллаги غابَ - عن ҳарфи

المُجاوزة.
- أخَذُوا– феъли мозий, ўзида هم фоили бор
- بِهِ– жор мажрур мутаъаллаги أخَذُوا
- واو– ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф

- تَوَجَّهُوا– феъли мозий, ўзида هم фоили бор
- حَيْثُ– музоф, жумла музофун илай зарф мутаъаллағи تَوَجَّهُوا
- شَاءُوا– феъли мозий, ўзида هم фоили бор.

## Қоида

### حَيْثُ – ҳақида:

حَيْثُ кўпроқ зарфи макон бўлиб келади, баъзида зарфи замон бўлиб ҳам учрайди, унинг зарфи макон ёки зарфи замонлиги ўзидан Кейин келган жумла ёки калимага қараб бўлади.

Мас: أَعْمَلُ حَيْثُ أَبِي يَعْمَلُ

***Отам ишлайдиган жойда ишлаяпман,*** каби.

حَيْثُ музоф, жумла музофун илайҳ зарф мутаъаллағи أَعْمَلُ.

حَيْثُ насб ҳолда ҳам, жор ҳолда ҳам заммага мабний бўлиб тураверади.

***Масалан жорга мисол:***

﴿وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ﴾[1]

***Қайси томондан чиқсанг хам юзингни Масжидул Харомга бур,*** каби.

Ёки дарсимиздаги: وتَوَجَّهُوا حَيْثُ شَاءُوا бу насбга мисол.

***حَيْثُ уч хил кўринишда келади:***

**1 – Зарф.**
**2 – Харфи жор билан мажрур.**
**3 – حَيْثُمَا бўлиб икки феълни жазм қиладиган шартия.**

(1) [ سورة البقرة :١٤٩ ]

# 31 - Дарс

## الكُرَةَ

### 1 – бўлим

خَرَجَ التَّلامِذَةُ ذاتَ يَوْمٍ إلى سَاحَةِ المَدْرَسَةِ ثمَّ خرجَ المُعلّمُ بَعْدَهُمْ لِكَيْ يَلْعَبَ مَعَهُمْ

***Ўқувчилар бир куни мадрасанинг майдонига чиқишди сўнг муаллам улардан Кейин, улар билан ўйнашлик учун чиқди.***

**Таркиби:**

- خَرَجَ – феъли мозий
- التَّلامذَةُ – фоил
- ذاتَ يَوْمٍ – изофа бўлиб зарф мутаъаллаҒи خَرَجَ
- إلى ساحَةِ المَدْرَسَةِ – изофа, жор мажрур мутаъаллағи خَرَجَ
- ثمَّ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- خرجَ – феъли мозий
- المُعلّمُ – фоил
- بَعْدَهُمْ – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи خَرَجَ
- لِ – ҳарфи жор, ламу таълил
- كَيْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи
- يَلْعَبَ – мансуб бўлиб мажрур мутаъаллағи خَرَجَ. Феъли

мўзорий, ўзида هو фоили бор.

- مَعَهُمْ – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи يَلْعَبَ

## Қоида

### كَيْ – ҳақида:

كَيْ тўрт хил холатла бўлади:

**1 – ҳарфи жор, бу ўзи иккига бўлинади.**

**А)** ما истифҳомиядан олдин келади.

Мас: لِمَ تَذْهَبُ ؟ гўё كَيْما تَذْهَبُ ؟ каби.

كَيْما жор мажрур мутаъаллағи تَذْهَبُ.

**Б)** ما масдариядан олдин келади.

Мас: كَيْما يَنْفَعُ

***Фойда берганлиги сабабли.***

كَيْ ҳарфи жор сабабия, ما масдария, يَنْفَعُ мусаддар бўлиб мажрур мутаъаллағи бирор феъл бўлади.

**2 – Носиба.**

Бу كَيْ ҳам худди أنْ носибаси каби феълни насбли қилади, масдарга айлантиради, ва феълнинг маъносини келаси замонга мослайди, ҳамда бу كَيْ ўзидан олдин келган холатни сабабини ўзидан Кейин келган жумлада тушунтириб беради.

Мас: ﴿لِّكَيْلَا تَأْسَوْاْ عَلَىٰ مَا فَاتَكُمْ﴾[1]

***Сизлардан ўтиб кетган нарсага қайғурмаслигингиз учун,*** каби.

لِ ҳарфи жор, كَيْ носиба, масдария, истиқбол ҳарфи, لا تَأْسَوْا мансуб мажрур.

---

(1) [ سورة الحديد :٢٣ ]

**3 – Насибга ҳам Жорга ҳам ярайдиган كَيْ.**

**А)** Бу كَيْ иккисига ҳам: насбга ҳам жорга ҳам бўлиши учун كَيْ дан олдин لِ ҳарфи жори келмаслиги керак ва كَيْ дан Кейин أنْ носибаси ҳам келмалиги керак.

Мас: مارِسِ السِّبَاحَةَ كَيْ تَقْوَى عَضَلاتُكَ

***Мушакларинг кувватли бўлиши учун сувда сузиш билан шуғуллан.***

**I –** Бу كَيْ ни насбга ҳам жорга ҳам яроқли бўлиши учун كَيْ ни олдига لِ ни тақдирда қўямиз لِكَيْ бўлади, كَيْ бу ерда أنْ каби носиба бўлади ва феъл мансуб бўлиб мажрур бўлади яъни маҳаллан мажрур бўлади.

**II –** Агар كَيْ дан Кейин أنْ ни тақдирда келтирсак унда كَيْ ҳарфи жор бўлади, أنْ феъл билан носиб мансуб бўлиб كَيْ га маҳаллан мажрур бўлади.

**Б)** Агар كَيْ ҳарфи لِ ҳарфи жори билан أنْ носибасини ўртасига тушиб қолса.

Мас: أُدْرُسْ لِكَيْ أنْ تَنْجَحَ каби, унда юқорида **I –** да келганидек эъробланади, لِ зоида бўлади.

**4 – كَيْ Истифҳомия.**

Бу كَيْ аслида كَيْفَ нинг қисқартирилганидир яъни ف си хазиф бўлган.

Мас: كَيْ تَنْجَحُونَ إلى سِلْمٍ ؟

***Канда қилиб тинчликка эришасизлар ?***

Агар كَيْ носиба бўлганида феъл мансуб бўлиб ундаги нун хазиф бўлар эди, демак كَيْ ҳарфи كَيْفَ экан носиба эмас.

## 🕮 2 – бўлим

وسَأَلَهُمْ قائِلًا: بِأَيِّ لُعْبَةٍ تُرِيدُونَ أَنْ تَلْعَبُوا؟ فأَجَابَهُ بَعْضُهُمْ: نَلْعَبُ بلُعْبَةِ التُّفَّاحَةِ

وقال آخَرُونَ: لا؛ بَلْ نَلْعَبُ بالكُرَةِ ونَحْنُ أَكْثَرُ عددًا مِنَ الذينَ يُحِبُّونَ لُعْبَةَ التُّفَّاحَةِ

***Ва Муаллим улардан: Қайси ўйин билан ўйнамоқликларингни ҳоҳлайсилар деб сўради, ва Уларни баъзиси унга: Олма ўйини билан ўйнаймиз деб жавоб берди, ва бошқалари: Йўқ Балки тўп билан ўйнаймиз ва биз саноқ жиҳатидан олма ўйинини ҳоҳлайдиганлардан кўпроқмиз деди.***

**Таркиби:**

- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- سَأَلَهُمْ – афъолу қовл, феъли мозий, ўзида هو фоили бор, هُمْ муттасил замири мафъулум беҳ
- قائِلًا – хол, фоилдан. Жумла مَقوْلُ القَوْلِ
- بِأَيِّ لُعْبَةٍ – изофа, жор мажрур мутаъаллағи تُرِيدُونَ.ва بِ ҳарфи المُصَاحَبَة.
- تُرِيدُونَ – феъли музорий, ўзида أنتم фоили бор
- أَنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи
- تَلْعَبُوا – мансуб бўлиб мафъулум беҳ, феъли музорий, ўзида أنتم фоили бор.
- فـ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- أَجَابَهُ – афъолу қовл, феъли мозий, ـهُ муттасил замири мафъулум беҳ
- بَعْضُهُمْ – изофа бўлиб фоил. Жумла مَقوْلُ القَوْلِ
- نَلْعَبُ – феъли музорий, ўзида نَحْنُ фоили бор

- بِلُعْبَةِ التُّفَّاحَةِ – изофа, жор мажрур мутаъаллағи نَلْعَبُ. ва بِ ҳарфи المُصاحبة.
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- قال – феъли мозий
- آخَرُونَ – фоил. Жумла مَقُوْلُ القَوْلِ
- لا – ҳарфи нафий
- بلْ – ҳарфи атифа, الإستِدراك
- نَلْعَبُ – феъли музорий, ўзида نَحْنُ фоили бор
- بالكُرَةِ – жор мажрур мутаъаллағи نَلْعَبُ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- نَحْنُ – мубтадо
- أكْثَرُ – ҳабар
- عددًا – тамйиз
- مِنَ – ҳарфи жор
- الَّذينَ – мавсула, жумла силаси бўлиб мажрур мутаъаллағи أكْثَرُ
- يُحِبُّونَ – феъли музорий, ўзида هُمْ фоили мавсулага қайтади.
- لُعْبَةَ التُّفَّاحَةِ – изофа бўлиб мафъулум беҳ.

## Қоида

### أيُّ – ҳақида:

أيُّ бир неча хил кўринишларда учрайди. أيُّ ни оқилга ҳам, ғойри оқилга ҳам, маконга ҳам, замонга ҳам ишлатса бўлади кўпроқ музоф бўлиб келада ва эъробни қабул қилади.

أيُّ асосан беш хил бўлади ва уларнинг ҳар бири яна бир нечага бўлинади.

**1 – أيُّ Шартия:**

У мўъроб исми шартдир أيُّ، أيَّ، أيِّ бўла олади, ва икки феълни жазмли қилади, биринчиси феъли шарт иккинчиси жавоби шарт деб номланади, ва أيُّ унга изофа қилинган калимага қараб эъробланди Масалан:

**А)** Агар أيُّ дан Кейин лозим феъл келса ёки ноқис феъл келса أيُّ мубтадо бўлади.

Мас: أيُّ رَجُلٍ يَسْبَحُ فِي التَّيارِ يَغْرِقُ

***Қайси киши оқимга қарши сузса ғарқ бўлади.***

أيُّ رَجُلٍ изофа бўлиб мубтадо أيُّ исми шарт,

يَسْبَحُ феъли шарт ўзида هو фоили мубтадога қайтади.

فِي التَّيارِ жор мажрур мутаъаллақи يَسْبَحُ.

يَغْرِقُ жавоби шарт ўзида هو фоили бор.

Феъли шарт жавоби шарт мубтадога хабар.

**Б)** Агар أيُّ дан Кейин мафъулига эга бўлмаган мутаъаддий феъл келса أيُّ мафъулум беҳ бўлади.

Мас: أيُّ قِصَّةٍ تَقْرَأْ أقرَأْها

***Қайси қиссани ўқисанг мен ўшани ўқиман.***

أيُّ исми шарт изофа бўлиб мафъулум беҳ

تَقْرَأْ феъли шарт, ўзида أنْتَ фоили бор

أقرَأْها жавоби шарт, ўзида أنا фоили бор, ها муттасил замири мафъулум беҳ.

**В)** Агар أيُّ зарфга изофа қилинса ноиби зарф бўлади.

Мас: أَيَّ سَاعَةٍ تَعُدْ أعُدْ

***Қайси соатда қайтсанг қайтаман.***

أيّ исми шарт, изофа бўлиб зарф мутаъаллағи تَعِدْ

تَعِدْ феъли шарт, ўзида أنْتَ фоили бор.

أعِدْ жавоби шарт, ўзида أنا фоили бор.

**Г)** Агар أيُّ музофдан Кейин келса музофун илайҳ бўлади.

Мас: شِعْرَ أيِّ شَاعِرٍ تَحْفَظْ أحْفَظْ

***Шоирнинг қайси шеърини ёдлсанг ёдлайман.***

أيّ исми шарт, катта изофа бўлиб мафъулум беҳ.

تَحْفَظْ феъли шарт, ўзида أنْتَ фоили бор

أحْفَظْ жавоби шарт, ўзида أنا фоили бор.

**Д)** Агар أيُّ дан олдин ҳарфи жор келган бўлса мажрур бўлади.

Мас: على أيِّ طَائِرَةٍ تُسَافِرْ أُسَافِرْ

***Қайси самалётда сафар қилсанг сафар қиламан.***

أيّ исми шарт, على ҳари жор, أيِّ طَائِرَةٍ изофа бўлиб мажрур

мутаъаллағи تُسافِرْ.

تُسافِرْ феъли шарт, ўзида أنْتَ фоили бор.

أسافِرْ жавоби шарт, ўзида أنا фоили бор.

**Е)** Агар أيُّ феъли шартни масдарига изофа қилинса мафъулум

мутлақ бўлади.

Мас: أيَّ لُعْبٍ تَلْعَبْ أَلْعَبْ مَعَكَ

***Қанақа ўйинда ўйнасанг сен билан бирга ўйнайман.***

أيَّ исми шарт, أيَّ لُعْبٍ изофа бўлиб мафъулум мутлақ.

تَلْعَبْ феъли шарт, ўзида أنْتَ фоили бор.

أَلْعَبْ жавоби шарт, ўзида أنا фоили бор

مَعَكَ изофа бўлиб зарф мутаъаллағи أَلْعَبْ.

## 3 – бўлим

**2 – أيُّ истифхомия:**

Мўъроб истифҳом исмдир, яъни أيُّ، أيَّ، أيِّ бўла олади. Мухотабдан жавоб беришлик талаб қилинадиган иш ҳақида أيُّ ёрдамида сўралади ва أيُّ унга изофа қилинган калимага қараб эъробланади масалан:

**А)** Агар أيُّ бирор исмга изофа қилинса ва ўша исмдан Кейин лозим феъл келса ёки мафъулга эга мутаъаддий феъл келса أيُّ мубтадо бўлади.

Мас: أيُّ مُعلِّمٍ حَضَرَ ؟

***Қайси муаллим хозир бўлди ?***

Ёки أيُّ قَلَمٍ اِشْتَرَيْتَهُ ؟

***Қайси қаламни сотиб олдин ?***

Икки жумлада ҳам أيُّ изофа бўлиб мубтадо жумла хабар бўляпти.

**Яна** أيُّ изофа бўлиб мубтадо деб эъроб қилинади, агар ундан Кейин шибҳи жумла келса ҳам.

Мас: أيُّ دَفْتَرٍ أمَامَكَ ؟

***Қайси дафтар ёнингда ?***

Ёки أيُّ مُدرِّسٍ في الصَّفِّ ؟

***Қайси мударрис синифда ?***

أيُّ изофа бўлиб мубтадо, 1чисида зарф, 2чисида жор мажрур мутаъаллағи كانَ га бўлиб хабар.

**Б)** Агар أَيُّ га изофа қилинган исмдан Кейин маърифа исм келса أَيُّ хабари муқаддам бўлади.

Мас: أَيُّ التُّجَّارِ أَنْتُمْ ؟

***Сизлар қайси совдагарларсизлар ?***

أَيُّ التُّجَّارِ изофа бўлиб хабари муқаддам, أَنْتُمْ мубтадои муаххар.

**В)** Агар أَيُّ изофасидан Кейин мафъули бўлмаган мутаъаддий феъл келса أَيّ мафъулум беҳ бўлади.

Мас: أَيَّ شِعْرٍ تَحْفَظُ ؟

***Қайси шеърни ёдлаяпсан ?***

أَيَّ شِعْرٍ изофа бўлиб мафъулум беҳ

تَحْفَظُ феъли музорий, ўзида أنتَ фоили бор.

**Г)** Агар أَيُّ феълнинг лафзидан ёки уни маъносидан бўлган масдарга изофа қилинса أَيُّ изофа бўлиб мафълум мутлақ бўлади.

Мас: أَيَّ دَرْسٍ دَرَسْتَهُ ؟

***Қайси дарсни дарс қилдинг ?***

أَيَّ دَرْسٍ изофа бўлиб мафъулум мутақ

دَرَسْتَهُ феъли мозий, ўзида أنتَ фоили бор, هُ замири мафъулум беҳ.

**Д)** Агар أَيُّ дан олдин ҳарфи жор келган бўлса أَيُّ изофа бўлиб мажрур бўлади.

Масалан дарсимиздаги: بِأَيِّ لُعْبَةٍ تُرِيدُونَ أَنْ تَلْعَبُوا

***Қайси ўйин билан ўйнамоқликларингни ҳоҳлаяпсилар.***

بِ ҳарфи жор, أَيِّ لُعْبَةٍ изофа бўлиб мажрур мутаъаллағи تُرِيدُونَ.

**Е)** Агар أَيُّ зарфга изофа қилинса أَيُّ зарф бўлади.

Мас: أَيَّ ساعَةٍ عُدْتَ مِن المَدرسَةِ ؟

***Қайси вақтда мадрасадан қайтдин ?***

أيَّ ساعَةٍ изофа бўлиб зарф мутаъаллағи عُدْتَ

عُدْتَ феъли мозий, ўзида أنتَ фоили бор.

مِن المَدرسَةِ жор мажрур мутаъаллағи عُدْتَ.

Гоҳида أيٌّ изофадан узилиб қолади ва танвинли бўлади.

Мас: أيًّا مِنَ الطُّلّابِ تُكَلِّمُ ؟

***Ўқувчилардан қайсисига гапирасан.***

أيًّا мафъулум беҳ

مِنَ الطُّلّابِ жор мажрур мутаъаллағи كائِنًا га бўлиб أيًّا га сифат.

تُكَلِّمُ феъли музорий, ўзида أنتَ фоили бор.

**3 – أيٌّ мавсула:**

أيٌّ мавсуласи учта ҳаракатни ҳам қабул қиладиган мўъроб исмдир,

яъни أيٌّ، أيَّ، أيِّ бўла олади.

أيٌّ муфрад, тасния, жамъларга ҳам, оқил ғойри оқилга ҳам битта лафзда бўлади, ва доимо маърифа исмга изофа қилинади, накра исмга изофа қилниши жуда кам учрайди.

أيٌّ мавсуласини рафда келиши:

Мас: يَفُوزُ أيُّهُمْ مُجِدٌّ

***Уларнинг тиришқоғи ғолиб бўлади.***

يَفُوزُ феъли музорий

أيُّهُمْ изофа бўлиб мавсула

هو мубтадоси маҳзуф

مُجِدٌّ маҳзуфга ҳабар, мубтадо ҳабар أيُّهُمْ га сила, мавсула сила يَفُوزُ га фоил.

أيٌّ ни силасини аввалгиси, هو мубтадоси кўпроқ хазиф бўлиб келади.

أيُّ мавсуласини насбда келиши:

Мас: كافَأْتُ أيًّا هو مُجْتَهِدٌ

***Унинг мужтаҳидига мукофот бердим.***

كافَأْتُ феъли мозий, تُ замири фоил.

أيًّا мавсула

هو мубтадо

مُجْتَهِدٌ хабар, мубтадо хабар силаси, мавсула сила мафъулум беҳ.

أيُّ мавсуласини жорда келиши:

Мас: سَلّمْتُ على أيٍّ هو مُهَذّبٌ

***Унинг маданиятлисига салом бердим.***

سَلّمْتُ феъли мозий, تُ замири фоил.

على ҳарфи жор

أيٍّ мавсула

هو мубтадо

مُهَذّبٌ хабар, мубтадо хабар силаси, мавсула сила мажрур мутаъаллағи سَلّمْتُ

أيُّ мавсуласи насб ўринда заммага мабний бўлиши ҳам мумкин, агар أيُّ изофа бўлиб силасининг аввалгиси хазиф бўлиб келса.

Мас: شَجَّعْتُ أيُّهُمْ أكْثَرُ نَشَاطًا

***Уларнинг ғайрат жиҳатидан кўпрогини рағбатлантирдим.***

شَجَّعْتُ феъли мозий, تُ замири фоил.

أيُّهُمْ изофа бўлиб мавсула

هو мубтадоси маҳзуф

أَكْثَرُ хабари,

نَشَاطًا тамяиз. мубтадо хабар жумласи сила, мавсула сила мафъулум беҳ.

**4 – أيُّ васлия:**

Бу أيُّ мубҳам исмдир, ال билан маърифа бўлган исмларни нидоси учун восита бўлиб хизмат қилади ва доимо ها танбеҳга туташиб келади, маҳзуф нидо феълига мафъулум беҳ бўлиб насиб ўрнида заммага мабний бўлади. أيُّ дан Кейин келган ошкор исм أيُّ га сифат бўлади, агар у исм муштоқ бўлса. Ёки бадал ёки атиф баён бўлади агар у исм жомид бўлса.

Мас: يا أَيُّها المُعَلّمُ كُنْ قَدْوَةً لِطُلّابِكَ

***Эй муаллим ўқувчиларинга бош бўлгин каби.***

يا ҳарфи нидо сокинга мабний

أيُّ мубҳам исм мунодо, заммага мабний тақдирдаги маҳзуф أنادِي феълига мафъулум беҳ

ها ҳарфи танбеҳ сокинга мабний

المُعَلّمُ калимаси أيُّ га сифат, марфуъдир. المُعَلّمُ муштақ исм бўлгани учун أيُّ га сифат бўлябди

Ёки масалан: يا أَيُّها الرَّجُلُ اِعْمَلْ خَيْرًا كُلَّ يَوْمٍ

***Эй бу киши ҳар куни яхшироқ амал қилгин.***

бу ерда الرَّجُلُ калимаси أيُّ дан бадал, марфуъдир.

الرَّجُلُ жомид исм бўлгани учун أيُّ дан бадал.

Баъзилар жомид исм атиф баён бўлиб ҳам келади дийишган.

**5 – أيُّ камолия:**

Бу أيُّ камоллик етуклик маъносига далолат қилади ва накра исмга сифат бўлиб маърифа исмга хол бўлиб келади, мана шу икки холатда

- حيْنَ – музоф, жумла музофун илайҳ бўлиб зафр мутаъаллағи

لا يعْمَلُ

- أطيرُ – феъли музорий, ўзида أنا фоили бор
- واو – ҳарфи атифа, зарф, зарфга атиф
- لا – зоида, нафий феълини таъкиди учун келган
- حينَ – музоф, жумла музофун илайҳ бўлиб зафр мутаъаллағи

لا يعْمَلُ

- أقَعُ – феъли музорий, ўзида أنا фоили бор
- فـ – ҳарфи иллат, чунки, шунинг учун деб маъно берилади
- أعْمَلُ – феъли музорий, ўзида أنا фоили бор
- كُلَّ – музоф
- ما – мавсула, жумла силаси бўлиб музофун илайҳ бўлиб

мафъулум беҳ

- أعْمَلُهُ – феъли музорий, ўзида أنا фоили бор, ـه замири

мафъулум беҳ мавсулага қайтади.

- مِنْ دُونِ طَنِينٍ – изофа, жор мажрур мутаъаллағи أعْمَلُ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- لا يُحِسُّ – феъли нафий
- بِي – жор мажрур мутаъаллағи لا يُحِسُّ
- أحَدٌ – фоил
- إلا – ҳарфи истисно, мулғот
- حينَ – музоф, жумла музофун илайҳ бўлиб зафр мутаъаллағи

لا يُحِسُّ

- أَقَعُ – феъли музорий, ўзида أنا фоили бор.

## Қоида

**إذا – ҳақида:**

إذا – икки ҳил бўлади зарфийя ва муфожаъат, إذا муфожиаъат ҳақида:

**6 – дарсда *муълумот бериб ўтганмиз.***

إذا зарфийят иккига бўлинади, Шартийя ва ғойри шартийя.

إذا Шартийя «агар, қачонки» га ўхшаш шарт маъноларини ўз ичига олади, келаси замон учун зарфи замон бўлиб келади. Бу إذا дан Кейин мозий феълини келиши кўп учрайди.

Маслан дарсимиздаги: إذا دَفَعَنِي أَحَدٌ أَذْهَبُ

***Агар мени бирор киши ҳайдаса кетаман.***

Баъзида إذا дан Кейин феъли музорий ҳам келади.

Бу إذا кирган биринчи феъл музофун илай бўлиб феъли шарт иккинчи феъл жавоби шарт деб аталсада إذا бу феълларни жазмли қилмайди, ва жавоби шарт فـ билан келганда ҳам فـ жововбийя, жумла жавоби шарт деб ўтилади.

Мас: وَإِذَا قُرِئَ ٱلْقُرْءَانُ فَٱسْتَمِعُواْ لَهُۥ وَأَنصِتُواْ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿٢٠٤﴾ (سورة الأعراف)

***Ва агар Қуръон ўқилинса уни эштинглар ва қулоқ солинглар шоят раҳим қилинсанглар.***

- وَ – ҳарфи атифа
- إِذَا – шартийя, зарфийя музоф, жумла музофун илайҳ зарф мутаъаллағи ٱستَمِعُواْ
- قُرِئَ – феъли шарт мозий мажҳул

- ٱلقُرءَانُ – ноиби фоил
- فَ – жововбийя
- ٱستَمِعُواْ – жавоби шарт, феъли амр, ўзида أنتمْ фоили бор
- لَهُ – жор мажрур мутаъаллағи ٱستَمِعُواْ

إذا Ғойри шартийя деб”агар қачонки”га ўхшаш шарт маънолари бўлмаган музоф бўлган إذا га айтилади.

Мас: وَٱلضُّحَىٰ ۝١ وَٱلَّيۡلِ إِذَا سَجَىٰ ۝٢ سورة الضحى

***Чошгоҳга қасам ва сукунатга чўмган тунга қасам.***

- إذا – музоф
- سَجَىٰ – музофун илайҳ

Сукунатга чўмган. Маънода агар қачонки деган шартиялар йўқ.

Демак إذا шартийя ҳам, إذا ғойри шартийя ҳам жумлаи феълияга келиши билан хосланади. Булардан Кейин албатта феъл келади ва у феъл буларга музофун илай бўлади, ва булар музоф бўлади.

<u>**Мулоҳаза ўрнида:**</u>

Баъзида إذا шартиядан Кейин унинг феъли шарти ҳазф бўлиб ўрнига фоили келади ва фоилдан Кейин ҳазф бўлган феълга ўхшаш яна бир феъл келади.

Мас: إذا الصَّيْفُ أقْبَلَ، صَعِدَ المُصْطَافُونَ إلى الجَبَلِ

***Агар ёз келса ёзда дам олувчилар тоққа кўтарилади.***

Бу ерда أقْبَلَ феъли муфассир бўлиб, إذا дан Кейин ҳазф бўлган أقْبَلَ феъл муфассар бўлади. Муфассир яъни маҳзуф феълни аниқлаб бурувчидир.

إذا – шартийя, зарфияйя музоф, маҳзуф أَقْبَلَ феъли шарт, жумла музофун илайҳ зарф мутаъаллағи صَعِدَ.

- الصَّيْفُ – фоил
- أَقْبَلَ – мафассир зоида.
- صَعِدَ – жавоби шарт феъли мозий
- الْمُصْطافُونَ – фоил
- إلى الجَبَلِ – жор мажрур мутаъаллағи صَعِدَ.

Ушбу кўринишда муфассир أَقْبَلَ феъли маълум бўлгани учун, маҳзуф أَقْبَلَ феъли ҳам маълум феъл бўляпти ва إذا дан Кейин келган исм фоил бўлди.

Лекин баъзида муфассир феъл мажҳул бўлиб келади, демак унда маҳзуф феъл ҳам мажҳул бўлади ва إذا дан Кейин келган исм ҳам ноиби фоил бўлиб келади.

Бу إذا шартиянинг феъли ҳазф бўлиб келган мисол

إذا الصَّيْفُ أَقْبَلَ صَعِدَ الْمُصْطافُونَ إلى الجَبَلِ

Худди إذا муфожаъатга ўхшайди, унинг ўзи бўлиб кўринади, чунки إذا муфожаъатда ҳам إذا дан Кейин исм келади бунда ҳам исм келган буларни фарқи шуки إذا муфожаъат фақат ва фақат **хозирги замонга** ишлайди, ўтган замонга ҳам, келаси замонга ҳам эмас.

Бу إذا шартия эса фақат ва фақат келаси замонга ишлайди, Кейин إذا муфожаъат жумлани ўртасида келади, ва إذا шартия эса жумлани бошлаб беради.

# 36 - Дарс

## الحِمارُ والثَّوْرُ

### 1- бўлим

يُحْكَى أَنَّهُ كانَ لِرَجُلٍ حَمارٌ وثَوْرٌ وَكانَ الحِمارُ في غايَةِ الرَّاحَةِ لا يَعْمَلُ شَيْئًا وأمّا الثَّوْرُ فكانَ يَعْمَلُ بِدُونِ انْقِطاعٍ

Албатта бир кишида бир эшшак ва бир ҳўккуз бўлганлиги ва эшшак ниҳоятда роҳатда бирор нарса қилмаслиги ва аммо Ҳўккиз узлуксиз ишлаганлиги ҳикоя қилинади.

**Таркиби:**

- يُحْكَى – феъли музорий мажҳул
- أَنَّهُ – ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл исми хабари билан

ноиби фоил, ه замири исм, замири шаън, жумла хабар.

- كَانَ – афъолу ноқиса
- لِرَجُلٍ – жор мажрур мутаъаллаға كانَ га бўлиб хабари
- حمارٌ – исми
- واو – ҳарфи атифа
- ثَوْرٌ – маътуф, маътуфун алайҳ حمارٌ
- وَاو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- كانَ – афъолу ноқиса
- الحِمارُ – исми

- فِي غايَةِ الرَّاحَةِ – изофа, жор мажрур мутаъаллағи كانَ га бўлиб 1чи хабар
- لا يَعْمَلُ – жумла 2 чи хабар. Феъли нафий, ўзида هو фоили бор
- شَيْئًا – мафъулум беҳ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- أمّا – шартийя
- الثَّوْرُ – мубтадо
- ف – жавобийя, жумла хабар
- كانَ – афъолу ноқиса, ўзида ўзида هو исми бор, жумла хабар
- يَعْمَلُ – феъли музорий, ўзида هو фоили исмига қайтади
- بِدُونِ انْقِطاعٍ – изофа, жор мажрур мутаъаллағи يَعْمَلُ

## Қоида

**Фосила замир ва Замири шаън:**

Замирнинг асосий хизматларидан бири ўзидан олдин ўтган исмга оид бўлиб боғланишни ҳосил қилишдир.

Бу боғланиш билан мубтадо хабар хосил бўлиши мумкин ёки мавсула сила хосил бўлиши мумкин ваҳаказо.

Энди шундай замирлар борки улар ўзидан олдинги исмга қайтмайди.

Улар фосила замир ва замири шаънлардир.

**Фосила:**

Фосила деб мубтадо билан хабарни орасини ажратишлик учун келтирилган ғойиб замирга айтилади.

Агар мубтадо хабар иккиси ҳам маърифа бўлса масалан:

مُحَمَّدٌ هو الصَّادِقُ

Бу сифат билан хабарни орасини ажратишлик учундир, чунки агар биз هو фосилани ҳазф қилсак مُحَمَّدٌ الصَّادِقُ бўлиб мавсуф сифат хосил бўлади, ва биз хабарга муҳтож бўлиб қоламиз.

Демак الصَّادِقُ сифат эмас балки хабар эканлигида туришлиги учун ўртага هو фосила замирни келтиришга мажбурмиз.

Аммо агар хабар сифат бўлишликка ярамаса фосилани келтиришга эҳтиёж бўлмайди.

Мас: مُحَمَّدٌ مجتَهِدٌ، ёки الدِّينُ الْمُعَامَلَةُ каби.

Аслида фосила учун эъробдан унга ўрин йўқ.

**Яъни:** марфуъ, мансуб, мажрур ўринлардан бирортасига тушмайди, фосила деб ўтилади ва ўзидан олдинги исмга оид бўлиб қайтарилмайди, лекин баъзи Наҳв шунослар фосилани иккинчи мубтадо қилиб ундан Кейингини хабар қилиб, мубтадо хабар биринчи мубтадога хабар деганлар ҳам бор.

Мас: مُحَمَّدٌ هُو الصَّادِقُ

محمدٌ Мубтадо. هو 2чи мубтадо, الصَّادِقُ унга хабар, мубтадо хабар яъни هو الصَّادِقُ жумласи مُحَمَّدٌга хабар.

Лекин фосила деб таркиб қилиш афзалроқ ва қувватлироқдир. Яъни фосила замир таъкидлаш учун ҳам хослашлик учун ҳам келади.

Мас: مُحَمَّدٌ هو الحَدَّادُ каби.

*Яъни:* ***Муҳаммадларни ичидан темирчи*** Муҳаммадни хослаяпти

Фосила замир фақат мубтадо хабарда эмас балки аслида мубтадо хабар бўлган жумлаларда ҳам келади.

Мас: إِن كَانَ هَٰذَا هُوَ ٱلْحَقَّ ﴿٣٢﴾ سورة الأنفال

Ёки كُنتَ أَنتَ ٱلرَّقِيبَ ﴿١١٧﴾ سورة المائدة

Ёки وَكُنَّا نَحْنُ ٱلْوَٰرِثِينَ ﴿٥٨﴾ سورة القصص

ларда هُوَ ва أَنتَ ва نَحْنُ замирлар фосилалардир. Биз таркибда таъкид деб ўтамиз.

**<u>Замири шаън:</u>**

Агар жумланинг аввалида ўзидан олдинги исмга қайтмайдиган ғойиб замир келса.

А) Агар у музаккар бўлса замири шаън деб номаланади.

Мас: قُلۡ هُوَ ٱللَّهُ أَحَدٌ ۝١ даги هُوَ каби.

Б) Агар у замир муаннас бўлса замири қисса деб номланади.

Мас: فَإِنَّهَا لَا تَعۡمَى ٱلۡأَبۡصَٰرُ ۝٤٦ سورة الحج даги هَا каби.

***Маълумот учун:***

Замир шаън ва қисса бир неча турли бўлади.

**1 –** Замири шаън ва замири қисса хабар бўлган жумла билан тафсир қилинади.

Мас: قُلۡ هُوَ ٱللَّهُ أَحَدٌ ۝١ да هُوَ ни нима эканлигини ٱللَّهُ أَحَدٌ тафсир қиляпти.

Демак замири шаън ва замири қиссаларни эъробда улар учун ўрин бор экан, юқорида фосила замирда ўрин йўқ эди.

**2 –** Замири шаън تَفْخيم учун, تَعْظِيم учун, إيجاز учун, إختصار учун ишлатилади.

**3 –** Замири шаън إنَّ، أنَّ ни жумлаи феълияга киргизишлик учун ишлатилади, чунки бу иккиси жумлаи исмияга киришлиги билан маъруфдир.

Агар биз إنَّ، أنَّ ни жумлаи феълияга киргизишликни хохласак замири шаънни ишлатишлик вожиб бўлиб қолади.

**М**асалан дарсимиздаги: أنَّهُ كانَ дек, у ноиби фоил бўлиб келган яъни замири шаънни ёрдами билан жумлаи феълияда ноиби фоилга айланди.

**4 –** Замири шаънни ўзидан Кейин келган жумлаи хабарийя билан алоқаси йўқ ва хабардан унга бир замир ҳам қайтмайди, мана шуни учун ҳам Наҳвшунослар буни шамири шаън яъни хос замир деб номлашган.

Мас: إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ۝٢١

إِنَّهُ даги ـه замир ўзи мустақил, жумлага алоқаси йўқ, ва жумладан ҳам унга замир қайтмайди.

Лекин ـه замир шаън إِنَّ нинг исми, жумла хабардир.

**5 –** Замири шаън мубтадо деб ва إِنَّ ва аховатларига исм деб,

ва ظَنَّ га биринчи мафъул деб эъроб қилинади.

Мас: ظَنَنْتُهُ محمدٌ مُسافِرٌ каби.

**6 –** Замири шаън ўзидан олдинги исмга қайтишликка эҳтиёжи йўқ.
**7 –** Замири шаън атиф қилинмайди, ва у таъкидланилмайди ва ундан бадал олинмайди чунки ундан қасд қилинган нарса мубҳам ликдир ва у камдан кам хазиф бўлади, ва хабарини ҳазф бўлиши ҳам жоиз бўлмайди, ва хабари ундан олдин келмайди, ва الذي билан унга хабар қилинмайди, ва замири

шаън тасния ва жамъ бўлмайди.
**8 –** Замири шаън كَادَ бобида мустатир бўлиб келади.

Бунга Қуръонда фақат битта мисол бор холос.
Мас: مِنۢ بَعۡدِ مَا كَادَ يَزِيغُ قُلُوبُ فَرِيقٖ مِّنۡهُمۡ ١١٧ سورة التوبة

**9 –** Замири шаън أَنْ мухаффафада ҳазф бўлиб келади.

Мас: وَءَاخِرُ دَعۡوَىٰهُمۡ أَنِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٠ سورة يونس да аслида أَنَّهُ эди.

## 2- бўлим

فذَهَبَ يَوْمًا إلى صَاحِبِهِ الحِمارِ وشَكا إلَيْهِ أمْرَهُ وطَلَبَ مِنْهُ أنْ يُرْشِدَهُ إلى طَرِيقَةٍ يُمْكِنُهُ بها أنْ يَخْلُصَ مِنْ هذهِ المَشَقَّةِ الشَّدِيدَةِ

***Натижада у бир куни дўсти эшакка борди ва унга ишидан шикоят қилди ва мана шу машаққатдан қутулмоқлик унга у сабабли мумкин бўладиган йўлга уни йўллаб қўймоқликни ундан талаб қилди.***

**Таркиби:**

- فَ – ҳарфи атифа, натижада маъносида
- ذَهَبَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- يَوْمًا – зарф муаъаллағи ذَهَبَ
- إلى صاحِبِهِ – изофа, жор мажрур муаъаллағи ذَهَبَ
- الحِمارِ – бадал, мубдал минҳу صاحِبِهِ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- شَكا – феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- إليْهِ – жор мажрур муаъаллағи شَكا
- أمْرَهُ – изофа бўлиб мафъулум беҳ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- طَلَبَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- مِنْهُ – жор мажрур муаъаллағи طَلَبَ
- أنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи
- يُرْشِدَهُ – мансуб бўлиб мафъулум беҳ, феъли музорий, ўзида

هو фоили бор, ه замири мафъулум беҳ

- إلى طَرِيقَةٍ – жор мажрур муаъаллағи يُرْشِدَ.
- يُمْكِنُهُ – жумла طَرِيقَةٍ га сифат. феъли музорий, ه замири

мафъулум беҳ

- بها – жор мажрур муаъаллағи يُمْكِنُ
- أنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи

- يَخْلُصَ – мансуб бўлиб يُمْكِنُ га фоил, феъли музорий, ўзида هو

фоили бор

- مِنْ – ҳарфи жор
- هذهِ – هَذِهِ исми ишора,
- المَشَقَّةِ الشَّدِيدَةِ – мавсуф сифат бўлиб бадал мажрур

мутаъаллаға يَخْلُصَ

فقالَ له الحِمارُ: الرَّأيُ لَكَ يا صَاحِبِي أنْ تتَمارَضَ ولا تَأكُلَ علفَكَ في هذهِ اللَّيْلَةِ فإذا فَعَلْتَ ذلكَ تَرَكَكَ صَاحِبُنا غدًا ولَمْ يَأخُذْكَ للْحِراثَةِ فتَسْتَرِيحَ

***Эшак унга: Эй дўстим сенга ҳақиқий фикр ўзингни касалга солишлигингдир ва бу кечада емингни емаслигингдир. Ва агар мана шуни қилсанг Хажамиз сени эртага қолдиради, ва дам олишинг учун сени ер ҳайдашга олмайди деди.***

**Таркиби:**

- فَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- قَالَ – феъли мозий
- له – жор мажрур муаъаллаги قالَ
- الحِمارُ – фоил
- الرَّأيُ – мубтадо. Жумла مَقَوْلُ القَوْلِ
- لَكَ – жор мажрур муаъаллаги الكائنُ га бўлиб الرَّأيُ сифат
- يا – ҳарфи нидо
- صَاحِبِي – изофа бўлибмунодо
- أنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи

- تتَمارَضَ – мансуб бўлиб мубтадога хабар. Феъли музорий,

ўзида أنت фоили бор

- واو – ҳарфи атифа, لا تَأكُلَ маътуф, маътуфун алайҳ تتَمارَضَ
- لا تَأكُلَ – феъли нафий, ўзида أنت фоили бор
- علَفَكَ – изофа бўлиб мафъулум беҳ
- في – ҳарфи жор
- هذهِ اللَّيْلَةِ – هذهِ исми ишора, الليْلَةِ бадал бўлиб мажрур

мутаъаллағи لا تَأكُلَ

- ف – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- إذا – шартийя, зарфийя музоф, жумла музофун илйҳ зарф

мутаъаллағи تَرَكَكَ

- فَعَلْتَ – феъли шарт мозий, تَ замири фоил
- ذلكَ – мафъулум беҳ
- تَرَكَكَ – жавоби шарт мозий, كَ замири мафъулум беҳ
- صَاحِبُنا – изофа бўлиб фоил
- غدًا – зарф мутаъаллағи تَرَكَكَ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- لمْ يأخُذْكَ – феъли жаҳд, ўзида هو фоили бор, كَ замири

мафъулум беҳ

- للْحِراثَةِ – жор мажрур мутаъаллағи لمْ يأخُذْ
- ف – ҳарфи жор, сабабийя, учун маъносида, жумла мусаббаб.

- أنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи маҳзуф
- تَسْتَرِيحَ – мансуб бўлиб мажрур мутаъаллағи لمْ يأخُذْ. Феъли

музорий, ўзида أنت фоили бор.

## Қоида

**الفاء – ҳарфи ҳақида:**

ف – Бир неча хил кўринишда келади.

**1 – Ҳарфи атифа**
**2 – Ҳарфи истиънофия**
**3 – Ҳарфи робита, жовоби шарт**
**4 – Ҳарфи сабабийя**
**5 – Ҳарфи таълил**
**6 – Ҳарфи зоида, лафзни зийнати учун келади**
**7 – феъли амр.**

**(1) – الفَاء العَاطِفَةُ**

Фатҳага мабний бўлиб эъробдан унга ўрин йўқдир, у исмни исмга ва жумлани жумлага атиф қилади. ف ҳарфи атфиси учта маънони ифода қилади.

**I –** Шерикчиликни ифода қилади, яъни маътуф маътуфун алайҳ билан ҳукумда шерик эканлигини ифода қилади.

Мас: جَاءَ زِيَادٌ فَخَالِدٌ

***Зиёд ва Холид келди.***

Биринчи Зиёд Кейин Холид тезда кириб келишган.

**II –** Тартибни ифода қилади.

**А)** У маънода бўлади ва у маътуф маътуфун алайҳдан Кейин бироздан Кейин тезда келишидир.

Мас: دَخَلَ المعلِّمُ فَالتَّلامِذَةُ

***Муаллим кирди Кейин ўқувчилар.***

**Б)** Сўзда бўлади, бу замоний тартибни ушламасдан бир оз ажратишлик атифидир.

Мас: فَرَاغَ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ فَجَآءَ بِعِجۡلٖ سَمِينٖ ﴿٢٦﴾ سورة الذاريات

***Аҳлига (махфий) борди семиз бузоқни (Пишириб) келди.***

**III –** Таъқибни ифода қилади, яъни ажралмасдан кетма кетликни ифода қилади. **Бу ҳақида 5 – дарсни 5 – бўлимида айтилди.**

Бу уччаласи ҳарфи атифалардир.

**(2) –** Ҳарфи истиънофия.

Бу ف янгиттан бошланган жумлани бошида келади, бу ف га истиънофия, жумлага жумлаи истиънофия дийилади, бу ف фатҳага мабний бўлиб эъробдан унга ўрин йўқдир ва жумлаи истиънофияда хам эъробдан унга ўрин йўқдир, ف итиънофиядан Кейин келган жумлани ف дан олдин ўтган жумла билан алоқаси йўқ, яъни улар атиф маътуф эмас, бошқа бошқа жумлалардир, аммо лекин маънода олдинги жумлага алоқаси борлиги сезилиб туради.

Мас: فَلَمَّآ ءَاتَىٰهُمَا صَٰلِحٗا جَعَلَا لَهُۥ شُرَكَآءَ فِيمَآ ءَاتَىٰهُمَاۚ فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ﴿١٩٠﴾ سورة الأعراف

***Уларга солиҳ (фарзанд)ни берганда эса Аллоҳ берган нарсада ширк қилдилар. Аллоҳ улар келтирган ширкдан олийдир.***

فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ عَمَّا يُشۡرِكُونَ даги ف истиънофия ва жумла ҳам истиънофиядир, ف дан Кейин келган жумла жумлаи истиънофиядир, ف дан олдинги жумла эса истиънофия эмас. Бизга маълумки ўхшаш калималарнигина ёки ўхшаш жумлаларнигина бир бирга атиф қилинар эди, бу ерда ўхшашлик йўқ шунинг учун бир бирига атиф қилинмайди.

**(3) –** Ҳарфи робита, жовоби шарт, бу ف жавоби шартни боғловчи.

Бу ف ҳам фатҳага мафний эъробдан унга ўрин йўқ ва бу ف жавоби шартта келади ва ف дан Кейин келган жумла жазм ўрнида жавоби шарт деб эъроб қилинади агар шартия ҳарфи жазм қилувчи бўлса ва агар жазм қилувчи бўлмаса эъробдан унга ўрин бўлмайди.

Жумла шартия билан бошланганда ف дан Кейин келган

жумлаларни жазм ўрнида бўлиб жавоби шарт бўлишига мисоллар келтирамиз:

**А)** ف дан Кейин келган жумлаи исмияни жазм ўрнида бўлиб

жавоби шарт бўлишига мисол:

Мас: مَنْ يَزْرَعْ فَالحَصَادُ يَنْتَظِرُهُ

***Ким экинни экса бас хосилни кутади.***

ف жавобия, الحَصَادُ يَنْتَظِرُهُ жумлаи исмияси жазм ўрнида бўлиб жавоби

шартдир.

**Б)** ف дан Кейин келган жумлаи феълийяни жазм ўрнида бўлиб

жавоби шарт бўлишига мисол: феъли жомид

мас: إِنْ تُهْمِلْ فَلَسْتَ فَائِزًا

***Агар сусткашлик қилсанг ғолиб бўла олмайсан.***

ف жавобия, لَسْتَ فَائِزًا жумлаи феълияси жазм ўрнида бўлиб жавоби

шартдир. لَسْتَ жомид феълдир.

Агар жомид феъл бўлмаса талабга далолат қилади.

Мас: إِنْ تأكُلْ فلا تُكْثِرْ

***Агар есанг кўп емагин.***

Бунда жавоби шарт ошкор бўлиб келади.

**В)** ف дан Кейин келган жумлаи феълия قَدْ билан бирга келади.

Мас: إِنْ تَدْرُسْ فَقَدْ تَفُزْ

***Агар дарс қилсанг демак кўпроқ ғалаба қиласан.***

ف жавобия, قَدْ ҳарфияси таксир учун, تَفُزْ жумласи мажзум жавоби

шарт.

**Г)** ف дан Кейин келган жумлаи феълия ما билан бирга келганда.

Мас: إِنْ تجْتَهِدْ فما أنتَ نادِمٌ

***Агар ғайрат қилсанг сен пушаймон чекувчи эмассан.***

Феълни нафийга айлатирувчи ما нофияси أنتَ дан олдин келгани учун бу жумлага жумлаи феълия дийиляпти.

ف жавобия, ما أنتَ نادِمٌ жумласи жазм ўрнида бўлиб жавоби шартдир.

**Д)** ف дан Кейин келган жумлаи феълия لنْ билан бирга келиши.

Мас: إنْ تَكْذِبْ فلنْ تَعْرِفَ الرّاحَةَ

***Агар ёлғон гапирсанг рохатни билмайсан, яъни рохат нималигини билмайсан, ҳадикда яшайсан.***

ف жавобия, لنْ تَعْرِفَ الرّاحَةَ жумла феълияси жазм ўрнида бўлиб жавоби шартдир.

**Е)** ف дан Кейин келган жумлаи феълия س، سوف билан бирга келганда.

Мас: إنْ تتَعلَّمْ فسوْفَ تَضْمَنُ مُسْتَقْبَلَكَ

***Агар талим олсанг тезда келажагингни таминлаган бўласан.***

ف жавобия, سوْفَ تَضْمَنُ مُسْتَقْبَلَكَ жумла феълияси жазм ўрнида бўлиб жавоби шартдир.

**Ж)** ف дан Кейин رُبَّ билан бирга жумлаи масдарни келиши.

Мас: إذا جَاوَرْتَني فرُبَّما أكْرِمُكَ

***Агар сен менга қўшни бўладиган бўлсанг сени ҳурмат қилишимни эҳтимоли бор.***

ف жавобия, رُبَّما أكْرِمُكَ жумла масдарияси жазм ўрнида бўлиб жавоби шартдир.

**К)** ف дан Кейин كأنَّما билан бирга жумлаи масдарни келиши.

Мас: وَمَنْ أَحْيَاهَا فَكَأَنَّمَآ أَحْيَا ٱلنَّاسَ جَمِيعًاۚ ﴿٣٢﴾ سورة المائدة

***Ким уни тирилтирса худди ҳамма одамларни тирилтирган бўлади.***

ف жавобия, فَكَأَنَّمَآ أَحْيَا ٱلنَّاسَ جَمِيعًاۚ жумла масдарияси жазм ўрнида бўлиб жавоби шартдир.

**Л)** ف дан Кейин إِنْ ёки бошқа шартия билан бирга жумлаи масдарни келиши.

Мас: مَنْ يُعامِلْكَ فَإِنْ كانَ صَادِقًا فَعَامِلْهُ

***Ким сенга муомала қилса бас у содиқ бўлса демак у билан муомала қилмоқлигингдир.***

ف жавобия, إِنْ كانَ صَادِقًا فَعَامِلْهُ жумла масдарияси жазм ўрнида бўлиб жавоби шартдир.

Жумла жавоби шарт бўлиши учун ҳаммасини битта қилиб масдар деб этибор қилинди.

## 3 – бўлим

**(4) – Ҳарфи сабабийя.**

Аслида ҳарфи атифадир, феъли музорийни أَنْ носибаси билан насбли қилади. ف сабабийя бўлишлигининг шартларидан.

**I –** ف дан Кейинги жумла ف дан олдинги жумладан мусаббаб бўлишидир, яъни олдинги жумла сабабидан Кейинги жумла пайдо бўлди дегани.

Мас: أُدْرُس فَتَنْجَحَ

***Дарс қил нажот топишинг учун.***

**Демак нажот топишликка сабаб дарс қилишликдир.**

Мана шунга ўхшаш ف дан олдинги жумла сабабидан ف дан кийинги жумла пайдо бўлса бу ف га сабабия деб аталади.

Агар ف дан олдинги жумла сабабидан кийинги жумла пайдо бўлмаса бу ف га Атифа дийилади, Мас: قُمْ، فَنَقُومَ каби.

**II –** Қуйдаги тўққиста ишдан бири ف дан олдин келиши керак.

**1 –** ف дан олдин буйруқ феъли келиши.

Мас: إجْتَهِدْ فتَنْجَحَ آخِرَ السَّنَةِ

***Ғайрат қил йилнинг охирида нажот топишинг учун.***

ف сабабия, تَنْجَحَ آخِرَ السّنَةِ жумласи мусаббаб, ва жумла алоҳида таркиб қилинади !.

**2 –** ف дан олдин наҳий феъли келиши.

Мас: لا تَكْسَلْ فَتَرْسُبَ في الإمتِحانِ

***Дангасалик қилма имтиҳондан йиқиласан.***

ف сабабия, تَرْسُبَ في الإمتِحانِ жумласи мусаббаб, ва жумла алоҳида таркиб қилинади !.

**3 –** ف дан олдин истифҳом келиши.

Мас: فَهَل لَّنَا مِن شُفَعَآءَ فَيَشۡفَعُواْ لَنَآ ﴿٥٣﴾ سورة الأعراف

***Энди бизга шафоат қилувчилар борми, бизни шафоат қилсалар.***

ف сабабия, жумласи мусаббаб

**4 –** ف дан олдин التَّمَنِّي яъни орзу аломатларидан бирини келиши.

Мас: يَٰلَيۡتَنِي كُنتُ مَعَهُمۡ فَأَفُوزَ فَوۡزًا عَظِيمًا ﴿٧٣﴾ سورة النساء

***Эй қани энди мен ҳам улар билан бирга бўлганимда, улуғ зафар қозонар эдим.***

ف сабабия, жумласи мусаббаб

**5 –** ف дан олдин العَرْضُ яъни таклиф аломати бўлиши.

Мас: ألا تدْنُو فتَسْمَعَ ما أقُولُ

***Яқинроқ келмайсанми айтаётган сўзимни эшитишинг учун.***

ف сабабия, жумласи мусаббаб.

**6 –** ف дан олдин التَّحْضِيض яъни тезлаш алмати келиши.

Мас: هلّا سَاعَدْتَ الفقراءَ فتَكْسِبَ أجْرَكَ عندَ اللهِ

***Фақирларга ёрдам бермайсанми, Аллоҳнинг ҳузуридаги ажрингга эришишинг учун.***

ف сабабия, жумласи мусаббаб.

**7 –** ف дан олдин التَّرَجّي яъни умид аломатиларидан бирини келиши.

Мас: لَعَلَّهُۥ يَزَّكَّىٰٓ ۝٣ أَوۡ يَذَّكَّرُ فَتَنفَعَهُ ٱلذِّكۡرَىٰٓ ۝٤ سورة عبس

***Эҳтимол, у покланар ёки насиҳат олар ва мавъиза унга фойда берар.***
ف сабабия, жумласи мусаббаб.

**8 –** ف дан олдин нафий аломатини келиши.

Мас: لَا يُقۡضَىٰ عَلَيۡهِمۡ فَيَمُوتُواْ ۝٣٦ سورة فاطر

***Уларга ҳукум қилинмайди, ўлишликлари учун.***
ف сабабия, жумласи мусаббаб.

Ёки дарсимиздаги мисол: لمْ يَأْخُذْكَ لِلْحِراثَةِ فتَسْتَرِيحَ

***Сени эр ҳайдашлик учун олмайди, дам олишинг учун.***
ф сабабия, жумласи мусаббаб.

**9 –** ف дан олдин дуо келиши

Мас: رَبِّ هَبْ لِي مِن لَدُنْكَ رَحْمَةً فأَفُوزَ فَوْزًا عَظِيمًا

***Оят эмас ! " Эй роббим, менга ўзингни ҳузурингдан бир раҳмат туҳфа қилгин, улуғ зафарга эришишим учун."***
ف сабабия, жумласи мусаббаб.

Биз юқоридаги мисолларда ف нинг сабабиялигини тушунтирдик, энди уни атифалигига этоб қаратамиз.

**ف сабабиянинг атифалиги ҳақида:**

ف сабабия ўзидан Кейин маҳзуф أنْ ни ўз ичига олади, музорийни насб қилиб масдарга айлантиради, ва бунда ف дан олдин нафий ёки талаб ўтган бўлиши шарт қилинади, ва бу ف ҳарфи لِكَيْ ёки لِكَيْلَا маъносига тўғри келади.

لِكَيْ маъносини ўз ичига олишига мисол:

أُدْرُسْ لكَيْ تَنْجَحَ яъни أُدْرُسْ فَتَنْجَحَ

***Дарс қил нажот топишинг учун.***

لا تَكْفُرْ لِكَيْ تَدْخُلَ الجَنَّةَ яъни لا تكْفُرْ فتَدْخُلَ الجَنَّةَ

***Жаннатга киришинг учун куфр келтирма.***

لِكَيلاَ маъносини ўз ичига олишига мисол:

لا تَعْمَلْ كثيرًا لِكَيْلا تَتْعَبَ яъни لا تَعْمَلْ كثيرًا فتَتْعَبَ

***Кўп меҳнат қилма қийналиб қолмаслигинг учун.***

**ف ни атифа бўлишига келсак.**

Баъзилар ўйлаганидек бу ердаги ف жумлага атиф бўлмайди

балки маҳзуф أنْ дан ташкил топган мана бу масдар ўзидан олдин ўтган жумладан суғирилган масдарга атиф бўлади.

Мас: قُمْ فَنَقُومَ

***Тургин, туришимиз учун.***

яъни قُمْ لِيَكُنْ مِنكَ قِيامٌ فقِيامٌ مِنَّا

***Тургин, сендан бир туришлик ва биздан бир турушлик бўлсин учун.***

ف сабабия вожибликка кўра маҳзуф أنْ носибаси билан феъли музорийни насбли қилади ва ҳақиқатда атифага ҳам айланади, бунинг учун ف олдин нафий, наҳий, талаб, истифҳом дуо орзу умид ва тезлашликлардан бири ўтган бўлиши керак, юқоридаги мисоллар каби.

**(5) – Ҳарфи таълил.**

Бу ف фатҳага мабний эъробдан унга ўрин йўқ, لأجْلِ яъни чунки маъносидаги ҳарифдир.

Мас: ساعِدِ المُحْتاجَ فهو أخُوكَ في الإنسانِيَّةِ

***Муҳтожга ёрдам бер чуки у инсониликда биродарингдир.***

ف ҳарфи таълил.

**(6) – Ҳарфи зоида**, лафзни зийнати учун келади.

Бу ف фатҳага мабний эъробдан унга ўрин йўқ, унда амал йўқ бўлган ҳарифдир.

Бу ف ҳарфи صَاعِدا، قَدْ، حَسْبُ، قَطْ ларга туташиб келиб зоида бўлади.

حَسْبُ га ف ни келиши:

Мас: إِستَلَمْتُ عَشرَةَ دراهِمَ فحَسْبُ

Ўн дирҳам олдим холос.

ف зоида, حَسْبُ мубтадо, хабари маҳзуф. Аслида حسْبِي ذلكَ эди яъни ўн дирҳам олдим менга етарлиси мана шу.

قَطْ га ف ни келиши:

Мас: دفَعْتُ عَشرَةَ دراهِمَ فَقَطْ

Фақат ўн дирҳам бердим.

ف зоида, قَطْ исми феъл.

قَدْ га ف ни келиши:

Мас: فقَدْ جاءَ الصَّيْفُ

Ҳақиақтда ёз келди.

ف зоида, قَدْ ҳарфи таҳқиқ.

صاعِدا га ف ни келиши:

Мас: واحِدُ، اثنانِ، ثلاثةٌ، فصَاعِدا

иккининг бири уч кўпроқ.

ف зоида, صَاعِدا хол, холнинг омили маҳзуф, тақдирда فاسْتَمَرَ صاعِدًا бўлган.

**(7)** – феъли амр.

Яъни: وَفَى – يفِي – تَفِي – فِ

Мас: فِ بِدَيْنِكَ يا خالِدُ

***Эй Холид қарзингни уз.***

فِ феъли амр, ўзида أنت фоили бор.

## 📖 4 – бўлим

ولَمَّا رَجَعَ عِنْدَ المسَاءِ قالَ لهُ الثَّوْرُ: كَيْفَ حَالُكَ يا أَخِي؟ فقال: بِخَيْرٍ غيْرَ أَنِّي سَمِعْتُ اليَوْمَ صَاحِبَنا يَقولُ « إذا اسْتَمَرَّ الثَّوْرُ على هذا الحالِ ولمْ يَأْكُلْ عَلَفَهُ فلا بُدَّ مِنْ ذَبْحِهِ لِئَلّا أَخْسَرَ ثَمَنَهُ »

***У эшак кечки вақитта қайтгач, Ҳўкиз унга: Эй биродар аҳволинг қандай деди. У: яхши лекин мен бугун Хожамиздан агар хўкиз мана шу холатда давом этаверса ва емини емаса пулидан зиён кўрмаслигим учун уни сўйишликдан чорасиз дияётганини эшитдим деди.***

**Таркиби:**

- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- لمَّا – музоф
- رَجَعَ – жумла музофун илайҳ зарф мутаъаллағи قالَ. феъли

музорий, ўзида هو фоили бор.

- عِنْدَ المسَاءِ – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи رَجَعَ
- قالَ – феъли мозий
- لهُ – жор мажрур мутаъаллағи قالَ
- الثَّوْرُ – фоил. Жумла مَقوْلُ القَوْلِ
- كَيْفَ – хабари муқаддам
- حَالُكَ – изофа бўлиб мубтадои муаххар
- يا – ҳарфи нидо
- أَخِي – изофа бўлиб мунодо
- فـ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф

- قال – феъли мозий, ўзида هو фоили бор. Жумла مَقوْلُ القَوْلِ
- بِخَيْرٍ – жор мажрур мутаъаллағи كانَ га бўлиб маҳзуф أنا мубтадосига хабар, яъни аслида أنا بِخَيْرٍ бўлган.
- غيْرَ أنِّي – لكنَّ маъносида, نِي исми, жумла хабари.
- سَمِعْتُ – феъли мозий, تُ замири фоил
- اليَوْمَ – зарф мутаъаллағи سَمِعْتُ
- صاحِبَنا – изофа бўлиб мафъулум беҳ
- يَقولُ – жумла хол, зулхол صاحِبَنا. феъли музорий, ўзида هو фоили бор. Жумла مَقوْلُ القَوْلِ
- إذا – шартийя, зарфийя, музоф жумла музофун илайҳ зарф мутаъаллағи ذَبْحِ.
- اسْتَمَرَّ – феъли шарт мозий
- الثَّوْرُ – фоил
- على – ҳарфи жор
- هذا الحالِ – هذا исми ишора, الحالِ бадал бўлиб мажрур мутаъаллағи اسْتَمَرَّ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- لمْ يَأْكُلْ – феъли жахд, ўзида هو фоили бор.
- علَفَهُ – изофа бўлиб мафъулум беҳ
- فـ – жавобия, жумла жавоби шарт
- لا – нафий жинс

- بُدَّ – исми
- مِنْ ذَبْحِهِ – изофа, жор мажрур мутаъаллағи маҳзуф موجودٌ га бўлиб хабари.
- لِ – ҳарфи жор, ломи таълил.
- أنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи.
- لا أَخْسَرَ – мансуб бўлиб мажрур мутаъаллаги ذبْحِ. Феъли нафий, ўзида أنا фоили бор.
- ثَمَنَهُ – изофа бўлиб мафъулум беҳ

## Қоида

**سَمِعَ – ҳақида:**

سَمِعَ аслида бир мафъулли феълдир, лекин мафъулдан Кейин яна бир феъл келса масалан дарсимиздаги: سَمِعْتُ اليَوْمَ صَاحِبَنا يَقولُ Даги يَقولُ каби.

Қараймиз агар бу феълдан олдинги мафъул صاحِبَنا маърифа исм бўлса бу феъл жумласи хол бўлади дарсимиздаги каби.

Агар мафъул накра исм бўлса ундан Кейин келган феъл жумласи бу накра исмга сифат бўлиб келади.

Мас: سَمِعْتُ طَالِبًا يَقُولُ كَذا

***Ўшандай дийдиган ўқувчини эшитдим.***

يَقولُ жумласи طالِبًا га сифат.

Кўпинча سَمِعَ феълида мафъулдан Кейин келган бу феъл жумласига иккинчи мафъулдек маъно берилади, аслида бу феъл жумласи хол ёки сифат бўлади.

فالرَّأْيُ لكَ يا صَاحِبِي الآنَ أنْ تَرْجِعَ إلى عَادَتِكَ وتَأْكُلَ علَفَكَ لِئَلّا يَحُلَّ بِكَ هذا البَلاءُ العَظِيمُ فلمّا سَمِعَ الثَّوْرُ ما قال الحِمارُ ظَنَّ أَنَّهُ صَادِقٌ في قَوْلِهِ وأَنَّهُ ناصِحٌ لهُ فقامَ في الحَالِ وأَخَذَ يَأْكُلُ علَفَهُ

***Бас эй дўстим сенга ҳақиқий фикир хозироқ одатинга қайтишлигинг ва мана бу катта бало сенга тушмаслиги учун емингни емоқлигингдур деди, натижада Хўкиз Эшшак айтган нарсани эшитгач албатта у сўзида ростгўй еканлигини ва албатта у унга насиҳатчи эканлигини ўйлади ва тезда турди ва емини ея бошлади.***

**Таркиби:**

- ف – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- الرَّأْيُ – мубтадо.
- لكَ – жор мажрур мутаъаллағи الكائِنُ га бўлиб الرَّأْيُ сифат.
- يا – ҳарфи нидо
- صَاحِبِي – изофа бўлиб мунодо
- الآنَ – зарф мутаъаллағи تَرْجِعَ
- أنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи
- تَرْجِعَ – мансуб бўлиб الرَّأْيُ мубтадосига хабар. Феъли

музорий ўзида أنت фоили бор.

- إلى عادَتِكَ – изофа, жор мажрур мутаъаллағи تَرْجِعَ

- واو – ҳарфи атифа, تَأْكُلَ маътуф, маътуфун алайҳ تَرْجِعَ
- تَأْكُلَ – Феъли музорий, ўзида أنت фоили бор.
- عَلَفَكَ – изофа бўлиб мафъулум беҳ
- لِ – ҳарфи жор, ломи таълил.
- أنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи.
- لا يَحُلَّ – мансуб, мажрур мутаъаллағи تَأْكُلَ, феъли нафий
- بِكَ – жор мажрур мутаъаллағи لا يَحُلَّ
- هذا البَلاءُ العَظيمُ – هذا исми ишора, البَلاءُ العَظيمُ мавсуф сифат бўлиб бадал, фоил.
- فَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- لمّا – музоф, жумла музофун илайҳ зарф мутаъаллағи ظَنَّ
- سَمِعَ – феъли мозий
- الثَّوْرُ – фоил
- ما – мавсула, жумла силаси бўлиб мафъулум беҳ
- قال – феъли мозий. هُ маҳзуф замир мавсулага қайтади, аслида قالهُ бўлган.
- الحِمارُ – фоил.
- ظَنَّ – афъолу қулуб, ўзида هو фоили бор
- أنَّهُ – ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл исми хабари билан икки мафъул ўрнида. هُ замири исми
- صادِقٌ – хабари

- فِي قَوْلِهِ – изофа, жор мажрур мутаъаллағи صادِقٌ
- واو – ҳарфи атифа, أَنَّهُ маътуф, маътуфун алайҳ олдинги أَنَّهُ
- أَنَّهُ – ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл, ـهُ замири исми
- ناصِحٌ – хабари
- لهُ – жор мажрур мутаъаллағи ناصِحٌ
- فـ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- قامَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- في الحَالِ – жор мажрур мутаъаллағи قامَ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- أَخَذَ – афъолу шуруъ, ўзида هو исми бор, жумла хабари
- يَأْكُلُ – Феъли музорий, ўзида هو фоили исмига қайтади
- علَفَهُ - изофа бўлиб мафъулум беҳ.

# 37 - Дарс

## العَنْزَةُ والذِّئْبُ

### 1- бўлим

كانَ رَجُلٌ شيْخٌ يُقيمُ في غابَةٍ في عَرِيشٍ لَهُ وكَانَ هَذَا الشَّيْخُ حَارِسًا لِتِلْكَ الغَابَةِ وكانَ لهُ عِدَّةٌ مِنْ الدَّجَاجَةِ وعَنْزَةٌ ففي ذاتَ يوْمٍ كانتْ العَنزَةُ تَرعَى قُرْبَ العَرِيشِ والدّجَاجُ حَوْلَهُ إذْ خرَجَ ذِئْبٌ مِن وسَطِ الغَابَةِ وتَوَجَّهَ نَحْوَها

***Бир қария киши ўрмонда ўзи учун бўлган бир чайлада яшар эди, ва бу қария ўша ўрмонга қоровул эди, ва уни товуқларидан бир қанча ва битта урғочи эчкиси бор эди. Куннинг бирида ўша эчки чайланинг яқинида ўтлаб юрар эди. Товуқлар чайлани атрафьида бўлган ҳолда қўққисдан бир бўри ўрмонни ўртасидан чиқди ва эчки томонга юзланди.***

**Таркиби:**

- كانَ – афъолу ноқиса
- رَجُلٌ شيْخٌ – мавсуф сифат бўлиб исми, жумла хабар
- يُقِيمُ – феъли музорий, ўзида هو фоили исмига қайтади.
- في غَابَةٍ – жор мажрур мутаъаллағи يُقيمُ
- في عَرِيشٍ – жор мажрур мутаъаллағи يُقيمُ
- لَهُ – жор мажрур мутаъаллағи كائنٍ га бўлиб عريشٍ га сифат
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- كانَ – афъолу ноқиса
- هذا الشَّيْخُ – هذا исми ишора, الشَّيْخُ бадал бўлиб исми

- حَارِسًا – хабари
- لِ – ҳарфи жор, إلى маъносида
- تِلْكَ الغَابةِ – تِلْكَ исми ишора, الغابةِ бадал бўлиб мажрур

мутаъаллағи حارِسًا

- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- كانَ – афъолу ноқиса
- لهُ – жор мажрур мутаъаллағи كانَ бўлиб хабар
- عِدَّةٌ – исми, мавсуф
- مِنْ الدَّجَاجَةِ – жор мажрур мутаъаллағи كائنةٌ га бўлиб сифат
- واو – ҳарфи атифа
- عَنْزَةٌ – маътуф, маътуфун алайҳ عدَّةٌ
- فـ – ҳарфи истиънофия
- في ذاتَ يوْمٍ – изофа, жор мажрур мутаъаллағи تَرَعَى
- كانتْ – афъолу ноқиса
- العَنزَةُ – исми, жумла хабари.
- تَرَعَى – феъли музорий, ўзида هي фоили исмига қайтади
- قُرْبَ العَرِيشِ – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи تَرَعَى
- واو – ҳолия
- الدّجَاجُ – мубтадо
- حَوْلَهُ – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи كانَ бўлиб хабар
- إذْ – ҳари муфожаъат
- خرَجَ – феъли мозий

- ذِئْبٌ – фоил
- مِن وسَطِ الغَابَةِ – изофа, жор мажрур мутаъаллағи خرَجَ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- تَوَجَّهَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор.
- نَحْوَها – изофа, зарф мутаъаллағи تَوَجَّهَ

## Қоида

**<u>إِذْ – ҳақида:</u>**

***إِذْ – қуйдаги холатларда келади:***

**<u>1 – Зарфийят.</u>**

**А)** إِذْ – сокинга мабний бўлиб ўткан замон учун зарф бўлади, зарфиятга кўра насб ўринда деб эътибор қилинади, музоф бўлиб ўзидан Кейинги жумла музофун илайҳ бўлади.

Мас: عُدْتُ مِن الرِّحْلَةِ إِذْ غابَتِ الشَّمْسُ

***Қуёш ботган вақтда сафардан қайтдим.***

إِذْ зарф музоф, غابَتِ жумласи музофун илай мутаъаллағи عُدْتُ.

**Б)** إِذْ – Мафъулим беҳ бўлади.

Мас: وَٱذْكُرُوٓاْ إِذْ جَعَلَكُمْ خُلَفَآءَ مِنۢ بَعْدِ قَوْمِ نُوحٍ وَزَادَكُمْ فِى ٱلْخَلْقِ بَصْۜطَةً ﴿٦٩﴾ سورة الأعراف

***Сизларни Нух қавмидан Кейин халифа қилганини ва сизларни хилқатда куч кувватда зиёда қилганини эсланг.***

إِذْ масъулум беҳ, جَعَلَكُمْ خُلَفَآءَ жумласи إذ га сифат.

**В)** إِذْ Мафъулум беҳдан бадал бўлади.

Мас: وَٱذْكُرْ فِى ٱلْكِتَٰبِ مَرْيَمَ إِذِ ٱنتَبَذَتْ مِنْ أَهْلِهَا مَكَانًا شَرْقِيًّا ﴿١٦﴾ سورة مريم

***Китобда Марямни у ўз аҳлидан шарқий маконга ажраб чиққан вақтни эсланг.***

إِذْ калимаси مَرْيَمَ дан бадали иштимол ўрнидадир.

**Г)** إِذْ Музофун илайҳ бўлади, агар исми замонлардан бир исм билан бирлашиб келса وقْتَئِذٍ ёки حِينَئِذٍ ёки يَوْمَئِذٍ каби.

Мас: يَوْمَئِذٖ يَصۡدُرُ ٱلنَّاسُ أَشۡتَاتٗا لِّيُرَوۡاْ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٦ سورة الزلزلة

***Ўша кунда одамлар амалларини кўриш учун жойларидан гуруҳ гуруҳ бўлиб қўзғаладилар.***

Баъзида إِذْ изофадан холи бўлиб ёлзиғ ўзи ҳам зарф бўла олади.

**2 – Муфожаъат.**

Мас: عَلِمْتُ أَنَّهُ حَاضِرٌ إِذْ هو غائِبٌ

***Албатта у бор эканлигини билгандим, қўққисдан у йўқ бўлиб қолди.***

إِذْ муфожаъат, هو мубтадо, غائِبٌ хабар.

إِذْ муфожаъат кўпинча بينَا ёки بينَما зарфларидан Кейин келади.

Мас: بيْنَما كُنْتُ أَلْهُو في الحَديقَةِ إِذْ ناداني والِدي

***Мен боғчада ўйнаб турган вақтимда қўққисдан отам мени чақириб қолди.***

إِذْ муфожаъат, ناداني феъли мозий, ني мафъулум беҳ, والِدي фоили.

Ёки дарсимиздаги мисол: إِذْ خرَجَ ذِئْبٌ مِن وسَطِ الغابَةِ

***Кўққисдан бир бўри ўрмонни ўртасидан чиқди.***

إِذْ муфожаъат, خرَجَ феъли мозий, ذِئْبٌ фоили, مِن وسَطِ الغابَةِ жор мажрур мутаъаллаҒи خرَجَ.

Демак إِذْ муфожаъатдан Кейин жумлаи исмийя ва жумлаи феълийялар кела олади, лекин إذا муфожаъатдан Кейин фақат жумлаи исмийя келади, агар إذا дан Кейин феъл келса у шартия бўлади муфожаъат эмас.

**3 – إذا Таълилия.**

إذا таълилия худди ломи таълил ўрнидадир бу сўзнинг сийғасидан истифода қилинади.

Мас: وَلَن يَنفَعَكُمُ ٱلۡيَوۡمَ إِذ ظَّلَمۡتُمۡ أَنَّكُمۡ فِي ٱلۡعَذَابِ مُشۡتَرِكُونَ ﴿٣٩﴾ سورة الزخرف

***Зулумн қилганингиз учун бугунги кунда азобга шерик бўлишингиз ҳам ҳеч фойда бермайди.***

**14 – дарс, 2 – бўлимга қаралсин**, унда кенг берилган.

وكَانَ هذا الذِّئْبُ لمْ يَسْمَعْ صِيَاحَ الدِّيكِ قَطُّ، وفيما هُو مُقْتَرِبٌ إلى العَرِيشِ إذْ صَاحَ الدِّيكُ صِياحًا شَدِيدًا فلمّا سَمِعَ الذِّئْبُ صِيَاحَ الدّيكِ خَافَ خَوْفًا شَدِيدًا وهَرَبَ لا يَلْوَى عَلى شَيْءٍ

***Ва бу Бўри Хўрозни қичқирғини ҳеч ҳам эшитмаган эди, ва у чайлага яқинлашувчи бўлган вақтда қўққисдан хўроз қаттиқ қичқиришда қичқириб юборди, ва бўри хўрозни қичқириғини эштгач қаттиқ қўрқишда қўрқиб кетди ва ҳеч нарсага қарамаган ҳолда қочди.***

**Таркиби:**

- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- كَانَ – афъолу ноқиса
- هذا الذِّئْبُ – هذا исми ишора, الذئْبُ бадал бўлиб исми, жумла хабари.
- لمْ يَسْمَعْ – феъли жаҳд, ўзида هو фоили исмига қайтди.
- صِياحَ الدِّيكِ – изофа бўлиб мафъулум беҳ
- قَطُّ – зарф мутаъаллағи لمْ يَسْمَعْ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- في – харфи жор, зарфийя
- ما – мавсула
- هو – мубтадо

- مُقْتَرِبٌ – хабар бўлиб ما га сила, мавсула сила мажрур

мутаъаллағи صَاحَ

- إلى العَرِيشِ – жор мажрур мутаъаллағи مُقْتَرِبٌ
- إذْ – ҳарфи муфожаъат
- صَاحَ – феъли мозий
- الدِّيكُ – фоил
- صِياحًا شَدِيدًا – мавсуф сифат бўлиб мафъулум мутлақ
- فَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- لمّا – музоф, жумла музофун зарф мутаъаллағи خافَ
- سَمِعَ – феъли мозий
- الذِّئْبُ – фоил
- صِيَاحَ الدِّيكِ – изофа бўлиб мафъулум беҳ
- خَافَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- خَوْفًا شَدِيدًا – мавсуф сифат бўлиб мафъулум мутлақ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- هَرَبَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- لا يَلْوَى – жумла холия هَرَبَ ни هو филдан. Феъли нафий, ўзида

هو фоили бор

- على شَيْءٍ – жор мажрур мутаъаллағи لا يَلْوَى

## Қоида

**فيما – ҳақида:**

في – ҳарфи жори ما ни жор қилса, баъзида ما нинг алифи тушуб қолади мас: فيم каби. Бу ما га истифҳомия деб айтилади.

Мас: فيم تَتَنَازَعُونَ ؟

***Нимада тортишяпсизлар,*** каби.

Лекин ما мавсулага, ما масдарияга ёки ما накрага في ҳарфи жори кирса буларнинг алифи ҳазф бўлмайди.

Масалан дарсимиздаги: فيما هو مُقْتَرِبٌ каби.

Баъзилар فيما даги ما ни зоида дийишади, бу тўғри эмас.

فَظَنَّتِ العَنزَةُ أَنّهُ هَرَبَ خَوْفًا مِنْها فصَارَتْ تَتبَعُهُ وتُطَارِدُهُ فلمَّا بَعُدَ الذِّئْبُ عنِ العَرِيشِ قَلِيلًا رَجَعَ إلى العَنْزَةِ وافْتَرَسَها فَماتَتِ المِسْكينَةُ قَتِيلَ حُمْقِها

***Натижада Урғочи эчки албатта у бўри ундан кўрқанлиги учун қочганлигини гумон қилди ва унга эргашиб кетти ва уни кувиб кетди ва Бўри чайладан бир оз узоқлашгач эчкига қайтди ва уни овлади натижада бу бечора ўзининг ахмоқлигининг қурбони бўлиб ўлди.***

**Таркиби:**

- ف – ҳарфи атифа, натижада маъносида
- ظَنَّتِ – афъолу қулуб мозий
- العَنزَةُ – фоил
- أنّهُ – ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл исми хабари билан икки мафъул ўрнида. ه замири исми, жумла хабар.
- هَرَبَ – феъли мозий, ўзида هو фоили исмига қайтади.
- خَوْفًا – мафъули лиажлиҳ

- مِنْها – жор мажрур мутаъаллағи خوْفًا
- فـ – ҳарфи атифа, натижада маъносида
- صَارَتْ – афъолу ноқиса, ўзида هي исми бор, жумла хабар.
- تَتْبَعُهُ – феъли музорий, ўзида هي фоили исмига қайтади, ه замири мафъулум беҳ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- تُطَارِدُهُ – феъли музорий, ўзида هي фоили бор, ه замири мафъулум беҳ
- فـ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- لَمَّا – музоф, жумла музофун илайҳ бўлиб зарф мутаъаллағи رَجَعَ
- بَعُدَ – феъли мозий
- الذِّئْبُ – фоил
- عنِ العَرِيشِ – жор мажрур мутаъаллағи بَعُدَ
- قَليلًا – маҳзуф мафъулум мутлаққа сифат
- رَجَعَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- إلى العَنْزَةِ – – жор мажрур мутаъаллағи رَجَعَ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- افْتَرَسَها – феъли мозий, ўзида هو фоили бор, ها замири мафъулум беҳ
- فـ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- مَاتَتِ – феъли мозий
- المِسْكينَةُ – фоил
- قَتِيلَ حُمْقِها – катта изофа бўлиб Фоилдан хол.

# 38 - Дарс

## الدُّرُوسُ

### 1- бўлим

جِدَّ كُلَّ الجِدِّ في الدَّرْسِ تَنَلْ ** مِنْ رِيَاضِ العِلْمِ أَثْمارَ الأَمَلْ

إِنَّما الوَقْتُ كَبَرْقٍ مُومِضٍ ** فَاغْتَنِمْهُ واطَّرِحْ عَنْكَ الكَسَلْ

لا تُضَيِّعْ أَوَّلَ العمْرِ سُدًى ** فَتَرى آخِرَهُ شَرَّ الفَشَلْ

فُرْصَةُ التَّحْصِيلِ لِلتِّلْميذِ في ** أَوَّلِ العُمْرِ فبادِرْ بالعَجَلْ

اِقْرَأْ الدَّرْسَ تهَجاً وانْتَهِزْ ** كُلَّ وَقْتِ الدَّرْسِ لا تَشْكُو المَلَلْ

***Дарс қилишда бор ғайрат қилишда ғайрат қилгин.***
***Илим боғларидан орзунинг меваларига эришасан.***
***Албатта бу вақт ялтироқ чақмоққа ўхшашдир.***
***Демак уни ғанимат билгин ўзингдан дангасиликни ташлагин.***
***Умирни аввалини бекорга зоя қилмагин,***
***Чунки унинг охирида муваффаққиятсизликнинг ёмонини кўрасан.***
***Ўқувчи учун тахсил олишлик фурсати умурнинг аввалидадир,***
***Демак тезлик билан шошил.***
***Дарсни ўқи, бўғинлаб дона дона қилиб ўқи ва шикоят қилмаган холингда дарс вақтини ҳаммасини ғанимат билгин***

**Таркиби:**

- جِدَّ – фели амр, ўзида أنت фоили бор.
- كُلَّ الجِدِّ – изофа бўлиб мафъулум мутлақ
- في الدَّرْسِ – жор мажрур мутаъаллағи جِدَّ

- تَنَلْ – маҳзуф إنْ шартиясига жавоби шарт. Феъли музорий,

ўзида أنت фоили бор.

- مِنْ رِياضِ العِلْمِ – изофа, жор мажрур мутаъаллағи تَنَلْ
- أثْمارَ الأمَلْ – изофа бўлиб мафъулум беҳ
- إنَّما – إنَّ ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл, ما коффа
- الوَقْتُ – мубтадо
- كَ – ҳарфи жор, ташбеҳ учун
- بَرْقٍ مُومِضٍ – мавсуф сифат бўлиб мажрур мутаъаллағи كان га

жумлаи хабарийя.

- فـ – ҳарфи истиънофия
- اغْتَنِمْهُ – жумлаи иншоийя. фели амр, ўзида أنت фоили бор, هُ

замири мафъулум беҳ.

- واو – ҳарфи атифа, амр амрга атиф
- اطَّرِحْ – фели амр, ўзида أنت фоили бор
- عَنْكَ – жор мажрур мутаъаллағи اطَّرِحْ
- الكَسَلْ – мафъулум беҳ
- لا تُضَيِّعْ – феъли наҳий, ўзида أنت фоили бор
- أوَّلَ العُمْرِ – изофа бўлиб мафъулум беҳ
- سُدًى – мафъулдан хол.
- فـ – сабабийя, жумла мусаббаб
- أن – носиба, масдарийя, истиқбол ҳарфи маҳзуф
- تَرَى – мансуб бўлиб жумла мусаббаб. Феъли музорий, ўзида

أنت фоили бор

- آخِرَهُ – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи تَرى
- شَرَّ الفَشَلْ – изофа бўлиб мафъулум беҳ.
- فُرْصَةُ التَّحْصِيلِ – изофа бўлиб мубтадо
- لِلتِّلْميذِ – жор мажрур мутаъаллағи التَّحْصِيلِ
- في أوَّلِ العُمْرِ – изофа бўлиб жор мажрур мутаъаллағи كانَ га жумлаи хабарийя
- ف – ҳарфи истиънофия, жумла мустаънаф
- بَادِرْ – жумла иншоийя. фели амр, ўзида أنت фоили бор
- بالعَجَلْ – жор мажрур мутаъаллағи بادِرْ
- اِقْرَأْ – фели амр, ўзида أنت фоили бор
- الدَّرْسَ – мафъулум беҳ
- تَهَجَأْ – фели амр, ўзида أنت фоили бор
- واو – ҳарфи атифа, амр амрга атиф.
- انْتَهِزْ – фели амр, ўзида أنت фоили бор
- كُلَّ وَقْتِ الدَّرْسِ – катта изофа бўлиб мафъулум беҳ
- لا تَشْكُو – жумла фоилдан хол. Фели нафий, ўзида أنت фоили бор
- المَلَلْ – мафъулум беҳ

## Қоида

***<u>Жумлаи хабарийя ва жумлаи иншоийя ҳақида:</u>***

**Жумлаи хабарийя деб** унинг ростлигига ҳам, ёлғонлигига ҳам эҳтимоли бўлган жумлага айтилади, у жумла исмийя ҳам, жумлаи феълийя ҳам бўлиши мумкин.

Мас: « Бугун ёмғир сел бўлиб ёғади» деса бу хабар рост бўлиши

ҳам мумкин ёлғон бўлиши ҳам мумкин, жумлаи хабарийя бир неча кўринишларда бўлади, улар қуйидагилар:

**1 – سَرْدٌ** яъни бир воқияни ҳияоя қилиш

**2 – وَصْفٌ** яъни бир нарсани сифатлаш.

**3 – حِجَاجٌ** яъни баҳс, тортишув, музокара.

**4 – تَفْسِيرٌ** яъни шархлаш, изохлаш.

Мана шулардан келган хабарлар «**жумлаи хабарийя**» дийилади.

Бу ўлчов рост ёки ёлғонга эҳтимоли бўладиган ўлчов инсонларнинг сўзларида ишлатилади, жумлаларни ажратишлик учун, уларни фарқлашлик учун ишлатилади, рост ёки ёлғонлигини аниқлашлик учун эмас.

Қуръони каримда ҳам жумлаи ҳабарийялар кўп келади лекин у жумлаи ҳабарийяларга эътибор берилса уларда талаб, буйруқ борлиги аниқ бўлади.

Мас: وَٱلْمُطَلَّقَٰتُ يَتَرَبَّصْنَ بِأَنفُسِهِنَّ ثَلَٰثَةَ قُرُوٓءٍ ۚ ﴿٢٢٨﴾ سورة البقرة

***Талоқ қилинган Аёллар уч ҳайиз кутадилар.***

**Б**у жумлаи хабарийя лекин унинг маъноси “уч ҳайиз кутсинлар” деб ўша Аёллардан талаб қилиняпти, демак язувда жумлаи хабарийя бўлсада маънода талаб яъни жумлаи иншоийядир.

**Жумлаи иншоийя деб** унинг тўғрилигига ҳам нотўғрилигига ҳам эҳтимол қилинмайдиган жумлага айтилади.

Мас: « Эй кошкиди Олим бўлганимда » деса бунга рост гапиряпти

ёки ёлгон гапираяпти дийилмайди, унақа эҳтимолга борилмайди.

Ёки мас: « Дарсингни ўқи » деса бу ёлғон гапиряпти ёки рост

гапираяпти деган эҳтимолга борилмайди.

**М**ана шунга ўхшаш гапирувчи кўнглидан кечган нарсани таъбир мақсадида ёки бирор нарсани талаб қилиш мақсадида ундан пайдо бўлган жумлага «**иншоийя**» пайдо бўлган жумла дийилади.

Жумлаи иншоийя қуйдагилардан иборат:

**1 – الرّجى** яъни орзу қилиш.

**2 – الأمْر** яъни буйруқ, талаб.

**3 – الإسْتِفْهام** яъни сўроқ.

**4 – النهي** яъни манъ қилиш.

**5 – النّداءُ** яъни чақириш.

**6 – التّعَجُّب** яъни ҳайрон қолиш.

**7 – القَسَم** яъни қасам ичмоқ.

**8 – التّمَنِّي** яъни умид қилмоқ.

Мана шулар иштирокида хосил бўлган жумла жумлаи иншоийя дийилади.

Бу икки жумла яъни жумлаи хабарийя ва жумлаи иншоийялар кетма кет келганида бир бирига атиф қилинмайди, чунки улар бошқа бошқа жумладир, лекин уларни ораси ف ҳарфи истиънофия билан ажратилади. Масалан дарсимиздаги мисол:

إنَّما الوَقْتُ كَبَرْقٍ مُومِضٍ ** فَاغْتَنِمْهُ واطَّرِحْ عَنْكَ الكَسَلْ

إنَّما жумласи жумлаи хабарийя. Чунки вақтни чақмоққа ўхшашлигида ёлғонни ҳам ростни ҳам эҳтимоли бор.

اغْتَنِمْه жумласи бўйруқ, демак жумлаи иншоийя.

Уларнинг ўртасида ف ҳарфи истиънофия келган.

Шер қофиясидан чиқиб кетмаслиг учун الوقْتُ ни ـهُ замир қилиб келтирган, аслида فاغْتَنِمِ الوَقْتَ эди.

Яъни бас вақтни ғанимат бил ва ўзингдан дангасиликни ташла эди.

Яъни бу жумла мустаънаф яъни янги бошланган мустақил жумла ўзидан олдинги жумлага алоқаси йўқ амр билан бошланган жумлаи иншоийядир.

**لا تُضَيِّعْ – <u>Жумласидаги ف ҳарфи атифаси ҳақида:</u>**

لا تُضَيِّعْ أَوَّلَ العُمْرِ سُدًى ** فتَرَى آخِرَهُ شَرَّ الفَشَلْ

فتَرى даги ف сабабийя ҳамда атифадир, ف дан Кейин أنْ носибаси маҳзуф تَرى мансуб бўлиб масдарга айланиб маътуфдир, ف дан олдиндаги жумладан олинган маҳзуф масдар маътуфун алайҳ бўлади.

Яъни: تَرى феъли رُؤْيَةٌ مِنْكَ бўлиб маътуф бўлди, لا تُضَيِّعْ ни تَضْيِيعٌ масдари маътуфун алайҳ бўлди яъни икки масдар бир бирига атиф бўлди.

Яъни: لكَيْ لا يَكُونَ مِنْكَ تَضْييعٌ فرُؤْيَةٌ مِنْكَ شَرَّ الفَشَلْ

***Сендан зоя қилишлик ва сендан мувоффаққиятсизликни ёмонини кўришлик бўлмаслиги учун умирни аввалини бекорга зоя қилма.***

Таркиб қилишда ف сабабийя, жумла мусаббаб деб ўтиб кетилаверади, лекин ف нинг атиф маътуфлигидан ҳам хабардор бўлши керак.

## 2- бўлим

أَنْتَ لا يُرْضِيكَ كِيْسٌ فارِغٌ ** كَيْفَ عَقْلٌ فَارِغٌ يا مَنْ عَقَلْ

أَحْرِزِ العِلْمَ بِعَقْلٍ ثابِتٍ ** والْتَمِسْ في جَمْعِهِ خَيْرَ الحِيَلْ

ما أَوانُ اللّهْوِ هذا إِنَّهُ ** وقْتُ دَرْسٍ واجْتِهادٍ وعَمَلْ

إِنْ صَرَفْتَ الوَقْتَ في اللَّعْبِ وَلمْ ** تَنْتَبِهْ للدَّرْسِ تُحْقَرْ وتُذَلْ

هَمَّكَ اصْرِفْهُ إِلى جائِزَةٍ ** إِنْ تَنَلْها تَنَلِ الفَخْرَ الأَجَلْ

***Сени бўш чўнтак рози қилмайди, кандай қилиб бўш ақил эй ақилли киши.***

***Илимни мустаҳкам ақил билан эгалла, ва уни жамлашда услубларни энг яхшиларини танлла.***
***Бу ўйин вақтлари эмас, албатта у дарс қилишлик ва ғайрат қилишлик ва амал қилишлик вақтидир.***
***Агар сен бу вақтни ўйинга сарфласанг ва дарсга эътиборли бўлмасанг ҳақирланасан ва хорланасан.***
***Қайғу ғамингни мукофот олишга бургин.***
***Агар унга эришсанг улуғ фахирларга эришасан.***

**Таркиби:**

- أَنْتَ – мубтадо, жумла хабар
- لا يُرْضِيكَ – феъли нафий, كَ замири мафъулум беҳ мубтадога қайтади
- كِيْسٌ فارِغٌ – мавсуф сифат бўлиб фоил
- كَيْفَ عَقْلٌ فارِغٌ – аслий кўриниши كيفَ يُرْضيكَ عَقْلٌ فارِغٌ бўлган.
- كيفَ – хол, фоилдан
- يُرْضيكَ – феъли музорий, كَ замири мафъулум беҳ
- عَقْلٌ فارِغٌ – мавсуф сифат бўлиб фоил.
- يا – ҳарфи нидо
- مَنْ – мавсула
- عَقَلْ – силаси бўлиб يا га мунодо, феъли мозий, ўзида هو фоили мавсулага қайтади.
- أَحْرِزِ – феъли амр, ўзида أنت фоил бор
- العِلْمَ – маъфулум беҳ
- بِعَقْلٍ ثَابِتٍ – мавсуф сифат, жор мажрур мутаъаллаҒи اَحْرِزِ
- واو – ҳарафьи атифа, амр амрга атифа
- الْتَمِسْ – феъли амр, ўзида أنت фоил бор

- فِي جَمْعِهِ – изофа, жор мажрур мутаъаллағи الْتَمِسْ
- خَيْرَ الحِيَلْ – изофа бўлиб мафъулум беҳ
- ما – ليس маъносида
- أوانُ اللّهْوِ – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи كانَ га бўлиб ما га хабар
- هَذَا – исми
- إنَّهُ – إنَّ ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл, ه исми
- وَقْتُ دَرْسٍ – изофа бўлиб хабари
- واو – ҳарфи атифа
- اجْتِهادٍ – маътуф, маътуфун алайҳ دَرْسٍ
- واو – ҳарфи атифа
- عَمَلٍ – маътуф, маътуфун алайҳ اجْتِهادٍ
- إنْ – шартия
- صَرَفْتَ – феъли шарт мозий, تَ замири фоил
- الوقْتَ – мафъулум беҳ
- في اللَّعْبِ – жор мажрур мутаъаллағи صَرَفْتَ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- لمْ تَنْتَبِهْ – феъли жаҳд, ўзида هو фоили бор
- للدَّرْسِ – жор мажрур мутаъаллағи لمْ تَنْتَبِهْ
- تُحْقَرْ – жавоби шарт, феъли музорий мажҳул, أنت ноиби фоили бор
- واو – ҳарфи атифа

- تُذَلْ – маътуф, маътуфун алайҳ تُحْقَرْ. Аслий кўриниши تُذَلَّ

феъли музорий мажҳул, أنت ноиби фоили бор

- همَّكَ – изофа бўлиб мафъулум беҳ, фели маҳзуф
- اصْرِفْهُ – муфассир феъл, маҳзуф اصْرِفْ феъли муфассар. Яъни

اصْرِفْ همَّكَ бўлган. اصْرِفْ Феъли амр, ўзида أنت фоили бор, ـهُ замири мафъулум беҳ

- إلى جَائِزَةٍ – жор мажрур мутаъаллағи اصْرِفْ
- إنْ – шартия
- تَنَلْها – феъли шарт музорий, ўзида أنت фоили бор, ها замири

мафъулум беҳ

- تَنَلِ – жавоби шарт феъли музорий, ўзида أنت фоили бор,
- الفَخْرَ الأَجَلْ – аслий кўриниши الفَخْرَ الأَجَلَّ , мавсуф сифат

бўлиб мафъулум беҳ.

## Қоида

**Муфассир ва мафассар феъллар ҳақида қисқача:**

Дарсимизда همَّكَ اصْرِفْهُ бўлиб همَّكَ насб келган, ундан олдин уни насб қиладиган феъл келмаган ундан Кейин اصْرِفْهُ феъли келяпти, бу феъл ҳам همَّكَ насбли қилмаяпти чунки уни ـهُ замири мафъулум беҳи бор. Лекин ـهُ замирнинг маъносини همَّكَ эканлигини همَّكَ ни ўзи айтиб турибди.

Демак бу اصْرِفْهُ феъли олдинда яна битта اصْرِفْ борлигига, ва ўша маҳзуф феъл همَّكَ ни насбли қилаётган эканлигига далолат қиляпти. Бу далолат қилган ошкор феъл муфассир, далолат қилинган маҳзуф феъл муфассар деб юритилади.

***итоат қилмаса уни мана бу калтак билан ураман ва қўли билан кўзага ишора қилди ва уни синдириб қўйди натижада ундаги нарса юзига оқиб кетди.***

**Таркиби:**

- فَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- تَحْمِلُ – феъли музорий, ўзида هي фоили бор
- ثُمَّ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- تَأْتِي – феъли музорий, ўзида هي фоили бор, تَلِدُ маъносида.
- بِ – ҳарфи жор, таъдия
- غُلامٍ نَجِيبٍ – мавсуф сифат, мажрур мутаъаллағи تَأْتِي.
- فَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- أَخْتارُ – феъли музорий, ўзида أنا фоили бор
- لهُ – жор мажрур мутаъаллағи أَخْتارُ
- أَحْسَنَ الأَسْماءِ – изофа бўлиб мафъулум беҳ
- فَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- إِذا – шартийя, зарфийя музоф, жумла музофун илайҳ зарф мутаъаллағи أَدَّبْتُ
- تَرَعْرَعَ – феъли шарт мозий, ўзида هو фоили бор
- أَدَّبْتُهُ – жавоби шарт, мозий, تُ замири фоил, هُ замири мафъулум беҳ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- أَحْسَنْتُ – феъли мозий, تُ замири фоил
- تَأْدِيبَهُ – изофа бўлиб мафъулум беҳ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф

- أُشَدِّدُ – феъли музорий, ўзида أنا фоили бор
- عليهِ – жор мажрур мутаъаллағи أُشَدِّدُ
- في ذلكَ – жор мажрур мутаъаллағи أُشَدِّدُ
- فَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- إنْ – шартия
- أطاعَني – феъли шарт мозий, ўзида هو фоили бор, ني мафъулум беҳ. Жавоби шарт فخيْرٌ маҳзуф.
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- إلّا – إنْ ва لا дан ташкил топган ҳарф. 35-дарс 2-бўлига қаралсин. إنْ шартия, феъли шарт маҳзуф.
- ضَرَبْتُهُ – жавоби шарт, феъли мозий, تُ замири фоил, هُ замири мафъулум беҳ. Аслий кўриниши إلّا يُطِيعُنِي ضَرَبْتُهُ эди.
- بِهَذِهِ العُكَّازَةِ – هَذِهِ исми ишора, العُكَّازَةِ бадал, жор мажрур мутаъаллағи ضَرَبْتُ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- أشَارَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- بِيَدِهِ – изофа, жор мажрур мутаъаллағи أشارَ
- إلى الجَرَّةِ – жор мажрур мутаъаллағи أشارَ
- فَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- كَسَرَها – феъли мозий, ўзида هو фоили бор, ها замири мафъулум беҳ
- فَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- سَالَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор

- ما – мавсула
- فيها – жор мажрур мутаъаллағи маҳзуф كان га бўлиб сила.

Мавсула сила фоил

- إِلى وَجْهِهِ – изофа, жор мажрур мутаъаллағи سَالَ.

## Қоида

**Жумлаи шартияларда ҳазф:**

**Ҳ**арфи шартиялардан Кейин баъзида феъли шарт, баъзида жавоби шарт, баъзида иккиси ҳам феъли шарт ва жавоби шартлар бирга ҳазф бўлиб келади.

**1 – *Жавоби шартни ҳазф бўлишига икки иш сабаб бўлади.***

**I – Ҳ**азф бўлган жавоби шартга бирор бир далил далолат қилиб туриши керак.

**II – Ф**еъли шарт мозий бўлиши керак, масалан дарсимиздаги فإِنْ أطَاعَني каби, бунда жавоби шарт маҳзуф, чунки юқоридаги икки сабаб топиляпти яъни агар итоат қилса нима бўлиши маълум демак уни айтмаса ҳам бўлади, шунинг учун у маҳзуф ва أطاعَ феъли мозий келди.

**2 – *Феъли шартни ҳазф бўлишига ҳам бирор далил унга далолат қилиб туриши керак*** шунда феъли шарт ҳазф бўлади, масалан Мухаммад алайҳиссалом луқотани хукми ҳақида иъни: инсон уни йўлдан топиб олган топилмани ҳукми ҳақида:

فَإِنْ وَجَدَ صَاحِبُها وإلّا إسْتَمِعْ بِها

***«Бас агар эгаси топиб олса хўп яхши ва лекин уни топа олмаса сен ундан фойдалан»*** дедилар.

وَإلّا إسْتَمِعْ بِها да феъли шарт маҳзуф бўлган, буни аслий кўриниши

وإلّا يَجِدُها اِسْتَمِعْ بِها эди, чунки маҳзуф феъли шартдан олдин келган жумла унга далолат қилиб турибди, уни очиқ келтиришдан фойда йўқ ҳудди шунга ўхшаш дарсимиздаги мисол:

فَإِنْ أطاعَني وإلّا ضَرَبْتُهُ даги жумлада وإلّا ضَرَبْتُهُ бўлиб феъли шарт ҳазф бўлган, аслий кўриниши وإلّا يُطِيعُني ضَرَبْتُهُ бўлган, демак маҳзуф феъли шартдан олдин келган жумла унга далолат қилиб тургани учун уни яна ошкор келтиришдан фойда йўқ.

**3 – *феъли шарт ва жавоби шарт иккиси бирга ҳазф бўлиши.***

Бу холат إنْ ва لوْ шартияларидан Кейин содир бўлади, у жойда жумла ва жумланинг оқими шунга далолат қилгани учун.

Масалан шеър: قَالَتْ بَناتُ العَمِّ: يا سَلْمَى؛ «وإنْ كانَ فقيرًا مُعْدِمًا» قالتْ: «وإنْ»

***Амакисини қизлари:« Эй Салмо , агар у камбағал, қашшоқ бўлсачи» дийишди, У: агар «шундай бўлса ҳам» деди.***

**Я**ъни: у бўла камбағал қашшоқ бўлса ҳам унга эрга тегаман деди.

Мана бу шеър وإنْ бўлиб إنْ шартия билан тугаяпти, уни феъли шарти ҳам жавоби шарти ҳам заф бўлган, чунки унда олдин келган жумла маҳзуфни нима эканлигини англатиб турибди.

# 47 - Дарс

## الثَّعْلَبُ و مَكْرُهُ

## 1- бўлим

قَالَ بَعْضُهُمْ: كُنَّا في سَفرٍ في أرْضِ اليَمَنِ، فوَضَعْنا المائِدَةَ لِنَتَعَشَّى وَحَضَرَتْ صَلاةُ المَغْرِبِ فَقُمْنا لِكَيْ نُصَلِّيَ ثُمَّ نَتَعَشَّى وتَرَكْنا المائِدَةَ كَما هِيَ

***Уларнинг баъзилари: Биз яаман ерида сафарда эдик ва биз кечки овқатланишлик учун дастурхонни ёздик ва шом намози хозир бўлиб қолди ва биз намоз ўқишлигимиз сўнг кечки овқатланишимиз учун турдик ва дастурхонни борича қолдирдик.***

**Таркиби:**

- قال – феъли мозий
- بَعْضُهُمْ – изофа бўлиб фоили. Жумла مَقْوْلُ القَوْلِ
- كُنَّا – афъолу ноқиса, نا замири исми
- في سَفرٍ – жор мажрур мутаъаллағи كُنَّا га бўлиб хабар
- في أرْضِ اليَمَنِ – жор мажрур мутаъаллағи كائنٍ га бўлиб سَفرٍга сифат
- فـ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- وَضَعْنا – феъли мозий, نا замири фоил
- المائِدَةَ – мафъулум беҳ
- لِ – ҳарфи жор, ломи таълил
- أَنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи маҳзуф

- نَتَعَشَّى – мансуб, мажрур мутаъаллағи وَضَعْنا. Феъли музорий, ўзида نَحْنُ фоили бор
- واو – ҳарфи истиънофия, жумла мустаънаф
- حَضَرَتْ – феъли мозий
- صَلاةُ المَغْرِبِ – изофа бўлиб фоил
- فـ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- قُمْنا – феъли мозий, نا замири фоил
- لِـ – ҳарфи жор, ломи таъли
- كَيْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи
- نُصَلِّيَ – мансуб, мажрур мутаъаллағи قُمْنا. Феъли музорий, ўзида نَحْنُ фоили бор.
- ثُمَّ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- نَتَعَشَّى – Феъли музорий, ўзида نَحْنُ фоили бор.
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- تَرَكْنا – феъли мозий, نا замири фоил
- المائِدَةَ – мафъулум беҳ
- كـ – ҳарфи жор
- ما – зоида. ***13-дарс 1-бўлимга қаралсин***
- هي – мубтадо. маҳзуф كائنةٌ хабари бўлиб жумла мажрур мутаъаллағи تَرَكْنا.

فبيْنَما نَحْنُ كَذَلِكَ؛ إِذْ جَاءَ الثَّعْلَبُ على مَقْرُبَةٍ مِنَّا وفي فَمِهِ شَيْءٌ كأَنَّهُ الدَّجَاجَةُ فَوَضَعَهُ فَبادَرْنا إليهِ ونَحْنُ نَحْسَبُهُ الدَّجَاجَةَ فَجَاءَ إِلى الأُخْرَى وأَخَذَها من فَوْقِ الخُوَانِ

Ва биз шунга ўхшаш бўлиб турган вақтимизда қўққисдан ўша тулки ва холангки оғзида товуққа ўхшаш бир нарса бўлган ҳолда бизга яқин жойга келди натижада уни қўйди ва биз унга шошилдик ва холангки биз уни ўша товуқ деб ҳисоблаган холимизда ва у бошқасига келди ва уни хонтахтани устидан олиб кетди.

**Таркиби:**

- فَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- بيْنَما – بيْنَ музоф, ما зоида
- نَحْنُ – мубтадо
- كذَلِك – жор мажрур мутаъаллағи كانَ га бўлиб хабар.

Мубтадо хабар музофун илайҳ зарф мутаъаллиғи جَاءَ

- إِذْ – муфожаъат
- جَاءَ – феъли мозий
- الثَّعْلَبُ – фоил
- على مَقْرُبَةٍ – жор мажрур мутаъаллағи جَاءَ. Масдари мими исми макон маъносида.
- مِنَّا – жор мажрур мутаъаллағи مَقْرُبَةٍ
- واو – холия
- في فمِهِ – изофа, жор мажрур мутаъаллағи كانَ га бўлиб хабари муқаддам
- شَيْءٌ – мубтадои муаххар, мавсуф

- كَأَنَّهُ – ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл исми хабари билан

сифат , هُ замири исми

- الدَّجاجَةُ – хабари. Жумлаи холия
- فَ – ҳарфи атифа, натижада маъносида
- وَضَعَهُ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор, هُ замири

мафъулум беҳ

- فَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- بادَرْنا – феъли мозий, نا замири фоил
- إليهِ – жор мажрур мутаъаллаҒи بادَرْنا
- واو – холия
- نَحْنُ – мубтадо, жумла хабар
- نَحْسَبُهُ – феъли музорий, ўзида نحن фоили мубтадога қайтади,

هُ замири 1чи мафъулум беҳ

- الدَّجاجَةَ – 2чи мафъулум беҳ. Жумлаи холия
- فَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- جاءَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- إلى الأُخْرَى – жор мажрур мутаъаллағи جاءَ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- أخَذَها – феъли мозий, ўзида هو фоили бор, ها замири

мафъулум беҳ

- من فَوْقِ الخُوَانِ -изофа, жор мажрур мутаъаллағи أخَذَ.

## Қоида

**Масдари мими (المَصْدَرُ المِيمِي) ҳақида:**

**М**асдари мими деб зоида мим билан бошланадиган ва асл масдар каби воқиаъга далолат қиладиган масдарга айтилади.

Ёки асл масдар каби замондан холий бўлган маънога далолат қиладиган исмга айтилади. Бизга Жанох ут толиб китобидан маълумки сулосий мужаррадда масдари мими етти хил вазинда келади.

1 – مَفْعِلٌ --> مَوْرِدٌ ***келмоқ.***

2 – مَفْعَلٌ --> مَلْعَبٌ ***ўйнамоқ.***

3 – مَفْعِلَةٌ --> مَغْفِرَةٌ ***беркитмоқ.***

4 – مَفْعَلَةٌ --> مَرْحَمَةٌ ***раҳим қилмоқ.***

5 – مَفْعُلَةٌ --> مَعُونَةٌ ***ёрдамлашмоқ.***

6 – مَفْعُول --> مَيْسُورٌ ***осон бўлмоқ.***

7 – مَفْعُولَةٌ --> مَصْدُوقَةٌ ***рост айтмоқ.***

**У**шбу вазнлардан охирги иккитаси مَفْعُولٌ ва مَفْعُولَةٌ дан бошқа барча бешта вазнлар исми замон ва исми макон билан муштаракдир, демак бу бешта вазнга уч хил маъно берса бўлади,

**М**асалан:

مَفْعُلَةٌ --> مَقْرُبَةٌ «яқинлашмоқ , яқин вақт, яқин жой» каби. Шунинг учун дарсимиздаги على مَقْرُبَةٍ مِنَّا га “бизга яқин жойга” деб маъно бердик.

**С**улосий мазид ва рубоиъйларнинг масдари мимилари исми мафъуллари билан бир хил вазнда бўлади.

**Д**емак музорият ҳарфини заммали мим ва охиргидан олдинги ҳарфини фатҳали қиламиз, маслан: يسْتَخْرِجُ --> مُسْتَخْرَجٌ каби.

**Д**емак маълум бўладики бу масдари мимига тўрт хил маъно бериш мумкин экан, яъни масдари мими, исми замон, исми макон, исми мафъул.

**Б**уларни бир биридан қандай ажратамиз деган ҳақли савол туғилиши табий.

**Ж**авоб: Жумланинг оқими, сўзнинг равиши бунга далолат қилиб туради. Мас.

1 – البِئْرُ مُسْتَخْرَجُ الماءِ

***Қудук сувнинг чиқадиган ўрни***. Демак مُسْتَخْرَجٌ исми макон.

2 – الماءُ مُسْتَخْرَجٌ مِنَ البِئْرِ

***Сув қудуқдан чиқариладиган нарса.*** Демак مُسْتَخْرَجٌ исми мафъул.

3 – مُسْتَخْرَجُ الماءِ صَبَاحًا

***Сувни чиқариш вақти тонгда.*** Демак مُسْتَخْرَجٌ исми замон.

4 – اِسْتَخْرَجْتُ الماءَ مُسْتَخْرَجًا عَجِيبًا

***Сувни ажойиб чиқаришда чиқардим.*** Демак مُسْتَخْرَجٌ масдари мими.

# 48 - Дарс

## مُصَاحَبَةُ الأَشْرَارِ

يُحْكَى «أنَّ فَلَّاحًا زَرَعَ فِي أَرضِهِ قَمْحًا فَنبتَ الزَّرْعُ ونَمَا حَتَّى ظَهَرَ فيهِ الحَبُّ وكانَتِ الغِرْبانُ مُواظَبَةً على الأكْلِ مِنْهُ كُلَّ يَوْمٍ حتَّى أَتْلَفَتْ سَنَابِلَ القَمْحِ»

***Албатта, бир деҳқон ерида буғдой экканлиги ҳикоя қилинади ва экин ўсди ва улғайди ҳатто унда дон кўринди ва қарғалар ҳар куни ундан ейишликка давом эттилар ҳатто буғдойни бошоғларига талофат етказдилар.***

**Таркиби:**

- يُحْكَى – феъли музорий мажҳул
- أنَّ – ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл исми хабари билан

ноиби фоил

- فَلَّاحًا – исми, жумла хабари
- زَرَعَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- فِي أَرضِهِ – изофа, жор мажрур мутаъаллағи زَرَعَ
- قَمْحًا – мафъулум беҳ
- فَ – ҳарфи истиънофия, жумла мустаънаф
- نَبَتَ – феъои мозий
- الزَّرْعُ – фоил
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- نَمَا – феъли мозий, ўзида هو фоили бор

- حَتَّى –  ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- ظَهَرَ – феъли мозий
- فيهِ – жор мажрур мутаъаллағи ظَهَرَ
- الحَبُّ – фоили
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- كانَتِ – афъолу ноқиса
- الغِرْبانُ – исми
- مُواظِبَةً – хабари
- على الأَكْلِ – жор мажрур мутаъаллағи مُواظِبَةً
- مِنْهُ – жор мажрур мутаъаллағи الأَكْلِ
- كُلَّ يَوْمٍ – изофа, зарф мутаъаллағи الأَكْلِ
- حتَّى – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- أَتْلَفَتْ – феъли мозий, ўзида هي фоили бор
- سَنابِلَ القَمْحِ – изофа бўлиб мафъулум беҳ

فَخَرَجَتْ ذاتَ يَوْمٍ على حَسَبِ عادَتِها لِمُرافَقَةِ هَؤُلآءِ الغِرْبانِ بِدُونِ أنْ يَعْلَمَ صَاحِبُها بَذَلِكَ ، وقَدْ اتَّفَقَ أنَّ هذا هُوَ اليَوْمُ الذي اسْتَعَدَّ فيهِ الفَلَّاحُ لِقَتْلِ الغِرْبانِ لِيَسْلَمَ مِنْ شَرِّها

***Ва у бир куни ўзини одатига кўра хожаси буни билмаган ҳолда ўша қарғалар билан дўстлашишлик учун чиқди, ва бу унда деҳқон уларни ёмонлигидан саломат қолишлик учун ўша қарғаларни ўлдиришга хозирлик кўрган кунлиги тўғри келди***

**Таркиби:**

- فَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- خَرَجَتْ – феъли мозий, ўзида هي фоили бор
- ذاتَ يَوْمٍ – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи خَرَجَتْ
- على حَسَبِ عادَتِها – катта изофа, жор мажрур мутаъаллағи خَرَجَتْ
- لِ – ҳарфи жор, иллат учун
- مُرَافَقَةِ – музоф
- هَؤُلآءِ الغِرْبانِ – هَؤُلآءِ исми ишора, الغِرْبانِ бадал бўлиб музофун илайҳ, мужрур мутаъаллағи خَرَجَتْ
- بِ – ҳарфи жор
- دُونِ – музоф. Жумла лафзан мужрур, махаллан хол
- أنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи
- يَعْلَمَ – мансуб бўлиб музофун илайҳ, мужрур мутаъаллағи خَرَجَتْ. Феъли музорий
- صَاحِبُها – изофа бўлиб фоил
- بِذَلِكَ – жор мажрур мутаъаллағи يَعْلَمَ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- قَدْ – ҳарфи таҳқиқ
- اتَّفَقَ – феъли мозий
- أنَّ – ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл исми хабари билан фоил
- هذا – исми
- هُوَ – фосила
- اليَوْمُ – хабари, мавсуф

- الَّذي – мавсула, жумла силаси бўлиб сифати
- اسْتَعَدَّ – феъли мозий
- فيهِ – жор мажрур мутаъаллаги اسْتَعَدَّ
- الفَلَّاحُ – фоил
- لِقَتْلِ الغِرْبانِ – изофа, жор мажрур мутаъаллаги اسْتَعَدَّ, لِ иллат учун
- لِ – ҳарфи жор, ломи таълил
- أَنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи маҳзуф
- يَسْلَمَ – мансуб бўлиб мужрур мутаъаллаги قَتْلِ. феъли

музорий, ўзида هو фоили бор.

- مِنْ شَرِّها – изофа, жор мажрур мутаъаллаги يَسْلَمَ

فَلَمَّا رَأَى الفَلَّاحُ البَبْغاءَ مَطْرُوحَةً على الأَرْضِ مَكْسُورَةَ الرِّجْلِ اسْتَغْرَبَ ذَلِكَ، لأَنَّهُ ما كانَ يَعْلَمُ بِوُجُودِها مَعَ الغِرْبانِ ثُمَّ قالَ لها: إنَّ ذلكَ ما حَصَلَ لَكِ إلّا مِنْ مُصاحَبَةِ الأَشْرَارِ، وبَعْدَ ذلكَ حَمَلَها إلى البَيْتِ عَلى تِلْكَ الحَالِ

***Натижада деҳқон тўтини ерга ташланган аёғи синган ҳолда кўргач бундан таъажжубланди, чунки у тўтини қарғалар билан бирга бўлишини билмас эди, сўнг унга: Албатта бу сенга фақат ёмонларга қўшилишликдан содир бўлди деди ва шундан Кейин уни шу ҳолда уйга кўтариб олиб кетди.***

**Таркиби:**

- فَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- لَمَّا – музоф, жумла музофун илайҳ зарф мутаъаллаги اسْتَغْرَبَ
- رَأَى – феъли мозий

- الفَلَّاحُ – фоил
- البَبْغاءَ – мафъулум беҳ
- مَطْرُوحَةً – мафъулдан хол
- على الأَرْضِ – жор мажрур мутаъаллаги مَطْرُوحَةً
- مَكْسُورَةَ الرِّجْلِ – изофа бўлиб мафъулдан хол
- اسْتَغْرَبَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор.
- ذَلِكَ – мафъулум беҳ
- لِ – ҳарфи жор, иллат учун, чунки маъносида
- أنَّهُ – ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл исми хабари билан

мажрур мутаъаллаги اسْتَغْرَبَ, هُ замири исми, жумла хабар

- مَا – ҳарфи нофия
- كَانَ – афъолу ноқиса, ўзида هو исми бор, исмига қайтади,

жумла хабар.

- يَعْلَمُ – феъли музорий, ўзида هو фоили исмига қайтади.
- بِوُجُودِها – изофа, жор мажрур мутаъаллаги يَعْلَمُ. Лафзан

мажурур, махаллан мафьулум беҳ

- مَعَ الغِرْبانِ – изофа бўлиб зарф мутаъаллаги وُجُودِ
- ثُمَّ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- قالَ – феъли мозий,
- لها – жор мажрур мутаъаллаги قالَ. Жумла مَقَوْلُ القَوْلِ
- إنَّ – ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл
- ذَلِكَ – исми, жумла хабари
- ما – ҳарфи нофия

- حَصَلَ – феъли мозий, ўзида هو фоили исмига қайтади
- لَكِ – жор мажрур мутаъаллағи حَصَلَ
- إلّا – истисно ملغاة
- مِنْ مُصاحَبَةِ الأشْرَارِ – изофа, жор мажрур мутаъаллағи حَصَلَ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- بَعْدَ ذلك – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи حَمَلَ
- حَمَلَها – феъли мозий, ўзида هو фоили бор, ها замири

мафъулум беҳ

- إلى البَيْتِ – жор мажрур мутаъаллағи حَمَلَ
- على – ҳарфи жор
- تِلْكَ الحَال – تِلْكَ исми ишора, الحَال бадал бўлиб мажрур

мутаъаллағи حَمَلَ. على تِلْكَ الحَال жор мажрур бўлиб махаллан хол бўлади.

فَلَمَّا رَأَى أَوْلَادُ الفَلَّاحِ البَبْغاءَ أَسِفُوا عَلَيها كَثيرًا وَسَأَلُوا أَبَاهُمْ عنْ سَبَبِ ما حَصَلَ لهَا فأَجَابَ أَبُوهُمْ: أنَّ مُصَاحَبَةَ الغِرْبانِ الأَشْرارِ هِيَ الَّتِي أَوْقَعَتْها في هَذِهِ الْمُصِيبَةِ، ثُمَّ إنَّ الببْغاءَ شُفِيَتْ بَعْدَ ذلِكَ مِن مَرَضِها وَصارَتْ تَقُولُ دائِمًا لأَوْلادِ الفَلَّاحِ «لا تُصاحِبُوا الأَشْرارَ؛ لا تُصاحِبُوا الأَشْرارَ»

***Сўнг Деҳқоннинг болалари тўтини кўришгач унга кўп афсус қилдилар, ва оталаридан унга хосил бўлган нарсанинг сабаби ҳақида сўрадилар ва Оталари: Албатта ёмон қарғалар билан дўстлашишлик уни манашу мусибатга туширган нарса" деб жавоб берди, сўнг албатта тўти шундан Кейин касалидан шифо топди ва Деҳқоннинг болаларига доимо: «ёмонлар билан***

***дўстлашманглар» «ёмонлар билан дўстлашманглар» деб айтар эди.***

**Таркиби:**

- فَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- لَمَّا – музоф, жумла музофун илайҳ зарф мутаъаллақи اَسِفُوا
- رَأَى – феъли мозий
- أَوْلادُ الفَلَّاحِ – изофа бўлиб фоил
- البَبْغاءَ – мафъулум беҳ
- أَسِفُوا – феъли мозий, ўзида هم фоили бор
- عَلَيها – жор мажрур мутаъаллақи اَسِفُوا
- كَثِيرًا – маҳзуф мафъулум мутлаққа сифат
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- سَأَلُوا – феъли мозий, ўзида هم фоили бор
- أَبَاهُمْ – изофа бўлиб мафъулум беҳ
- عَنْ – ҳарфи жор
- سَبَبِ – музоф
- ما – мавсула, жумла силаси бўлиб музофун илайҳ, мажрур мутаъаллақи سَأَلُوا
- حَصَلَ – феъли мозий, ўзида هو фоили мавсулага қайтади
- لها – жор мажрур мутаъаллақи حَصَلَ
- ف – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- أَجَابَ – афъолу қовл, мозий

- أَبُوهُمْ – изофа бўлиб фоил.
- أَنَّ – ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл исми хабари билан مَقُوْلُ

الْقَوْلِ бўлиб мафхулум беҳ

- مُصَاحَبَةَ – музоф
- الغِرْبَانِ الأَشْرارِ – мавсуф сифат, музофун илайҳ бўлиб أَنَّ га исм
- هي – фосила
- الَّتِي – мавсула, жумла силаси бўлиб أَنَّ га хабар
- أَوْقَعَتْها – фехли мозий, ўзида هي фоили мавсулага қайтади ва

أَنَّ ни исмига қайтади , ها мафъулум беҳ

- فِي – ҳарфи жор
- هَذهِ الْمُصِيبَةِ – هَذهِ исми ишора, الْمُصِيبَةِ бадал бўлиб мажрур

мутаъаллаги أَوْقَعَتْ

- ثُمَّ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- إِنَّ – ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл
- البَبْغَاءَ – исми, жумла хабар
- شُفِيَتْ – фехли мозий мажҳул, ўзида هي ноиби фоили исмига

қайтади.

- بَعْدَ ذلكَ – изофа бўлиб зарф мутаъаллаги شُفِيَتْ
- مِن مَرَضِها – изофа, жор мажрур мутаъаллаги شُفِيَتْ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- صَارَتْ – афъолу ноқиса, ўзида هي исми бор, жумла хабар
- تَقُولُ – феъли музорий, ўзида هي фоили исмига қайтади
- دائِمًا – зарф мутаъаллаги تَقُولُ

- لِ –ҳарфи жор, إلى маъносида
- مَقَوْلُ القَوْلِ تَقُولُ, жумла أَوْلادِ الفَلَّاحِ – изофа, мажрур мутаъаллағи
- لا تُصَاحِبُوا – феъли наҳий, ўзида أنتم фоили бор
- الأَشْرارَ – мафъулум беҳ
- لا تُصَاحِبُوا الأَشْرارَ – жумласи таъкиди лафзий

# 49 - Дарс

## مَنْ عَلَّمَ

### 1- бўлим

| | | |
|---|---|---|
| مَنْ عَلَّمَ العُصْفُورَ أنْ | ** | يَبْنِيَ عُشًّا في الشَّجَرِ |
| كَقَصْرِ مَلْكٍ شَادَهُ | ** | ولمْ يَضَعْ فيهِ حَجَرْ |
| مَنْ عَلَّمَ النَّحْلَةَ أنْ | ** | تَجْنِي مِنَ الزَّهْرِ العَسَلْ |
| قُوتًا لأَيَّامِ الشِّتَا | ** | تَجْمَعُهُ بِلا كَلَلْ |
| مَنْ عَلَّمَ البُلْبُلَ أنْ | ** | يَتْلُو أطَايِبَ الغِنَا |
| يُطْرِبُ كُلَّ خاطِرٍ | ** | بِكُلِّ لحْنٍ حَسُنَا |

*«Ким Чумчуққа дарахтда ин қурмоқликни ўргатди*

*Уни қурган Подишохнинг қасри каби,*
*Ва унга бирон бир тош қўймаган ҳолда?»*

*«Ким асал арига гулдан асал йиғишни ўргатди.*

*Қиш кунларига озуқа бўлсин учун уни машаққатсиз жамълаган ҳолда?»*

*«Ким булбулга куйнинг энг чиройлироқларини тиловат*

*қилмоқлигни ўртади,*
*Ҳар бир ақилли гўзал оҳанглар билан завқлантирган ҳолда?»*

**Таркиби:**

- مَنْ – исми истифҳом бўлиб мубтадо, жумла хабар
- عَلَّمَ – феъли мозий, ўзида هو фоили мубтадога қайтади
- العُصْفُورَ – 1чи мафъулум беҳ
- أنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи
- يَبْنِيَ – мансуб бўлиб 2чи мафъулум беҳ, феъли музорий,

ўзида هو фоили бор.

- عُشًّا – мафъулум беҳ
- في الشَّجَرِ – жор мажрур мутаъаллағи يَبْنِيَ
- كَقَصْرِ مَلْكٍ – изофа, жор мажрур мутаъаллағи يَبْنِيَ
- شَادَهُ – жумла قَصْرِ га сифат. феъли мозий, ўзида هو фоили

бор, هُ замири мафъулум беҳ

- واو – холия
- لمْ يَضَعْ – феъли жаҳд, ўзида هو фоили бор.
- فيهِ – жор мажрур мутаъаллағи لمْ يَضَعْ
- حَجَرًا – мафъулум беҳ. Жумла холия
- مَنْ – исми истифҳом бўлиб мубтадо, жумла хабар
- عَلَّمَ – феъли мозий, ўзида هو фоили мубтадога қайтади
- النَّحْلَةَ – 1чи мафъулум беҳ
- أنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи
- تَجْنِي – мансуб бўлиб 2чи мафъулум беҳ, феъли музорий,

ўзида هي фоили бор.

- مِنَ الزَّهْرِ – жор мажрур мутаъаллағи تَجْنِي

- العَسَلْ – мафъулум беҳ
- قُوتًا – мафъулун лиажлиҳ
- لأيَّامِ الشِّتَا – ҳарфи жор иллат учун, изофа мажрур

мутаъаллағи قُوتًا

- تَجْمَعُهُ – жумла фоилдан хол. феъли музорий, ўзида هي фоили

бор, هُ замири мафъулум беҳ

- بِ – ҳарфи жор
- لا – музоф, دون маъносида
- كَلَلْ – музофун илайҳ, мажрур мутаъаллағи تَجْمَعُ
- مَنْ – исми истифҳом бўлиб мубтадо, жумла хабар
- عَلَّمَ – феъли мозий, ўзида هو фоили мубтадога қайтади
- البُلْبُلَ – 1чи мафъулум беҳ
- أنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи
- يَتْلُو – мансуб бўлиб 2чи мафъулум беҳ, феъли музорий,

ўзида هو фоили бор.

- أطَايِبَ الغِنَا – изофа бўлиб мафъулум беҳ
- يُطْرِبُ – жумла фоилдан хол. феъли музорий, ўзида هو фоили бор.
- كُلَّ خَاطِرٍ – изофа бўлиб мафъулум беҳ
- بِكُلِّ لحْنٍ – изофа, жор мажрур мутаъаллағи يُطْرِبُ
- حَسُنَ – жумла لحْنٍ га сифат. феъли мозий, ўзида هو фоили бор.

| | | |
|---|---|---|
| أَمْ مَنْ هَدَى النَّمْلَةَ أَنْ | ** | تَجْمَعَ فِي الصَّيفِ الطَّعَامْ |
| تَخْزِنُهُ فِي وَكْرِها | ** | لِحِيْنِهِ على انْتِظَامْ |
| اللهُ قَدْ عَلَّمَها | ** | ذَاكَ وَأَعْطَاها الهُدَى |
| وهُوَ لِكُلِّ مُرْشِدٌ | ** | لكُلِّ خَيْرٍ أَبدَا |
| كَذَاكَ يُعْطِي خَيْرَهُ | ** | لِكُلِّ مَنْ مِنْهُ يَسَلْ |
| فَاطْلُبْ إِلَيْهِ آمِلًا | ** | ما خَابَ مَنْ لَهُ أَمَلْ |

***«Ёки ким чумолига ёзда таом йиғмоқликка йўл кўрсатди,***

***уни ўз вақтида интизомга кўра инида сақлаган ҳолда?»***

***Аллоҳ уларга уни таълим берди ва уларга тўғри йўлни берди.***
***Ва у ҳар бир нарсага, ҳар бир яхшиликка абадий тўғри йўл кўрсатувчидир, шунинг дек яхшилигини ундан сўраган кимсанинг ҳар бирига беради.***
***Бас унга умид қилувчи ҳолда талаб қилгин, ундан умид қилган кимса ноумид бўлмади.***

**Таркиби:**

- أَمْ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- مَنْ – исми истифҳом бўлиб мубтадо, жумла хабар
- هَدَى – феъли мозий, ўзида هو фоили мубтадога қайтади
- النَّمْلَةَ – 1чи мафъулум беҳ
- أَنْ – носиба, масдария, истибол ҳарфи
- تَجْمَعَ – мансуб бўлиб 2чи мафъулум беҳ. феъли музорий,

ўзида هي фоили бор.

- فِي الصَّيفِ – жор мажрур мутаъаллағи تَجْمَعَ
- الطَّعَامَ – мафъулум беҳ
- تَخْزِنُهُ – жумла фоилдан хол. феъли музорий, ўзида هي фоили

бор, هُ замири мафъулум беҳ

- فِي وَكْرِها – изофа, жор мажрур мутаъаллағи تَخْزِنُ
- لِحِيْنِهِ – изофа, жор мажрур мутаъаллағи تَخْزِنُ
- على انْتِظَامْ – жор мажрур мутаъаллағи تَخْزِنُ
- اللهُ – лафзи жалоласи мубтадо
- قَدْ – ҳарфи таҳқиқ, жумла хабар
- عَلَّمَها – феъли музорий, ўзида هو фоили мубтадога қайтади,

ها замири 1чи мафъулум беҳ

- ذَاكَ – 2чи мафъулум беҳ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- أعْطَاها – феъли мозий, ўзида هو фоили бор, ها замири 1чи

мафъулум беҳ

- الهُدى – 2чи мафъулум беҳ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- هُوَ – мубтадо
- لِكُلٍّ – жор мажрур мутаъаллағи مُرْشِدٌ
- مُرْشِدٌ – хабар
- لِ – ҳарфи жор, иллат учун
- كُلِّ خَيْرٍ – изофа, мажрур мутаъаллағи مُرْشِدٌ
- أبَدَا – зарф мутаъаллағи مُرْشِدٌ

- كَذَاكَ – жор мажрур мутаъаллағи يُعْطِي
- يُعْطِي – феъли музорий, ўзида هو фоили бор
- خَيْرَهُ – изофа бўлиб мафъулум беҳ
- لِ – ҳарфи жор
- كُلِّ – музоф
- مَنْ – мавсула
- مِنْهُ – жор мажрур мутаъаллағи يَسَلْ
- يَسَلْ – силаси, мавсула сила музофун илайҳ, мажрур

мутаъъалиғ يُعْطِي. феъли музорий, ўзида هو фоили мавсулага қайтади.

- فَ – сабабия, жумла мусаббаб
- اطْلُبْ – феъли амр, ўзида أنتَ фоили бор
- إِلَيْهِ – жор мажрур мутаъаллағи اطْلُبْ
- أَمِلًا – фоилдан хол
- ما – ҳарфи нофия
- خَابَ – феъли мозий,
- مَنْ – мавсула
- لَهُ – жор мажрур мутаъаллағи أَمَلْ
- أَمَلْ – силаси, мавсула сила фоил. феъли мозий, ўзида هو

фоили мавсулага қайтади.

## 2- бўлим

## Қоида

### مَنْ – ҳақида:

مَنْ – Беш хил кўринишда келади:

**1 – Шартийя**
**2 – Истифҳомийя**
**3 – Мавсулийя**
**4 – Накраи мавсуф**
**5 – Зоида**

### 1 – Шартийя

مَنْ исми шарт бўлиб икки музорийни феълини жазм қилувчидир, уларни биринчиси феъли шарт, иккинчиси жавоби шарт деб номланади.

Мас: مَنْ يَجْتَهِدْ يَفُزْ каби.

Агар مَنْ икки мозий феълига келса биринчиси жазм ўрнида феъли шарт, иккинчиси жазм ўрнида жавоби шарт бўлади.

مَنْ раф ўринда мубтадо бўлади агар

**I – مَنْ дан Кейин исми хабари тўлиқ бўлган ноқис феъл келса.**

Мас: مَنْ يَكُنْ صاحِبَ فَضْلٍ يَعِشْ سَعِيدًا

***Ким фазил эгаси бўлса бахтли яшайди.***

- مَنْ - шартийя, мубтадо, жумла хабар.
- يَكُنْ - феъли шарт, афъолу ноқиса , ўзида هو исми бор.
- صَاحِبَ فَضْلٍ - изофа бўлиб хабари
- يَعِشْ - жавоби шарт, ўзида هو фоили бор.
- سَعِيدًا - мафъулум беҳ

**II – مَنْ дан Кейин лозим феъл келса ҳам مَنْ мубтадо бўлади.**

Мас: مَنْ يَصْبِرْ يَنَلْ

***Ким сабир қилса эришади.***

- مَنْ - шартийя, мубтадо, жумла хабар.
- يَصْبِرْ - феъли шарт, ўзида هو фоили бор.
- يَنَلْ - жавоби шарт, ўзида هو фоили бор.

**III - مَنْ дан Кейин мафъули бор мутаъаддий феъл келса ҳам مَنْ мубтадо бўлади.**

Мас: مَنْ يَعْمَلْ صالِحًا يَنَلْ ثَوابَ الآخِرَةِ

***Ким солих амал қилса охиратнинг савобига етади.***

- مَنْ - шартийя, мубтадо, жумла хабар.
- يَعْمَلْ - феъли шарт, ўзида هو фоили бор.
- صالِحًا мафъулум беҳ.
- يَنَلْ - жавоби шарт, ўзида هو фоили бор.
- ثَوابَ الآخِرَةِ – изофа бўлиб мафъулум беҳ.

**مَنْ шартия бўлиб насб ўрнида мафъулум беҳ бўлади агар مَنْ дан Кейин мафъули йўқ мутаъаддий феъл келса.**

Мас: مَنْ تُحْضِرْ أُحْضِرْ

***Кимни хозир қилсанг хозир қиламан.***

- مَنْ - шартийя, мафъулум беҳ.
- تُحْضِرْ - феъли шарт, ўзида أنت фоили бор.
- أُحْضِرْ - жавоби шарт, ўзида أنا фоили бор.

**مَنْ шартия бўлиб ҳарфи жор билан мажрур бўлади.**

Мас: إلى مَنْ تَذْهَبْ أذْهَبْ

***Кимга борсанг бораман.***

- إلى - ҳарфи жор.
- مَنْ - шартийя, мажрур мутаъаллағи تَذْهَبْ

- تَذْهَبْ - феъли шарт, ўзида أنت фоили бор.
- أَذْهَبْ - жавоби шарт, ўзида أنا фоили бор.

**مَنْ шартия бўлиб  жор ўринда музофун илайҳ бўлади, агар مَنْ дан олдин накра исм келса.**

Мас: شِعْرَ مَنْ تَقْرَأْ أَقْرَأْ

***Кимнинг шеърини ўқисанг ўқийман.***

- شِعْرَ - музоф.
- مَنْ - шартийя, музофун илайҳ бўлиб мафъулум беҳ
- تَقْرَأْ - феъли шарт, ўзида أنت фоили бор.
- أَقْرَأْ - жавоби шарт, ўзида أنا фоили бор.

## 2 – Истифҳомийя

مَنْ – исми истифҳом бўлиб фақат оқил кишига ишлатилади, مَنْ сокинга мабний бўлиб, тўрт хил кўринишда келади.\

**1 – Мубтадо.**
**2 – Мафъулум беҳ**
**3 – Харфи жор билан мажрур**
**4 – Изофа билан мажрур.**

***1 – Мубтадо.***

**مَنْ раф ўринда мубтадо бўлиб олти хил кўринишда келади:**

**А) Агар مَنْ дан Кейин лозим феъл келса مَنْ мубтадо бўлади.**

Мас: مَنْ غَرِقَ ؟

***Ким ғарқ бўлди ?***

- مَنْ - исми истифҳом бўлиб мубтадо, жумла хабар
- غَرِقَ - феъли мозий, ўзида هو фоили мубтадога қайтади.

**Б) Агар مَنْ дан Кейин мафъули бор мутаъаддий феъл келса مَنْ мубтадо бўлади.**

Мас: مَنْ أَرْسَلَكَ ؟

***Ким сени жўнатди ?***

- مَنْ - исми истифҳом бўлиб мубтадо, жумла хабар
- أَرْسَلَكَ - феъли мозий, ўзида هو фоили мубтадога қайтади, كَ замири мафъулум беҳ.

Ёки дарсимиздаги мисол:

مَنْ عَلَّمَ العُصْفُورَ أَنْ ** يَبْنِيَ عُشًّا في الشَّجَر. каби

**В) Агар مَنْ дан Кейин бир исм келиб у мустафҳом анҳу бўлса ҳам مَنْ мубтадо бўлади, яъни истифҳом, мустафҳом, мубтадо хабар.**

Мас: مَنِ الطَّارِقُ ؟

***Ким таққиллатган ?.***

Ёки مَن أَنْتَ ؟ Ёки مَن هذا ؟ каби.

**Г) Агар مَنْ дан Кейин жумлаи исмийя келса ҳам مَنْ мубтадо бўлади.**

Мас: مَنْ هُوَ صاحِبُكُمْ ؟

***Ким у дўстингиз ?***

- مَنْ - исми истифҳом бўлиб мубтадо, жумла хабар
- هُوَ - мубтадо
- صاحِبُكُمْ - изофа бўлиб хабар, мубтадо хабар مَنْ га хабар.

**Д) Агар مَنْ дан Кейин жор мажрур ёки зарф келса ҳам مَنْ мубтадо бўлади.**

Мас: مَنْ في الحَدِيقَةِ ؟

***Ким боғчада ?***

- مَنْ - исми истифҳом бўлиб мубтадо, жумла хабар

- فِي الحَدِيقَةِ - жор мажрур мутаъаллағи كانَ га бўлиб хабар.

**Ё**ки مَن عِنْدَكُمْ ؟

***Ким ёнингизда ?***

- مَنْ - исми истифҳом бўлиб мубтадо, жумла хабар
- عِنْدَكُمْ – изофа бўлиб зарф мутаъаллағи كانَ га бўлиб хабар.

**Е) Агар مَنْ дан Кейин ноқис феъл келса ҳам مَنْ мубтадо бўлади.**

**<u>2 – Мафъулум беҳ.</u>**

**مَنْ ни мафъулум беҳ бўлиб келиши:**

Мас: مَنْ تُكافِئُ ؟

***Кимни мукофотлайсан ?***

- مَنْ - исми истифҳом бўлиб мафъулум беҳ
- تُكافِئُ - феъли музорий, ўзида أنت фоили бор.

**<u>3 – Харфи жор билан мажрур.</u>**

**مَنْ ни жор мажрур бўлишлиги, агар مَنْ дан олдин ҳарфи жор ўтган бўлса:**

Мас: إلى مَنْ تُرْسِلُ الرِّسالةَ ؟

***Кимга хатни жўнатаяпсан ?***

- إلى - ҳарфи жор
- مَنْ - исми истифҳом бўлиб мажрур мутаъаллағи تُرْسِلُ
- تُرْسِلُ - феъли музорий, ўзида أنت фоили бор.
- الرِّسالةَ - мафъулум беҳ

**<u>4 – Изофа билан мажрур.</u>**

**مَنْ ни музофун илай бўлишлиги, агар مَنْ дан олдин накра исм ўтган бўлса:**

Мас: شِعْرَ مَنْ قَرَأْتَ ؟

***Кимни шеърини ўқидинг ?***

- شِعْرَ - музоф
- مَنْ - исми истифҳом, музофун илайҳ бўлиб мафъулум беҳ
- قَرَأْتَ - феъли мозий, ت замири фоил

## 3 – Мавсулийя

**مَنْ** - исми мавсула бўлиб الذي маъносида келади, фақат оқил кишига ишлатилади, доимо сокинга мабнийдир, жумладаги ўрнига қараб раф, насб, жор ўринларида бўлади.

Мас: وَدَّعْتُ مَنْ سافَرَ

***Сафар қиладиган кимса билан ҳафирлашдим.***

- وَدَّعْتُ - феъли мозий, تُ замири фоил
- مَنْ - мавсула, жумла силаси бўлиб мафъулум беҳ
- سافَرَ - феъли мозий, ўзида هو фоил мавсулага қайтади.

Ёки وَلِلَّهِ يَسْجُدُ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ طَوْعًا وَكَرْهًا ﴿١٥﴾ سورة الرعد

***Ва Аллоҳга осмонлару ердаги кимсалар ҳоҳласинлар, ҳоҳламасинлар сажда қилурлар.***

مَنْ - мавсула силаси бўлиб يَسْجُدُ га фоил.

## 4 – Накраи мавсуф

**مَنْ** - Накраи мавсуф бўлиб жуда кам ишлатилади.

Масалан шоирнинг сўзи:

رُبَّ مَنْ اِنْضَجْتُ غَيْظًا قَلْبَهُ ** قَدْ تَمَنَّى لِي مَوْتًا لمْ يُطَعْ

***Қанча қанча кишиларни қалбини ғазабга тўлдирдим.***
***Дар ҳақиқат у менга итоат қилинмайдиган ўлимни умид қилди!***

- رُبَّ - ҳарфи жор мутаъаллаҳи йўқ. ***27- дарс, 2- бўлимга қаралсин.***
- مَنْ - накраи мавсуфа мажрур, яъни номалум накра исм, сокинга мабний.

## 5 – Зоида

**مَنْ** - ни зоида бўлиб келиши:

Мас: كَفَى بِكَ جَاهًا عَمَّنْ غَيْرِكَ

***Сен ўзингдан бошқалардан улуғлик жиҳатидан кифоя қилдинг.***

- كَفَى - феъли мозий,
- بِكَ – بِ зоида, كَ замири фоил.
- جَاهًا – тамйиз
- عَنْ - ҳарфи жор
- مَنْ - зоида, ҳарфи жор билан мажрурни ўртасига тушиб қолгани учун.
- غَيْرِكَ - изофа бўлиб عَنْ га мажрур мутаъаллағи كَفَى

# 50 - Дарс

## العَنْزَةُ والدُبُّ

### 1- бўлим

خَرَجَتْ ذَاتَ يَوْمٍ عنْزَةٌ لِتُحْضِرَ لأَوْلادِها الصِّغَارِ شَيْئًا يَسُدُّ جُوعَهُمْ، ولِخَوْفِها عَلَيْهِمْ مِنَ الدُّبِّ أَوْصَتْهُمْ: أَنْ لا يفْتَحُوا البَابَ إِلَّا عِنْدَ عوْدَتِها

***Бир куни Она эчки кичкина болаларига уларни очлигини тўсадиган бирор нарсани хозир қилишлик учун чиқди, ва уларга айиқдан қўрққанлиги учун фақат ўзи қайтиб келгандагина эшикни очишликларига уларга васийят қилди.***

**Таркиби:**

- خَرَجَتْ – феъли мозий
- ذاتَ يَوْمٍ – изофа, зарф мутаъаллағи خَرَجَتْ
- عنْزَةٌ – фоил
- لِ – ҳарфи жор, ломи таълил
- أنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи маҳзуф
- تُحْضِرَ – мансуб бўлиб мажрур мутаъаллағи خَرَجَتْ. Феъли

музорий, ўзида هي фоили бор.

- لِأَوْلادِها الصِّغَارِ – мавсуф сифат, жор мажрур мутаъаллағи تُحْضِرَ
- شَيْئًا – мафъулум беҳ, мавсуф
- يَسُدُّ – жумла сифат. Феъли музорий, ўзида هو фоили бор.
- جُوعَهُمْ – изофа бўлиб мафъулум беҳ

- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- لِخَوْفِها – изофа, жор мажрур мутаъаллаҒи أَوْصَتْ. ل иллат учун.
- عليْهِمْ – жор мажрур мутаъаллағи خَوْفِ
- مِنَ الدُّبِّ – жор мажрур мутаъаллағи خَوْفِ
- أَوْصَتْهُمْ – феъли мозий, ўзида هي фоили бор, هُمْ замири 1чи

мафъулум беҳ
- أنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳарфи
- لا يفْتَحُوا – мансуб бўлиб 2чи мафъулум беҳ,. феъли нафий,

ўзида هُمْ фоили бор
- البابَ – мафъулум беҳ
- إلَّا – ҳарфи истисно ملغاة
- عِنْدَ عوْدَتِها - катта изофа бўлиб зарф мутаъаллағи لا يفْتَحُوا

فَبَعْدَ خُرُوجِهَا بِقَلِيلٍ أَتَى الدُّبُّ وَدَقَّ البَابَ فقالُوا: مَنْ أَنْتَ؟ قالَ: أَنَا عَمُّكُمْ الخَرُوفُ أَتَيْتُ لِزِيَارَتِكُمْ فقَالُوا: لا؛ نَحْنُ لا نَفْتَحُ إلّا لِأُمِّنا فذَهَبَ الدُّبُّ ثُمَّ رَجَعَ وَدَقَّ البَابَ فَسَأَلُوهُ: مَنْ أَنْتَ؟ قالَ الدُّبُّ: أنا أُمُّكُمْ

***Сўнг уни чиқишидан Кейин бир оз вақтда айиқ келди ва эшикни таққиллатди ва улар: Кимсан дийишди.***
***У: Мен амакилaрингиз қўзиман, сизларни зиёрат қилиш учун келдим деди.***
***Ва улар: Йўқ биз фақат Онамизга очамиз дийишди.***
***ва Айиқ кетди сўнг қайтиб келди ва эшикни таққиллатди ва улар ундан: Кимсан деб сўрашди.***
***Айиқ: мен Оналарингизман деди.***

**Таркиби:**

- فـ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- بَعْدَ خُرُوجِها – катта изофа бўлиб зарф мутаъаллаги أتَى
- بِـ – ҳарфи жор, зарфийя في маъносида яъни “вақтда”
- قَلِيلٍ – мажрур мутаъаллаги أتَى
- أتَى – феъли мозий
- الدُّبُّ – фоил
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- دَقَّ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- البَابَ – мафъулум беҳ
- فـ – ҳарфи атифа, натижада маъносида.
- قَالُوا – феъли мозий, ўзида هم фоили бор. Жумла مَقُوْلُ القَوْلِ
- مَنْ – исми истифҳомлардан бўлиб мубтадо
- أنْتَ – хабар
- قَالَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор. Жумла مَقُوْلُ القَوْلِ
- أنا – мубтадо
- عَمُّكُمْ – изофа бўлиб 1чи хабар
- الخَرُوفُ – бадал
- أَتَيْتُ – жумла 2чи хабар. феъли мозий, تُ замири фоили
- لِـ – ҳарфи жор, иллат учун
- زِيَارَتِكُمْ – изофа бўлиб мажрур мутаъаллаги أَتَيْتُ
- فـ – ҳарфи атифа, натижада, сўнг маъносида.
- قَالُوا – феъли мозий, ўзида هم фоили бор. Жумла مَقُوْلُ القَوْلِ

- لا – ҳарфи раддия
- نَحْنُ – мубтадо, жумла хабар
- لا نَفْتَحُ – феъли нафий, ўзида نَحْنُ фоили мубтадога қайтади
- إلّا – истисно ملغاة бу билан нафийни маъноси синади.
- لأُمِّنا – изофа, жор мажрур мутаъаллағи لا نَفْتَحُ
- فـ – ҳарфи атифа, Кейин, сўнг маъносида.
- ذَهَبَ – феъли мозий
- الدُّبُّ – фоил
- ثُمَّ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- رَجَعَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- دَقَّ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- البابَ – мафъулум беҳ
- فـ – ҳарфи атифа, натижада, сўнг маъносида
- سَأَلُوهُ – афъолу қовл, феъли мозий, ўзида هم фоили бор, ـهُ замири мафъулум беҳ. Жумла مَقَوْلُ القَوْلِ
- مَنْ – исми истифҳомлардан бўлиб мубтадо
- أنْتَ – хабар
- قالَ – феъли мозий
- الدُّبُّ – фоил. Жумла مَقَوْلُ القَوْلِ
- أنا – мубтадо
- أُمُّكُمْ – изофа бўлиб хабар

## 🕮 2- бўлим

فلَمَّا أَبْصَرُوا بَيَاضَ أَرْجُلِهِ تَحَقَّقُوا أَنَّ أُمَّهُمْ بِالبَابِ وَفَتَحُوا فدَخَلَ الدُّبُّ مُسْرِعًا وافْتَرَسَهُمْ إِلّا واحِدًا كانَ اخْتَفَى فَلَمَا عادَتْ أُمُّهُمْ لمْ تَجِدْ إلّا الجَدْيَ البَاقِيَ مِنْ أَوْلادِها ولَمَّا سَأَلَتْهُ عَنِ السَّبَبِ أَخْبَرَها بما جَرَى

***Сўнг улар унинг аёқларини оқ лигини кўришгач албатта оналари эшикни олдида турганлигига ишонишди, ва очишди натижада Айиқ шошилган ҳолда кирди ва яшириниб қолган биттасидан ташқари уларни овлади, ва оналари қайтгач болаларидан қолган битта қўзичасидан бошқасини топмади ва онаси ундан бунинг сабаби ҳақида сўрагач у содир бўлган нарсани унга хабарини берди.***

**Таркиби:**

- فـ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- لَمَّا – музоф, жумла музофун илайҳ зарф мутаъаллағи تَحَقَّقُوا
- أَبْصَرُوا – феъли мозий, ўзида هم фоили бор.
- بَيَاضَ أَرْجُلِهِ – катта изофа бўлиб мафъулум беҳ
- تَحَقَّقُوا – феъли мозий, ўзида هم фоили бор.
- أَنَّ – ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл исми хабари билан

мафъулум беҳ

- أُمَّهُمْ – изофа бўлиб исми
- بِـ – ҳарфи жор, зарфийя, أمام маъносида
- البَابِ – мажрур мутаъаллағи كانتْ га бўлиб хабари.
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- فَتَحُوا – феъли мозий, ўзида هم фоили бор.
- فـ – ҳарфи атифа, натижада маъносида

- دَخَلَ – феъли мозий
- الدُّبُّ – фоил
- مُسْرِعًا – фоилдан хол
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- افْتَرَسَهُمْ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор, هم замири

мафъулум беҳ

- إلّا – ҳарфи истисно
- واحِدًا – мустасно, هم мафъулум беҳ мустасно минҳу
- كَانَ – жумла واحِدًا га сифат. афъолу ноқиса, ўзида هو исми

бор, жумла хабар.

- اِخْتَفَى – феъли мозий, ўзида هو фоили исмига қайтади
- فـ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- لَمَا – музоф, жумла музофун илайҳ зарф мутаъаллағи لمْ تَجِدْ
- عَادَتْ – феъли мозий
- أُمُّهمْ – изофа бўлиб фоил
- لمْ تَجِدْ – феъли жаҳд, ўзида هي фоили бор
- إلَّا – ҳарфи истисно ملغاة бу билан жаҳдни маъноси синади.
- الجَدْيَ الباقِيَ – мавсуф сифат бўлиб мафъулум беҳ
- مِنْ أوْلادِها – изофа, жор мажрур мутаъллағи الباقِيَ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- لَمَّا – музоф, жумла музофун илайҳ зарф мутаъаллағи أَخْبَرَ
- سَأَلَتْهُ – феъли мозий, ўзида هي фоили бор, ـهُ замири

мафъулум беҳ

- سَأَلْتُ عَنِ السَّبَبِ – жор мажрур мутаъллағи
- أَخْبَرَها – феъли мозий, ўзида هو фоили бор, ها замири мафъулум беҳ
- بِ – ҳарфи жор зоида
- ما – мавсула жумла силаси лафзан мажрур маҳаллан мафъулум беҳ
- جَرَى – феъли мозий, ўзида هو фоили мавсулага қайтади.

## Қоида

### كُلٌّ – ҳақида:

كُلٌّ – **К**ўпинча музоф бўлиб келадиган исмдир, агар накра исмга изофа қилинса ўша жинсни ҳаммасини қамраб олади.

Мас: وَكُلَّ إِنسَٰنٍ أَلْزَمْنَٰهُ طَٰٓئِرَهُۥ فِى عُنُقِهِۦ ۖ ﴿١٣﴾ سورة الإسراء

***Биз ҳар бир инсоннинг амалини бўйнига боғлаб қўйганмиз.***

كُلَّ إِنسَٰنٍ инсон жинсининг ҳаммасини ўз ичига олади.

**А**гар كُلٌّ маърифага изофа қилинса ўша жинсни фардларини яъни шахсларини ўз ичига олади.

Мас: جاءَ كُلُّ القَوْمِ

***Қавимнинг ҳар бири келди,*** яъни: қавмдаги ҳар бир шахс келди.

Ёки «***Ҳадис***»: «كُلُّ المُسْلِمِ على المُسْلِمِ حَرَامٌ دَمُهُ ومالُهُ وعِرْضُهُ»

***Ҳар бир мусулмон шахс мусулмонга харомдир қони ҳам, моли ҳам, обрўси ҳам.***

**А**гар كُلٌّ замирга изофа қилинса тавкид бўлади.

Мас: فَسَجَدَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ كُلُّهُمْ أَجْمَعُونَ ﴿٣٠﴾ سورة الحجر

***Бас фаришталар барчалари сажда қилдилар.***

كُلُّهُمْ - изофа бўлиб таъкид.

**Ё**ки дарсимиздаги **м**исол: إنَّ هَذا كُلَّهُ نَتِيجَةُ تَساهُلِكُمْ

**А**лбатта бунинг ҳаммаси бе парволикларингни натижасидур.

كُلَّهُ - изофа бўлиб таъкид..

**А**гар كُلٌّ мавсуфга мос келадиган зохир исмга изофа қилинса бу комилликни ифода қиладига сифат бўлади.

Мас: حَضَرَ الأَصْحَابُ كُلُّ الأَصْحَابِ

***Улфатларнинг бор улфатлари хозир бўлди.***

الأَصْحابُ - мавсуф. كُلُّ الأَصْحابِ - изофа бўлиб сифат.

**А**гар كُلٌّ ўзидан олдин ўтган феълнинг масдарига изофа қилинса мафъулум мутлақ бўлади.

Мас: دَرَسَ كُلَّ دَرْسٍ

***Бор дарс қилишда дарс қилди.***

كُلَّ - изофа бўлиб мафъулум мутлақ.

**А**гар كُلٌّ зарфга изофа қилинса зарфдан ноиб бўлиб зарф бўлади.

Мас: دَرَسْتُ كُلَّ النَّهارِ

***Кун бўйи дарс қилдим.***

كُلَّ - изофа бўлиб зарф.

كُلٌّ нинг маъноси яьни: унинг муфрад, тасния, жамълиги, музаккар, муаннаслиги унга изофа қилинга исмга қараб бўлади ва бу унга қайтган замир билан маьлум бўлади.

Мас: كُلُّ ٱمْرِيٍٕۭ بِمَا كَسَبَ رَهِينٌ ﴿٢١﴾ سورة الطور

***Ҳар бир киши ўз касби гаровидир.***

ٱمْرِيٍٕۭ - музофун илайҳ, ўзи муфрад музаккар исм, демак كُلٌّ ҳам музаккар муфрад деб эътибор қилинади, чунки хабардан هو замир كُلٌّ мубтадосига қайтаяпди.

Ёки كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ ٱلْمَوْتِۗ ﴿١٨٥﴾ آل عمران

***Ҳар бир нафс ўлимни татигувчидир.***

نَفْسٍ - музофун илайҳ, муфрад муаннас исмдир, демак كُلُّ ҳам муаннас муфрад деб эътибор қилинади, чунки хабардан كُلُّ га муфрад, муаннас هي замир қайтаяпди.

Ёки ***«Ҳадис»*** «كُلُّ أُمَّتِي يَدْخُلُونَ الجَنَّةَ إِلّا مَنْ أَبَى»

***Умматимнинг ҳар бири жаннатга киради, бош тортган кимсадан ташқари.***

أُمَّتِي - музофун илайҳ, музаккар жамъ исмдир, демак كُلُّ ҳам музаккар жамъ деб эътибор қилинади. Чунки يَدْخُلُونَ нинг هم фоили мубтадо бўлган كُلُّ га қайтаяпди.

**Б**аъзида музофун илайҳ ҳазф бўлиб كُلٌّ танвин билан келади.

Мас: قُلْ كُلٌّ يَعْمَلُ عَلَىٰ شَاكِلَتِهِۦ ﴿٨٤﴾ سورة الإسراء

***Ҳар ким бор холича амал қилур деб айтин.***

**Б**у ерда كُلٌّ ўзи келяпти маҳзуф музофун илай у қанақа исм эканлигини хабардан қайтадиган замир орқали билиб оламиз, масалан бу мисолда يَعْمَلُ дан هو муфрад музаккар замир мубтадога қайтаяпди, демак мубтадони асл кўриниши тахминан كُلُّ أحَدٍ бўлган.

أحَدٍ - муфрад музаккар. Ва ҳаказо шу йўл билан маҳзуф музофун илай билинади.

# 51 - Дарс

## اللِّصَّانِ والحِمارُ

### 1- бўлим

يُحْكَى أنَّ لِصَّيْنِ سَرَقَا حِمارًا ومَضَى أحَدُهُما لِيَبِيْعَهُ، فقابَلَهُ رَجُلٌ مَعَهُ صَحْفَةٌ فيها سَمَكٌ، فقالَ لهُ: أَتَبِيْعُ هذا الحِمارَ؟ قال: نَعَمْ؛ قالَ لهُ: أَمْسِكْ هذهِ الصَّحْفَةَ حَتَّى أرْكَبَهُ وأُجَرِّبَهُ، فَإِنْ أَعْجَبَنِي إشْتَرَيْتُهُ

***Албатта, икки ўғри бир эшакни ўғирлаганлиги ва улардан бири уни сотишлик учун кетганлиги ҳикоя қилинади ва ўзи билан бирга унда бир балиқ бўлган тавоқли бир киши унга йўлиқди***

- ***ва унга: Бу эшакни сотасанми деди.***
- ***У: ха деди.***
- ***У унга: Мен уни минишим ва уни тажриба қилишим учун мана бу тавоқни ушлаб тур, агар у менга мақул келса уни сотиб оламан деди.***

**Таркиби:**

- يُحْكَى – феъли музорий, мажҳул
- أنَّ – ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл исми хабари билан

ноиби фоил

- لِصَّيْنِ – исми, жумла хабар
- سَرَقَا – феъли мозий, ўзида هما фоили исмига қайтади.
- حِمارًا – мафъулум беҳ
- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.

- مَضَى – феъли мозий
- أَحَدُهُما – изофа бўлиб фоил
- لِ – ҳарфи жор, ломи таълил
- أنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳари маҳзуф
- يَبِيْعَهُ – мансуб, мажрур мутаъаллағи مَضَى, феъли музорий,

ўзида هو фоили бор, هُ замири мафъулум беҳ

- فَ – ҳарфи атифа, сўнг, Кейин маъносида
- قَابَلَهُ – феъли мозий, هُ замири мафъулум беҳ
- رَجُلٌ – фоил, мавсуф
- مَعَهُ – изофа, зарф мутаъаллағи كان га бўлиб хабари муқаддам
- صَحْفَةٌ – мубтадои муаххар бўлиб жумла رَجُلٌ га сифат
- فِيهَا – жор мажрур мутаъаллағи كانتْ га бўлиб хабари

муқаддам

- سَمَكٌ – мубтадои муаххар бўлиб жумла صَحْفَةٌ га сифат
- فَ – ҳарфи атифа, сўнг, Кейин маъносида
- قالَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор.
- لهُ – жор мажрур мутаъаллағи قالَ. Жумла مَقوْلُ القَوْلِ
- أَ – ҳарфи истифҳом, жумла мустафҳом
- تَبِيْعُ – феъли музорий, ўзида أنْتَ фоили бор
- هَذا الحِمارَ – هَذا исми ишора, الحِمارَ бадал бўлиб мафъулум беҳ
- قالَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор. Жумла مَقوْلُ القَوْلِ
- نَعَمْ – ҳарфи ижоб
- قالَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор.

- لهُ – жор мажрур мутаъаллағи قالَ. Жумла مَقوْلُ القَوْلِ
- أَمْسِكْ – феъли амр, ўзида أنْتَ фоили бор
- هذِهِ الصَّحْفَةَ – هَذهِ исми ишора, الصَّحْفَةَ бадал бўлиб мафъулум беҳ
- حَتَّى – ҳарфи жор, насб
- أَنْ – носиба, масдария, истиқбол ҳари маҳзуф
- أرْكَبَهُ – мансуб, мажрур мутаъаллағи أمْسِكْ, феъли музорий,

ўзида أنا фоили бор, هُ замири мафъулум беҳ

- واو – ҳарфи атифа, أُجرِّبَهُ маътуф, маътуфун алайҳ اَرْكَبَهُ
- أُجرِّبَهُ – феъли музорий, ўзида أنا фоили бор, هُ замири

мафъулум беҳ

- فَ – сабабия, чунки маъносида
- إِنْ – шартийя
- أَعْجَبَنِي – феъли шарт мозий, ўзида هو фоили бор, ي

мафъулум беҳ نِ нуни виқоя.

- إِشْتَرَيْتُهُ – жавоби шарт мозий, تُ замири фоил, هُ замири

мафъулум беҳ.

وعَرَفَ أَخِيرًا أَنَّها حِيلَةٌ عَلَيْهِ، فَرَجعَ بالصَّحْفَةِ، فالْتَقَاهُ رَفِيقُهُ،

فقالَ: ما فَعَلْتَ بالحِمارِ هلْ بِعْتَهُ؟

قالَ: نَعَمْ فقالَ: بِكَمْ بِعْتَهُ؟

قالَ: بِرَأْسِ مالِهِ، وَهَذِهِ الصَّحْفَةُ رِبْحٌ

***Ва албатта, у унга бўлган ҳийла эканлигини охири билди ва ўша тавоқ билан қайтди, ва шериги унга йўлиқди***

***- ва у: Эшакни нима қилдинг, уни сотдингми деди.***
***- У: ҳа деди.***
***- Ва у: Уни қанчага сотдинг деди***
***- у: дасмоясини баробарига ва мана бу тавоқ фойда деди.***

**Таркиби:**

- واو – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф.
- عَرَفَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- أَخِيرًا – зарф мутаъаллағи عَرَفَ
- أنَّها – ҳуруфу мушаббаҳати бил феъл исми хабари билан عَرَفَ

га мафъулум беҳ., ها замири исми

- حِيْلَةٌ – хабари
- عَلَيْهِ – жор мажрур мутаъаллағи كائنة га бўлиб حِيْلَةٌ га сифат.
- فـ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- رَجَعَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор
- بالصَّحْفَةِ – жор мажрур мутаъаллағи رَجَعَ
- فَـ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- الْتَقَاهُ – феъли мозий, ـهُ замири мафъулум беҳ
- رَفِيقُهُ – изофа бўлиб фоили
- فَـ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- قالَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор. Жумла مَقَوْلُ القَوْلِ
- ما – исми истифҳом мафъулум беҳ
- فَعَلْتَ – феъли мозий, تَ замири фоил
- بالحِمارِ – жор мажрур мутаъаллағи فَعَلْتَ, лафзан мажрур

маҳаллан мафъулум беҳ.

- هلْ – ҳарфи истифҳом, жумла мустафҳом
- بِعْتَهُ – феъли мозий, تَ замири фоил, هُ замири мафъулум беҳ
- قالَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор. Жумла مَقْوْلُ القَوْلِ
- نَعَمْ – ҳарфи ижоб
- فَ – ҳарфи атифа, жумла жумлага атиф
- قالَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор. Жумла مَقْوْلُ القَوْلِ
- بِكَمْ – жор мажрур мутаъаллағи بِعْتَ
- بِعْتَهُ – феъли мозий, تَ замири фоил, هُ замири мафъулум беҳ
- قالَ – феъли мозий, ўзида هو фоили бор. Жумла مَقْوْلُ القَوْلِ
- بِ – ҳари жор, باءُ المقابلة
- رَأْسِ مالِهِ – катта изофа, мажрур мутаъаллағи маҳзуф بِعْتُ
- واو – ҳарфи истиънофия
- هَذِهِ الصَّحْفَةُ – هَذِهِ исми ишора, الصَّحْفَةُ бадал бўлиб мубтадо
- رِبْحٌ – хабар.

## Қоида

**حُرُوْفُ الجَوابِ – Жавоб ҳарифлари ҳақида:**

**Б**улар саволларни жавобида келадиган ҳарифлардир. Гоҳида шу билан кифояланишлик тамомига етади ва булар саволни турига қараб ҳар хил бўлади ва бу ҳарифлар ҳазф бўлган жавоб жумлага далолат қилиши учун ва унинг ўрнида қоим бўлишлиги учун келтирилади.

**М**ас: هلْ قَرَأْتَ القُرْآنَ деса نَعَمْ деб жавоб беради, аслида نعمْ قَرَأْتُ القُرْآنَ дийишлиги керак эди, бу жумла ҳазф бўлиб ўрнига نَعَمْ ҳарфи ижоб келган. Ҳарфи ижобларнинг умумий кўриниши:

نَعَمْ، بَلى ، أَجَلْ ، إِيْ، جَيْرِ، إِنَّ، لَا، كَلَّا дир.

**1 –** نَعَمْ мусбат истифҳомни тасдиқлашлик учун бўлган жавоб ҳарфидир, эъробдан унга ўрин йўқ.

Мас: هلْ قَرَأتَ القُرْآنَ деса نَعَمْ деб жавоб бергани каби.

Наҳв шунос уламолар نَعَمْ ни мусбат истифҳомни тасдиқлаш учун келганига иттифоқ қилишган.

**2 –** بَلى ҳарфи нафийдан Кейин келишига хос бўлган жавоби ҳарфдир, ва уни мусбатга айлантиради.

Мас:أَلَسْتُ بِرَبِّكُمْۖ قَالُواْ بَلَىٰ ﴿١٧٢﴾ سورة الأعراف

***Аллоҳ: Мен Роббиларингиз эмасманми ? деди. Улар: ҳа дийишди.***

Яъни: بَلَى أنْتَ رَبُّنا « ҳа сен Роббимизсан » дийишди.

Демак بلى нинг жавоби نَعَمْ ва أَجَلْ нинг зиддидир.

**3 –** أَجَلْ ҳарфи نَعَمْ дек амал қилади, фақат أَجَلْ ни истифҳомдан бошқа жойда ҳам ишлатишлик афзал бўлади ва кўпинча хабарни тасдиғи учун келади.

Мас: قَدْ وَضَعَ الفَصْلُ деб сўралса? жавоб: أَجَلْ هُوَ كذلك дийилади.

Агар أَجَلْ нафий каломдан Кейин ишлатилса нафий маънони ифода қилади. Мас: أما تَرَجَّمْتَ الفَصْلَ деб сўралса? жавоб: أَجَلْ дийилади.

Яъни نَعَمْ ما تَرَجَّمْتُ الفَصْلَ бўлади.

**4 –** إيْ ҳарфи у фақат қасамдан олдин ишлатилади.

Мас:قُلْ إِي وَرَبِّيٓ إِنَّهُۥ لَحَقٌّۖ ﴿٥٣﴾ سورة يونس

إيْ касамни таъкидлаш учун келган, маъноси نَعَمْ وَرَبِّ дегани.

**5 –** جَيْرِ ҳарфи نَعَمْ маъносидадир, у гоҳида касрага мабний, гоҳида фатҳага мабний бўлади ва касамдан олдин келиши кўпроқ учрайди.

Мас: جَيْرِ لَأَفْعَلَنَّ каби. Яъни نَعَمْ واللهِ لَأَفْعَلَنَّ дегани.

Наҳв шунослардан буни حَقًّا маъносидаги исм деганлар ҳам бор.

**6 –** إِنَّ ҳарфи نَعَمْ маъносида.

Агар сизга هلْ جَاءَ زُهَيْرٌ дийилса, сиз إِنَّهُ дийсиз, яъни نَعَمْ дегани. إِنَّهُ даги ـهُ замир эмас, вақфда ортиқча бўлиб келадиган هاءِ сактадир, чунки сўз уланганда ـهُ тушиб қолади إِنَّ يَا زَيْدُ каби. Бу إِنَّ жавобийя ҳарфи إِنَّ муаккададан кўчириб олингандир, чунки إِنَّ жавобиянинг жавоби тасдиқлаш ва таҳқиқлашдир, демак бу иккиси ҳам таъкид бобидан дир.

**7 –** لا ва كَلّا иккаласи жавобни нафийси учун келади.

Мас: لا؛ لا أحِبُّهُ каби.

كَلّا нафий билан бирга мухотабни рад қилиш учун, инкор қилиш учун келади, яъни сизга ёмонликни зийнатлаб кўрсатадиган уни қилишга сизни қизиқтирадиган кимсага كَلّا йўқ деб рад қиласиз.

Баъзида كَلَّا ҳарфи حَقًّا маъносида ҳам бўлади.

Мас: كَلَّآ إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لَيَطۡغَىٰٓ ۝٦ أَن رَّءَاهُ ٱسۡتَغۡنَىٰٓ ۝٧

***Ҳақиқатки албатта инсон ўзини беҳожат деб кўрганда албатта туғёнга кетади.***

